# FÆRÖISKE KVÆDER,

samlede og besørgede

ved

V. U. Hammershaimb,

udgivne

af

det nordiske Literatur-Samfund.

I.



KJØBENHAVN.

Trykt i Brødrene Berlings Bogtrykkeri.

1851.

# SJÚRÐAR KVÆÐI,

samlede og besörgede

ved

V. U. HAMMERSHAIMB,

udgivne

af

**det nordiske Literatur-Samfund.**



KØBENHAVN.

TRYKT I BRÖDRENE BERLINGS BOGTRYKKERI.

1851.

# Forord.

De talrige kvæder og kæmpesange, som Færingerne gennem tiderne uden pennens hjælp kun i mindet have opbevaret og benyttet til deres nationaldands, men hvilke man nu i den senere tid såvidt muligt har søgt at få optegnede, nærmest for det kgl. nord. Oldskriftselskabs historisk-arkæologiske arkiv, vakte først ret opmærksomhed udenfor øerne, da Pastor H. C. Lyngby udgav sine „*Færöiske Qvæder om Sigurd Fofnersbane og hans Æt*," Randers 1822. Det er disse Sigurdskvæder, som her atter blive udgivne, idet de dels trængte til at udkomme i en noget værdigere skikkelse, dels også til at forøges med nogle sange, som Lyngby manglede (Dvergemøerne). Da Pastor Lyngby nemlig kun opholdt sig et pår måneder på Færøerne uden i forvejen at kende noget til det islandske sprog, og da naturligviis endnu mindre til det færøiske, kan man ikke undre sig over, at hans udgave i sproglig henseende er höjst upålidelig, f. ex. han sætter ord i nævneform efter et forholdsord (eåv Ormurin, eåt Fossurin) og utallige lignende fejl; desuden er skrivemåden styg og forvildende, så at det ofte er vanskeligt nok at kende ordene igen. Dog er det muligt, at den her brugte skrivemåde vil forekomme Færingerne mere fremmed end Lyngbys, da han søgte at gengive almuens platte udtale, men her er skrivemåden nærmet hen til den islandske, dog med bibeholdelsen af alle færøiske ejendommeligheder, så at der ingen-

steds er anvendt vold for at tvinge det ind under Islandsken, thi at der er skrevet hv— og ikke kv—, —gi og —ði, men ikke —ji, o. s. v., det angår blot udtalen, og deri ligger ikke nogen fordring til Færingerne at udtale det anderledes, end de nu göre, men blot at de bör lære at læse det med omtrent den samme skrivemåde, som den, deres forfædre brugte. Der findes i de færøiske kvæder adskillige uregelmæssigheder, som ikke ellers bruges i daglig tale; de ere her blevne stående: kun enkelte steder, hvor der har været vaklen i optegnelserne, er den almindelig brugte eller den regelmæssige form brugt; f. ex. hann gekk seg, som findes i de fleste opt., er overalt rettet til hann gekk sàr o. lign.; Sjúrða, der findes i de fleste opt. både som genstandsform, hensynsform og ejeform, er for det meste rettet til Sjúrð, Sjúrði og Sjúrðar (hvilke former forekomme i opt. fra Norderøerne), da nævneformen Sjúrði ikke findes.

Hele samlingen er kaldet Sjúrðar kvæði ɔ: kvæderne om Sigurd. Det egentlige Sigurdskvæde består af de tre sange (tættir): Regin smiður, Brinhild og Högni. Til grund for udgivelsen af disse er temmelig nöjagtig fulgt en opt. fra Norderøerne (N.); ved siden af denne er brugt en opt. fra Sandø (S.), en fra Mikjunes (M.), samt Lyngbys håndskrift ved Schrøter og hans trykte samling (L.). — I udvidet betydning henregnes til Sjúrðar kvæði alle de sange, der handle om Sigurd og hans heltebedrifter. Ragnars táttur betragtes som den nærmeste fortsættelse af Sigurds historie, da Kraka her udtrykkelig angives at være Sigurds og Brynhilds datter; en opt. fra Sunnbø på Suderø (Sud.) er lagt til grund, Lyngby, samt Schrøters og Svabos opt. ere enkelte steder benyttede. Et sidestykke til denne er brudstykket Gests ríma, for hvilken såvel som for den følgende Nornagestur en opt. fra Suderø er lagt til grund. Ísmal

er efter en opt. fra Sandø, men flere steder fuldstændiggjort efter Lyngby. Dvörgamoy. I. kun efter en opt. fra bygden Skálavík på Sandø; Dvörgamoy. II. og III. efter 2 opt. fra Sandø (Sandsbygd og Skálavík). Dvörgamoy. IV. efter en opt. fra Suderø af Pastor Schrøter, meddelt som variant til den foregående. Disse 4 kvæder findes ikke i Lyngbys udgave. Dvörgamoy. V. efter en opt. fra Nordersøerne, jevnført med Lyngbys, hvor den kaldes Qvörfins Thaattur. Risin af Leittrabergi (eller Látrabergi) optegnet i Skálavík jfr. med Lyngby. Ragnarlikkja er et af de kvæder, hvori Sigurd besynges uden dog at være hovedpersonen; skönt det derfor egentlig, ikke hører med til Sigurdskvæderne, er det dog optaget, da det på Færøerne henregnes til denne sagnkreds (se fortalen fil Lyngbys udgave side 16); det er taget efter en opt. fra Sandsbygd jfr. med en opt. fra Sunnbø. Som tillæg til disse kvæder er Lokka táttur tilföjet, for at denne samling kunde komme til at indeholde alle de kvæder, hvori eddiske personer fremtræde; der ere vel nogle flere som Skrýms ríma, Óðin í Ásgörðum, men disse ere ansete for ubetydelige at meddele; derimod ere alle de færøiske kvæder, som handle om Sigurd, optagne uden at göre noget udvalg. Angående bedömmelsen af disse kvæders værd og forhold til Eddasangene, Volsungasaga og de övrige nordiske og tyske sagn (i kæmpeviserne, Vilkina, Niebelungen o. s. v.) henvises til P. E. Müllers Sagabibliothek, 2den del, side 420—430, og især til sammes interessante indledning til Lyngbys færøiske kvæder, s. 1—42.

Endelig er der tilföjet en kortfattet oversættelse for at tjene som vejledning til at forstå kvæderne og give et begreb om indeholdet af dem; derimod kan man ikke vænte ved denne prosaiske oversættelse at se sangenes skönheder gengivne; dette kunde kun ske ved en metrisk og poetisk oversættelse.

Følgende trykfejl ere bemærkede: side 19, lin. 10, sp. 1: hon fór hàrí at f. hon skuldi hàrí; s. 73, lin. 16, sp. 1: gestur f. Gestur; s. 76, lin. 14, sp. 1: sonum f. sonnum; s. 133, lin. 28, sp. 1: Viljormur f. Girtlands kongur.



# Indhold.

# Sjúrðar kvæði. *

## Firsti táttur: Regin smiður.

1.
Viljið tàr nú lýða á,
meðan eg mann kvøða
um teir ríku kongarnar,
sum eg vil nú umrøða. [1]

Vidgangur:
Gràni bàr gullið àf heiði,
brá hann sínum brandi àf reiði,
Sjúrður vann àf orminum,
Gràni bàr gullið af heiði.

2.
Sigmund so nevni eg
tann jallsins son,
táð vàr hin unga Hjördís,
hon vàr hans kona.

3.
So glàðiliga drekka teir
í ríkinum jól,
so týðuliga seta [2] teir
sín teknarstól.

4.
Ófriður gekk á
tá heilu höll,
so menniliga vardu teir
hin ríka [3] kongins fjöll.

5.
Tá vàr hàr so mikil
ríka manna gongd,
ófriður gekk á
hin ríka kongins lond.

---

*) *Allerede i færøiske dokumenter fra 1403 og 1404 forekommer navnet* Sigurðr *under Formen* Sjughurðr *og* Sjurðr, *ganske i overensstemmelse med den nuværende færøiske udtale deraf (se Diplomatarium Norvegicum, 1ste saml. side 426 og 427.)*

1) *Således Lyngbys optegnelser; både den fra Sandø og Norderøerne have:* Viljið tàr lýða og ljóð keva màr, meðan eg greini frá, Buðlin kongur og Gunnar kongur, eg kvøði um báða tá.

2) Fágurliga biggja, *L.*

3) Buðla, *N.*, *S.*

6.
Ófriður gekk á
hin ríka kongins lond,
leggja teir sínar bardàgar
suður við sjóvarstrond.

7.
Ríða teir í bardàgar.
eingin kemur heim,
eftir livir Hjördís
bæði við sorg og mein.

8.
Ríða teir í bardàgar,
làta hàr sítt lív,
eftir livir Hjördís,
Sigmundar vív.

9.
Hjördís axlar sàr
kápu blá,
so gekk hon á völlin[1] fram,
sum Sigmundur lá.

10.
Ligg nú heilur Sigmundur,
seti mín,
eg mann vera í sorgar tíð
komin at vitja tín.

11.
Hoyr tú reysti Sigmundur,
seti mín,
er tàð[2] nàkað greðandi
sárini tíni?

12.
Seint manst tú Hjördís
fáa til tey ráð
at geva màr tey smirslini,
sum greða kunna míni sár.

13.
Hundings[3] sinir í randargný
skàðan gjördu hàr,
eitur vàr í svörðinum
teir bóru móti màr.

14.
Tá ið eg tàð firsta
sárið fekk,
sundir mítt svörð tá
í togva luti gekk.

15.
Tá ið eg fekk tàð
annað sár,
illa neit àt hjartanum,
tàð higgi àt tí gár.

16.
Tàk tú hesa
svörðsluti tvá,
làt tú teir til smiðju bera,
ungan son vit fá'.

1) Vàlin, *L.*
2) *Således optegn. fra Sandø og Mikjunes; de andre optegn. have:* eru tey, *hvorved* grøðandi *her kommer til at stå i en anden betydning end i svaret i det følgende vers.*
3) Hunsins, *L.*

17.
Tàð íð tú hevir í vón hjá tàr,
tàð er sveins barn,
tú feð tàð væl við alvi upp,
tú gev tí Sjúrðar navn.

18.
Àf sonnum eg tàð
sigi nú til tín:
hesin sàmi sonurin
skàl hevna deyða mín.

19.
Regin smiður býr
firi handan á,
honum skalt tú fáa
hesa svörðsluti tvá.

20.
Frænur [1] heitir ormurin,
á Glitraheiði liggur,
Regin hann er góður smiður,
fávum er hann diggur.

21.
Eg kann ikki Hjördís
longur tàla við teg,
tí hetta mann vera deyðastund,
íð komin er á meg.

22.
Grátandi snúvist Hjördís
Sigmundi frá,
allar hennar hirðkonur [2]
tær stóðu henni hjá.

23.
Allar hennar hirðkonur,
tær stóðu [3] henni við,
tá íð frúgvin Hjördís
fell [4] í óvit niður.

24.
Tàð vàr tá sum oftun enn,
tàð kom á so brátt:
kongin sokti helsott
á teirri somu nátt.

25.
Ikki kostaði Hjördís
minni til enn tá,
börina àf reyðargulli
làt hon Sigmundi slá.

26.
Börina àf reyðargulli
làt hon honum gera,
krossin àf tí hvíta silvri
merki til at bera.

27.
Eystantil undir heyginum,
íð dreingir reika á fold,
hàr gróvu teir tàð ljósa lík
niður í dökka mold.

---

1) *Lyngby har:* Fovnir.
2) Grannkonur, *S. og M.*
3) tóku, *M.*
4) seig, *S.*

28.

Eystantil undir heyginum,
íð dreingir reika at tàla:
dimmur er hesin dàpri dàgur
niður í mold at fàra. [1]

29.

Grátandi fór nú Hjördís,
í sínum sàli at sitja,
Hjálprek kongur firstur vàr
íð frúnna mundi vitja.

30.

Sigmundur kongurin
frá Hjördísi gekk,
Hjálprek kongurin
frúnna aftur fekk.

31.

Frúgvin làt seg við barni ganga
níggju mánar taldar,
til àt teirri stundini leið,
hon føðir ein svein so baldan.

32.

Frúgvin làt seg við barni ganga
níggju mánar sínar,
til àt hennara stundini leið,
hon føðir ein svein so fríðan.

33.

Tàð vàr tá sum ofta er enn,
at duld eru döpur mein,
frúgvin er gingin í høgaloft
hon føðir ein ungan svein.

34.

Sveipar hon hann í klæði væl,
tá íð hann kom í heim,
Sjúrð so bàð hon nevna sàr
hin gævuliga svein. [2]

35.

Hann vox upp í ríkinum
til gævuligan mann,
Hjálprek kongurin
fostraði hann.

36.

Hann vox upp í ríkinum
skjott og ikki leingi,
gjördist hann i höggum tungur,
hann bardi kongins dreingir.

37.

Hann vàr sàr á leikvöllum
undir reyðum skildri,
lærdi allar listir tær,
íð kappin kjósa vildi.

---

1) *Versene 24-28 ere indskudte efter optegnelsen fra Sandø; de mangle i de andre.*

2) *Her synges almindeligt flere vers, som vistnok ere indkomne fra andre færøiske kvæder, skjönt P. E. Müller mener, at der herved skulde være lagt an på at give fortællingen et kristeligt anstrøg ved at lade Sigurd bringes til kirke for at døbes af præsten:* Sveipar hon hann í klæði góð, væl skàl ríkum falla, síðan lat hon presti bera, Sjurð hon bàð hann kalla. — Barnið vàr borið fra kirkju heim aftur til móður sína, meira legði hon røkt a hann enn allt sítt gull í skríni.

38.
Hann vàr sàr á leikvöllum
burtur við àðrar sveinar,
hvörja tà tíð teir reiðir vóru,
stóð eitt stríð àf meini.

39.
Hann vàr sàr á leikvöllum,
hann millum manna herjar,
rívur upp eikikelvi stór,
hann lemjir summar til heljar.

40.
Niður setast sveinarnir,
reiðir íð teir vóru:
líkari vàr tàr fàðir at hevna,
enn berja os so stórum.

41.
Sjúrður kastar reyðum skildri
niður á dökka fold,
tá íð hann hoyrdi sín fàðirs deyða,
hann sortnaði ratt sum mold.

42.
Kastar hann svörð og herklæði, [1]
hann listir ei longur at leika,
gongur so inn firi móður sína
við reyðar kinnar og bleikar.

43.
Hoyr tàð sæla móðir mín,
sig màr satt ífrá:
hvursu vàr hann àt navni nevndur,
íð mín fàðir vá?

44.
Eg kann ikki sannari
siga tàr ífrá,
tàð vóru Hundings sinir,
íð tín fàðir vá'.

45.
Tàð vóru Hundings sinir,
íð tín fàðir vá',
tàð verður ei, meðan tú livir,
tú somdir àf teim manst fá.

46.
Sjúrður svàrar síni móður
allvæl sum hann kundi:
ofta hàva vaxið ungum rakka [2]
hvassar tenn í munni.

47.
Hjördís gongur àt kistuni,
sum öll vàr í gulli drigin:
her sart tú tey herklæði,
sum tín vàr fàðir í vigin.

48.
Hon læsir upp tà kistuna,
sum nogv goymdi gull og fæ,
tekur upp tàð blóðigu skjúrtu,
og kastar honum á knæ.

---

1) Sveinur kastar vopn á völl, *M.*
2) ofta vexur ungum hvolpi, *M.*

49.
Tekur hon teir svörðslutir,
Sjúrði hon teir fær:
hetta gàv tín sæli fàðir,
íð mikið gott unti màr.

50.
Tàk tú hesa
svörðsluti tvá,
tàr eitt annað javngott
svörð àf teim at slá.

51.
Regin smiður býr
firi handan á.
honum skalt tú bera
hesa svörðsluti tvá.

52.
Frænur [1] heitir ormurin,
á Glitraheiði liggur:
Regin hann er góður smiður,
men fávum er hann diggur.

53.
Gakk tú fram àt fossinum,
kasta stein í á,
kjós tàr hest til handar [2] tann,
sum ikki víkur ífrá.

54.
Gekk hann sàr àt fossinum, [3]
kastaði stein í á,
hann tók tann àf hestunum,
sum ikki veik ífrá.

55.
Hann var valdur í ríkinum,
àf öllum vàr hann betstur,
síðan vàr hann kallaður
Gràni Sjúrðar hestur. [4]

56.
Sjúrður loypur á Gràna bàk
morgun ein so snimma,
síðan reið hann ivir um á
Regin smið at finna.

57.
Tàð vàr hin ungi Sjúrður
ríður firi dirnar fram,
Regin kastar smíði öllum,
og tók sàr svörð [5] í hond.

58.
Hoyr tàð frægi Sjúrður,
tú ert so menskur ein mann,
hvört stendur ferðin tín,
hvört ríður tú fram [6]?

59.
Hoyr tú tàð nú Regin,
higar stendur mín ferð,
ger màr tàð tú Regin smiður,
smíða màr nú eitt svörð [7].

60.
Ver vælkomin, ungi Sjúrður
tú hevir verið màr kærur,
dvölst tú í ríkinum nàkra tíð,
tú ver í nàtt hjá màr.

1) Fovnir. *L.* 2) til eignar. *S.* 3) í hestahús, *M. og S.*
4) Grani gra, *M.* 5) Jarn, *L.* 6) *indskudt efter S.* 7) *indskudt efter L.*

61.
Eg kann ikki, Regin smiður,
dvöljast her hjá tàr,
Hjálprek kongur saknar meg
úr hásætinum hjá sàr.

62.
Smíða tú màr svörðið
virðuliga og væl,
bæði má eg vega við tí
jarn og so stál.

63.
Smíða skalt tú màr svörðið
skært og so reint,
bæði skàl eg vega við tí
jarn og so stein.

64.
Regin tók við svörðinum,
legði tàð [1] í eld,
tíggju næturnar [2],
hevði hann tàð í gerð.

65.
Tíggju næturnar
hevði hann tàð í gerð,
tá vàr hin ungi Sjúrður
riðin àðra [3] ferð.

66.
Sjúrður loypur á Gràna bàk
morgun ein so snimma,
síðan reið hann ivir um á
Regin smið at finna.

67.
Tàð vàr hin ungi Sjúrður,
ríður firi dirnar fram,
Regin kastar öllum smíði,
og tók sàr svörð í hond.

68.
Ver vælkomin Sjúrður,
smíðað hàvi eg svörð,
bilar tàr ei hugur og hjarta,
tú verður til víggja førur. [4]

69.
Smíðað hàvi eg tàr svörð
skært og so reint,
bæði skalt tú vega við tí
jarn og so stein.

70.
Sjúrður gongur àt stórum stiðja,
royndi alv so fast [5],
sundir hans svörð tá
í togva luti brast.

71.
Deyða ert tú Regin,
àf màr verð,
firi tú vildi svíkja meg
í tíni vopnagerð.

---

1) Jarn, *S.*, 2) einans náttina, *L og M.* 3) aftur á, *M og S.*
4) Smiðað hàvi eg svörðið, gjört hàvi eg tàð til, bilar tàr ei hugurin, lív mitt leggi eg við, *L.*
5) allt við hast, *L og M.*

72.
Báðar tekur hann svörðslutirnar,
kastar honum á knæ,
skalv tá Regin smiður
sum eitt liljublåð.

73.
Báðar legði hann svörðslutirnar
aftur í hans hond,
tá skalv hondin á[1] Regin
sum á liljuvond.

74.
Smíða skalt tú annað svörð,
men smíðar tú tàð svá,
vita skalt tú Regin,
lív skalt tú ei fá.

75.
Svörðið skalt tú gera
so reiðuliga hart,
bæði skàl eg vega við tí
stál og so jarn.

76.
Smíði eg tàr annað svörð
og verður tàð ei svá,
hjartað úr orminum,
tàð leggi eg treytir á.

77.
Hoyr tàð, ungi Sjúrður,
smíði eg tàr svörð,
hjartað úr orminum,
tàð vil eg hàva í verð.[2]

78.
Regin tók við svörðinum,
legði tàð í eld,
tríati næturnar
hevði hann tàð í gerð.

79.
Tríati næturnar
hevði hann tàð í gerð,
tá vàr hin ungi Sjúrður
riðin aftur á ferð.

80.
Sjúrður loypur á Gràna bàk
morgun ein so snimma,
síðan reið hann ivir um á
Regin smið at finna.

81.
Tàð vàr hin ungi Sjúrður,
reið firi dirnar fram,
Regin kastar öllum smíði
og tók sàr svörð í hond.

82.
Ver vælkomin, Sjúrður,
smíðað hàvi eg svörð,
bilar tàr ei hugurin,
tú verður so víða á ferð.[3]

83.
Sjúrður gongur àt stiðjanum,
höggur allt við fart,
hvörki mátti rökka, ei stökka,
so vàr svörðið hart.

---

1) hjartað i, .... i liljuvond, *M.*
2) *Indskudt efter Lyngby.*
3) *Således Lyngby*; tàð bitur i brúðarferð, *M.*

84.

So höggur hann Sjúrður
fastliga til,
sundir kleyv hann stiðjan
og stabban við.

85.

Tàð rennur ein á frá kelduni
upp,
onnur skamt ífrá, [1]
Gramm kallar han svörðið,
á hallargolvi lá.

86.

Hoyr tàð frægi Sjúrður
tú fàr og kann um vív, [2]
firi tílíkan hövdinga
vildi eg làtið lív.

87.

Hoyr tú tàð nú Regin,
hetta sigir tú màr,
men annað býr í hjartanum,
Regin smiður, á tàr.

88.

Inn tàð, frægi Sjúrður,
siga skalt tú màr, [3]
nær tú riður á Glitraheiði,
làt meg filgja tàr.

89.

First ríði eg í randargný, [4]
Hundings [5] sinir at finna,
síðan ríði eg á Glitraheiði,
men tàð fýsir meg minna.

90.

First ríði eg í randargný.
Hundings sinir at fella,
so fàri eg á Glitraheiði,
tí màr mann einki bella.

91.

Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
ei skortar honum eyð,
reið hann tá í randargný,
hann hevndi sín fàðirs deyða.

92.

Allar vá hann Hundings sinir, [6]
væl kom hann aftur frá teim, [7]
skamri stund í ríkinum vàr,
hann. reið [8] á Glitraheiði.

93.

Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
ríður fram ivir skóg,
møtti honum gàmalur màður,
hann settist niður á lón. [9]

---

1) Hann vá ein orm af giltum (àf kelduni?) upp, annan skamt íhjà, *L.*

2) àf kongabornum vívi, *L.*

3) Tú ert màr so kærur, *S.*

4) Randarný, *som stedsnavn.*

5) Hunsins, *L, M og S.*

6) Sjúrður fór í randargný, *S og M.*

7) úr teirri (nl. ferð), *S og M.*

8) kvittar, *S og M.*

9) Tàð vàr hin ungi Sjúrður, ríður á Glitraheiði, møtti hann einum gomlum manni mitt á sínari leið, *L; det følgende vers hos Lyngby siges denne at være Nornagestur; her er det Odin.*

94.

Hàr kom màður á völlin fram,
eingin ið hann kendi, [1]
eyga hevði hann eitt í heysi,
finskan boga í hendi. [2]

95.

Hoyr tàð Sjúrður Sigmundarson,
tú ert so reystur ein mann,
hvört stendur nú ferðin tín,
hvört ríður tú fram?

96.

Eg reið first í randargný
teir Hundings sinir at finna,
nú ríði eg á Glitraheiði,
roysnisverk at vinna.

97.

Hoyr tú reysti Sjúrður,
siga skalt tú màr,
hvör er hesin vesæli màður,
í filgi er við tàr?

98.

Regin smiður kallast hann,
ormsins bróðir hann er,
tí hàvi eg hann við màr
á hesi míni ferð.

99.

Hvör bàð teg gràva
hesar gràvir tvær?
deyðan mann hin sàmi màður
hàva ætlað tàr.

100.

Regin legði màr ráðini
at gràva gràvir tvær,
tí hann er min vinmàður
við màr á hesari ferð.

101.

Hevir Regin biðið teg
gràva gràvir tvær, [3]
hann er vesti svíkjari
og deyða [4] vil hann teg.

102.

Væl mást tú Sjúrður
akta hàr uppá
at tú ikki deyðan skalt
àf hesum ormi fá.

103.

Gràva tú tà triðju,
tú gràva hàna skamt ífrá,
ein mun àf eitrinum
lívir hon tàr tá.

104.

Gràva tú enn tà fjórðu,
hàr longur fram,
upp úr grövini
skalt tú vega hann. [5]

---

1) hann vá við eggjateini, *M.*
2) knepta brók á beini, *M.*
3) Drep tú Regin, tàð svör eg við sjálván meg, *S.* 4) svíkja, *S.*
5) *Istedenfor dette har Lyngby:* Gràva tú tà triðju af so miklum móði, hàri skalt tú verja teg firi ormins eitur blóði.

105.
Gràva skalt tú tà fjórðu,
tú gràva hàna hàr íhjá,
síðan skalt tú Sjúrður,
á jörðini stá.

106.
Ormur er skriðin àf gullinum,
frá mann frættast víða,
Sjúrður setist á Gràna bàk,
hann býr seg til at ríða.

107.
Ormur er skriðin af gullinum,
tikist hàva grið, [1]
Sjúrður trívur um benjarkolv,
hann býr sítt svörð nú til.

108.
Tríati favnar vàr fossurin,
íð ormurin undir lá,
uppi vóru hans bæði bexl,
men búkur á homrum lá. [2]

109.
Uppi vóru hans bæði bexl,
men búkur á homrum lá,
tàð vàr hin reysti Sjúrður,
hann sínum svörði brá.

110.
Sjúrður gàv so vænt eitt högg, [3]
tàð öllum tokti undur,
tá skalv bæði leyv og lund
og allar vörildar grundir. [4]

111.
Tá skalv bæði leyv og lund
og allar vörildar grundir,
Sjúrður brá sínum bitra brandi,
hjó hann um miðju sundir.

112.
Tàð spurdi ormurin,
tá íð hann í brotum lá:
hvör er hin hugdjarvi,
íð högga torir svá?

112.
Sjúrð skàlt tú nevna meg,
Sigmundar son,
tàð vàr hin unga Hjördís,
kona hans vàr hon.

114.
Hoyr tú tàð nú Sjúrður,
hvàt eg tàli til tín:
hvör filgdi tàr tà longu leið
higar nú til mín?

1) Langt ger hann skrið, *L og M.*
2) Triati àlin er fossurin, íð ormurin undir liggur, hóvur og sporl á jörðini, men búkur á homrum liggur, *S.*
3) Sjúrður vann àf orminum, *M.*
4) öll vörildar grund, *M og S.*

115.
Regin er tín bróðir,
hann vísti màr veg,
hann er hin vesti svíkjari,
deyða vildi hann teg.

116.
Til tess svàraði ormurin,
meðan hann fleyt í blóði:
drepa skalt tú Regin smið,
tóat hann er mín bróðir.

117.
Veg tú nú Regin smið,
sum tú hevir vegið meg,
hann er vesti svíkjari,
deyða vil hann teg.

118.
Tàð vàr Regin smiður,
tàlaði so firi sàr:
fàji eg nú Sjúrður
tàð íð tú lovaði màr?

119.
Sjúrður stakk til hjartað,
tó vegurin vàr trangur,
steikti hann tàð á teini,
íð tríati àlin vàr langur.

120.
Sjúrður gjördist á hendi heitur,
hann brá sàr í munn,
fuglar og so alskins djór
vóru honum á máli kunn.

121.
Tàð sögdu honum villini fuglar,[1]
uppi sitja í eik:
sjálvur skalt tú Sjúrður
eta àf tíni steik.

122.
Sjúrður steikti hjartað
og tàð àf teini dró,
Regin legðist at drekka
ormsins eiturblóð.

123.
Regin legðist at drekka
ormsins eiturblóð,
Sjúrður gàv honum bànasár
í spori sum hann stóð.

124.
Tàð vàr hin ungi Sjúrður,
sínum svörði brá,
síðan kleyv hann Regin smið
sundir í luti tvá.

125.
Mikið mundi Sjúrður
gullið eignast tá,
tí hann vá tann frænarorm,
á Glitraheiði lá.

126.
Árla vàr um morgunin,
tàð roðar firi sól,
hann bindur upp á Gràna bàk
gullkistur tolv.

---

1) Til tess svàraði viga, *L.*

127.
Tolv gullkistur legði hann
hvörjuminni klakk,
sjálvur settist hann omaná,
so er màr frásagt.

128.
Síðan settist Sjúrður
at ríða omaná,
Gràni sprakk um lingheiðir, [1]
og reiður vàr hann tá.

129.
Hesturin rennur í oyðumörk,
leiðin vàr honum ei kunnig,
Sjúrður svàv á teirri nátt
undir so köldum runni. [2]

130.
So treður hann Gràni
grót ratt sum völl,
tílíkur kemur eingin aftur
á ríka [3] kongins höll.

131.
Nú skàl latta ljóði àf,
eg kvoði ei longur á sinni,
so skàl tàka upp annan tátt,
og víðari leggja í minni.

---

1) Lindàjir, *S*; Lindarà, *L*.

2) *N. har herefter 2 vers, som også med nogle afvigelser findes i S.* Sjúrður svàv a teirri nátt undir so köldum runni, tað er màr àf sonnum sagt, hann gisti tà Aldirunu (í Holmgörðum, *S.*) — Sjúrður sàðlar gangara sín um morgunin so snimma, hon fligdi honum so langt à leið, men nú grætir Aldiruna.

3) Buðla.

# Sjúrðar kvæði.

## Annar táttur: Brinhild.

---

1.
Eg hàvi eina rímu hoyrt,
gjörd er í grønari líð,
tàð vàr first í firndini,
tàð brast [1] í Buðlans tíð.

Viðgangur:
Gràni bàr gullið àf heiði,
Gràni bàr gull àf heiði,
brá hann sínum brandi àf reiði,
Sjúrður vann àf orminum,
Gràni bàr gullið àf heiði.

2.
Í fornum dögum kongur ráddi,
Buðla skulum vàr nevna,
átti sàr so væna dottur,
borin til gott at evna.

3.
Kongur ræður firi langari lund,
bjarti Buðlin kallast,
tívin telur málm og ring
við sínar hirðir allar. [2]

4.
Nevnd vàr onkadottir hans
gjögnum grøna líð,
kallast Brinhild Buðla dottir,
tàð hit væna vív.

5.
Nevnd vàr onkadottir hans
gjögnum grøna lund,
kallast Brinhild Buðla dottir,
tàð inniliga sprund.

6.
Brinhild situr á Hildarfjalli
hon er dottir Buðla,
teir sögdu so frá í bragdar tátti,
ljós fann àf henni skugga.

7.
Brinhild situr á Hildarfjalli,
mitt í fàðir síns veldi,
ljómin skein àf axlagrein,
tàð vàr sum at líta àt eldi.

---

1) barst til?  2) *Dette vers kun hos L.*

8.
Brinhild situr í stólinum,
kembur hon sítt hár,
fínt er tàð sum silki,
gull ber litur á.

9.
Brinhild situr í sàlinum,
sum ríkir ganga inn,
ongan tikir Buðla dottir
vera. javnlíka sín.

10.
Hàna bóðu mangir menn,
konga sinir og jalla,
Brinhild vàr so biðlavond,
hon segði teir burtur allar.

11.
Tàð vàr reystur kongurin,
sveipar hann seg í skinn,
so gougur hann í hegaloft
firi dottur sína inn.

12.
Hoyr tàð mín hin sæla dottir,
tú elvir màr miklan vanda,
at tú noktast hvörjum manni,
ið tàr býðst til handa.

13.
Hvör leingi viltú, dottir min,
eyka màr tà sorg,
at tú noktar hvönn at eiga,
higar kemur í borg?

14.
Tegið, tegið, fàðir mín,
tàr tàlið ikki svá:
ikki er komin hin veldigi harri,
ið màr er sámi at fá.

15.
Ikki er komin hin veldigi harri,
ið màr er sámi at fá,
eystan firi londini,
hàr stendur mín hugur á.

16.
Sjúrður heitir sàmi màður
Sigmundar svein,
tàð vàr hin unga Hjördís,
hon bàr hann í heim.

17.
Undarliga hevir tú
tær ástir við tàr lagt,
at tú unnar mannin tann,
ið tú hevir ikki satt;

18.
Tàð hàva màr nornur skapt,
liggur í brosti trá,
níggju vetur unti eg Sjúrð,
eg ei við eygum hann sá.

19.
Til tess svàraði kongurin,
hann drekkur mjöðin reina:
hvàt er hann Sjúrður frægari [1]
enn àðrir kongsins sveinar?

---

1) mætari, N.

20.
Hoyr tàð mín sæla dottir, [1]
tàð sigi eg tàr enn:
hvàt er hann Sjúrður frægari
enn àðrir kongsins menn?

21.
Tàð er Sjúrður frægari
enn àðrir kongsins menn,
tí hann fellir heidningar
hundra um í senn.

22.
Tàð er hann Sjúrður frægari
enn àðrir kongsins garpar,
sàðil hans og brinja hans, [2]
tey glogva sum gullið bjarta.

23.
Hoyrt hàvi eg frásagt
snildu hans og bragdi,
tá ið hann tann frænarorm
við svörðinum niður lagdi.

24.
Hoyrt eg hàvi frá tí sagt,
ikki vàr eg bjá,
tá hann vann tann frænarorm,
á Glitraheiði lá.

25.
Tá íð hann vá tann frænarorm,
á Glitraheiði lá,
mikið mundi Sjúrður
gullið eignast tá.

26.
Sjúrður vá tann frænarorm,
tí er hann so ríkur,
eingin màður á Húnalondum
honum kann vera líkur.

27.
Hoyr tàð mín sæla dottir,
legg nú til tess ráð,
hvussu vit skulum tann mikla
mann
àf sínum landi [3] fá.

28.
Tú skalt làta màr sàlin [4]
í oyðum mörkum gera,
við so lítlari tànastu
skàl eg hàrinni vera.

29.
Tú skalt seta màr gullstólin [5]
í oyðumörk at stá,
sum teir kunna dvörgar tveir
betst við rúnum slá.

30.
Sum teir kunna dvörgar tveir
betst við rúnum slá,
bæði við royk og váðaluga,
sum sàlinum brennur á. [6]

---

1) veldiga søta, *S.*
2) teymarnir, *L.*
3) öðrum londum *L. og S.*
4) steinsàlin. *S.*
5) Tú skalt láta mar sàlin biggja, *L; S. har samme begyndelse som forrige vers.*
6) og so miklan váðaluga làt tú hàrum gá, *L.*

31.
Hesin sàmi váðalogi,
hann mann meg so verja,
eingin uttan Sjúrður frægi
hàr torir á at herja.

32.
Hann làt henni sàlin tann
í oyðumörk so gera,
við so lítlari tànastu
hon fór hàrí at vera.

33.
Hann làt henni sàlin tann
í oyðum mörkum slá
bæði við royk og reyðan luga, [1]
sum sàlinum brennur á.

34.
Og so miklan váðaluga
làt hann hàrum vera
sum teir kundu dvörgar tveir
betst við rúnum skera.

35.
Og so miklan váðaluga
làt hann hàrum slá,
ikki máttu dvörgarnir
við svikunum ná.

36.
Árla vàr um morgunin,
sólin roðar í fjöll,
tàð ríður so mangur edilingur
í Buðla kongsins höll.

37.
Árla vàr um morgunin,
sólin brágar í brún,
ríða so frægir edilingar
í Buðla kongsins tún.

38.
Ríða so frægir edilingar
í Buðla kongsins tún,
Brinhild situr í stólinum,
hon ber gull á brún.

39.
Buðli kongur í sàlin gongur
biður frúgv við svàri:
komin er hann Gunnar kongur
niðan úr Júka gàrði.

40.
Hoyr tú Brinhild, dottir mín,
gera skaltú tàð,
komin er hann Gunnar kongur,
honum sigir tú jà.

41.
Buðli kongur á golvi stendur,
stiðjar seg við borð,
Brinhild unga, dottir hans,
hon tàlar ikki eitt orð.

42.
Brinhild seg úr stóli lifti,
glogvar í gulli reyð,
skundaði sàr àf Buðlans borg,
hon gongur á Hildarheyg.

1) vaðaluga, *S.*

43.
Grímur og Högni Júkason,
teir møttust á grønun völli,
moyjar hvukku í Hildarsàli,
tá skelvur høga Buðlans höll.

44.
Grímur og Högni Júkason,
teir slógust við bitrum brandi,
Brinhild situr í váðaluga,
mitt í fàðirs síns landi.

45.
Settist aftur í giltan stól,
hon smílist undir lín:
hvör, ið heldur á váðalugan,
hann skàl vera mín. [1]

46.
Brinhild situr í giltum stóli,
tàð hit væna vív,
dregur hon Sjúrð àf öðrum
londum
sàr til sorgar tíð.

47.
Sjúrður vaknar árla morgun,
telur frá sínum dreymi,
so vàr hann i víggi førur,
sum ájin rennur í streymi.

48.
Meg droymdi, at Gràni
í reyðum luga stóð,
firi honum á grønum völli
rann so mikið blóð.

49.
Meg droymdi, eg sàt á Gràna
bàki,
eg spardi hann ei at koyra,
firi honum á grønum völli
so mikil rann mannadroyri.

50.
Meg droymdi, tàð brast lindin
mín,
gull og búgvið belti,
meg droymdi, at mítt góða svörð
á giltum hjálmi smelti. [2]

51.
Sjúrður klæðist árla morgun [3]
hann ber lov og prís,
hann gekk í sín urtagàrð,
og mangt vàr hann hàr vís.

52.
Tàð sögdu honum ígurnar, [4]
uppi sitja í lund:
væn er Brinhild Buðla dottir,
hon stundar á tín fund.

53.
Tàð sögdu honum villini fuglar,
uppi sótu í eik:
væn er Brinhild Buðla dottir,
hon væntar á tín leik.

---

1) *Versene fra 35 til 45 ere optagne efter Lyngby; de mangle i de andre optegnelser.*
2) *Versene 47 til 50 ere indskudte efter optegnelsen på Sandø.*
3) *Således S.*; klæðist í Holmgörðum, *N.*
4) villini fuglar, *S.*

54.
So frætti tàð Sjúrður
eystur í sítt land:
Brinhild situr á Hildarfjalli,
hon er biðlavond.

55.
Árla vàr um morgunin,
sólin skein so víða,
hann tàlar til Víggrím Gunnarsson,
tú sàðla màr hestin fríða.

56.
Út vàr loystur gangarin,
íð Sjúrður skuldi á ríða,
hann vàr prýddur við skarlàk
niður á meðal síðu.

57.
Út vàr leiddur gangarin
undir hallarvegg,
hann vàr prýddur við skarlàk
niður á hóvarskegg.

58.
Gullbúnar handskanar
dregur hann sàr á hand,
so ríður hann Sjúrður
beina götu fram.

59.
So reið Sjúrður Sigmundarson
víðan vegin fram,
giltir leika ringarnir,
hans góði gangari rann.

60.
Tolv gullringar
hevði hann hàríhjá,
drottningaringin reyða
setti hann omaná.

61.
Tolv gullringar
dregur hann sàr á hand,
síðan kvittar nýtur drongur
á Buðla kongsins land.

62.
So gongur hann Gràni
á gróti sum á völl,
slíkur kemur ikki aftur
á Buðla kongsins höll.

63.
So gongur hann Gràni
á gróti sum á sand,
eingin kemur tílíkur
á Buðla kongsins land.

64.
Hann reið sàr so niðarlàga
við Júka görðum fram,
úti stendur hon Grimhild
við so mangan mann.

65.
Úti stóð hon Grimhild
við so mangan mann,
við báðum sínum hondunum
hon í hans teymar rann. [1]

---

1) tí hon vildi forvitnast, hvàr íð Sjúrður ríður fram; *L.*

66.

Við báðum sínum hondunum
hon í hans teymar rann,
tí hon sá ikki á hestbàki
ein týðuligari mann.

67.

Tí svàraði Sjúrður Sigmundarson,
kinnar ber hann so baldar:
eg vitsti tà onga kvinnu vera,
mín gangara tordi at halda.

68.

Sjúrður, stedga tíni ferð,
og tàla nú við meg,
eg eigi màr so væna dottur,
ið ást vil leggja við teg. [1]

69.

Eg stedgi ikki mínari ferð,
allt meðan min gangari rennur,
eg fàri màr á heygin fram,
sum váðalogin brennur.

70.

Eg stedgi ikki mínari ferð,
mín gangari rennur í lund,
eg fàri màr á heygin fram
at skuða tàð væna sprund.

71.

Tàð er enn sum ofta firr,
biðlar fàra at fríggja,
eingin tordi longur fram,
enn váðalugan at síggja.

72.

Merkismàður orðum tàlar,
tungan mælir at inna:
hvör ið heldur á váðalugan,
hann skàl tà jomfrú vinna.

73.

Grímur ríður á grønum völli,
kinn ber hann so balda,
hann vendi sínum hesti frá,
tá íð hann skuldi í bálið halda. [2]

---

1) við ástir vil eiga teg, *L.*

2) *Disse 3 vers optagne efter L; i sin trykte samling af kvæder har Lyngby herefter følgende:*

*a)* Gunnar kongur til orða tekur, heldur àt tí gleim:
nú skàl tàka tað væna vív og føra til hallar heim.

*b)* Gunnar riður a grønum völli *o. s. v. som vers 73.*

*c)* Teir royndu sínar hestarnar, hvör við sínum lit,
ikki vildi Gràni ganga, tí hann hevði manns vit.

*d)* Teir skiftu sínum búnaði, öllum sínum lit,
ikki vildi Gràni ganga, tí hann hevði manns vit.

*e)* Ikki vildi Gràni ganga, ti Gunnar honum reið,
firr enn hin ungi Sjúrður honum a herðar neig.

*Disse vers findes ikke på dette sted i nogen af mine optegnelser, ikke heller i det af Lyngby benyttede håndskrift på det kongl. bibliothek, men derimod findes de alle, undtagen b. nedenfor efter Sigurds drab, kun med enkelte forandringer, som* Sjúrðar lík *istf.* væna viv *(a), så at de vist vilkårligt ere flyttede herhen.*

74.
Sjúrður frægi til orða tekur,
frá mann frættast víða:
eg beri tàð merki í mín skjold,
eg skàl nú hàrí ríða.

75.
Eingin reið á Brinhildar heyg
uttan Sjúrður snàri, [1]
gekk um [2] royk og váðaluga
hann og hestur hans Gràni. [3]

76.
So stígur hann Gràni
á foldina fast,
innarlàga við heygsdir
tá hóvsporið brast.

77.
So stígur hann Gràni
drýstuliga fram,
heitur vàr tá eldurin,
íð Sjúrði um lendar brann.

78.
Sjúrður kvittar á Brinhildar heyg,
sum eingin tordi firr
við sínum svörðinum
kleyv hann heygsdir.

79.
Og við sínum svörðinum
kleyv hann lokur frá,
sá hann hvàr tàð væna vív
í herklæðum lá.

80.
Sjúrður frægi í sàlin gongur,
víða um seg higgur,
sàr hann hvàr tàð væna vív
eina í seingini liggur.

81.
Hann sá hvàr hit væna vív
í herklæðum svàv,
hevði hann upp sín bitra brand,
hann sprettir brinju àf.

82.
Vaknar upp Brinhild Buðladottir,
hon higgin um seg leit:
hvör átti henda bitra brand,
íð brinju àf màr beit?

83.
Upp vaknar hon Brinhild,
víða um seg sàr:
hvör er sá hin djarvi drongur,
íð sprettir brinju àf màr?

84.
Sjúrð skaltu nevna meg
Sigmundar svein,
tàð vàr drottning Hjördís,
hon bàr meg í heim.

85.
Riðin eri eg àf öðrum londum [4]
higar nú til tín,
Sjúrður heiti eg Sigmundarson,
veldiga sota mín.

1) frægi, *S.* 2) gjögnum, *L og S.* 3) gràji, *S.* 4) àf Norðlondum, *L.*

86.

Brinhild setist upp undir seg,
smílist undir lín:
ver vælkomin àf öðrum londum
higar nú til mín.

87.

Hoyr tàð Sjúrður Sigmundarson,
hvör vísti tàr leið
gjögnum royk og váðaluga,
at tú higar reið?

88.

Tàð sögdu màr fuglar tveir
gjögnum grøna lund:
væn er Brinhild Buðladottir,
hon stundar á tín fund.

89.

Tàð sögdu màr fuglar tveir
àr á mínari leið:
væn er Brinhild Buðladottir,
tí eg higar reið,

90.

Hoyr tàð Sjúrður Sigmundarson,
ver nú ei so bráður,
gakk tàr first í fàðir míns gàrð
og tàk àf honum ráð. [1]

91.

Svàraði Sjúrður Sigmundarson,
bæði vàr vænur og vitur:
tú hevir so lítil góðráðini
àf fàðir tínum tikið.

92.

Tú hevir so leingi Brinhild
stundað á mítt mál,
eg fàri ikki til fàðir tín
at tàka àf honum ráð.

93.

Hann legði sínar ástir sàman
við tàð mentar [2] sprund,
tá vàr Ásla Sjúrðardottir
gitin á teirri stund.

94.

Blíður legði hann armanar
ivir Brinhildar háls,
eg svörji tann eið á míni trú,
hàr býr ikki undir fals.

95.

Tolv gullringar
legði hann henni á fang: [3]
hetta skàl vera tàð firsta
várt elskógar band.

96.

Tolv gullringar
legði hann frúnni á fang,
síðan legði hann omaná
tann dýra drottningaring.

---

1) leita við hann ráð, *S.*

2) menjar (?), *N.*

3) dró hann henni á hand, *L.*

97.
Tolv gullringar
setti hann henni á arm:
hetta skàl vera tàð annað
várt elskógar band.

98.
Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
skortar hann ei fíggjar,
bindur upp í Brinhildar flattu
gullringarnar tríggjar.

99.
Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
skortar hann ikki eyð,
hann vàr sàr í moyjarsàli
mánarnar sjey.[1]

100.
Brinhild, tàk màr sàðil og boxl,[2]
ring og brinju[3] síða,
eg hàvi lítil örindi
burt annanstàð at ríða.

101.
Sit tú heldur her við frið
og leika við màr í talvi,
Júki kongur dottur eigir,
so sterk við tröllskum alvi.

102.
Tú mant verða àf aldri ungur,
lívið mann teg tróta,
tú mant eignast Guðrunu,
mín mant tú ikki njóta.

103.
Tàð tikir màr undarligt
slíkt skàl meg ikki henda,
eg mann ikki mínar ástir
frá tàr Brinhild venda.

104.
Svàraði Brinhild Buðladottir,
tekur um hjarta at köla:
Júki kongur dottur eigir,
við ástir mann teg tøla.

105.
Hoyr tú tàð nú Sjúrður,
eg gevi tàr fingurgull,
ríð tú ikki til Grimhild,
tí hon er àf svikum full.

106.
Hon filgdi honum so langt á leið,
bàð honum góðan dàg:
fàr væl heilur og happadrjúgvur,
allt gangi tàr væl.

107.
Tàð vàr Brinhild Buðladottir,
bàð honum góðan frið:
fàr væl heilur og happadrjúgvur,
allt gangi tàr við.

108.
Bædi heil og happadrjúgv
skiljast vit á sinni,
Sjùrður, goym væl hesi orð,
og legg tey væl í minni.

---

1) *Dette efter S.* 2) boxl *og* teym, *S.* 3) ringabrinju, *S.*

109.
Til tess svàraði Sjúrður,
hin gævuligi drongur:
aldri tú, mín veldiga søta,
màr úr huga gongur.

110.
Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
helt seg í sàðilbuga,
hann kissti frúnna Brinhild
fast àf heilum [1] huga.

111.
Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
kom hàr ríðandi í gàrð,
úti sjálvur Buðli kongur
firi honum vàr.

112.
Ver vælkomin Sjúrður
higar nú til mín,
drekk nú hvàt tàr betur líkar
mjöðin ella vín.

113.
Lítið er màr um mjöðin tín,
allvæl minni um vín,
gev màr ungu Brinhild,
onkadottur tína.

114.
Ver vælkomin Sjúrður,
tú tarft ei boðini senda,
fullvæl eg tíni forlög veit,
hvör tàr skàl ganga til enda.

115.
Tú mant verða àf aldri ungur,
lívið mann teg tróta,
tú mant eignast Gudrunu,
og Brinhild ikki njóta.

116.
Hevir tú Brinhild lovað trú,
væl mant tú vilja halda,
Guðrun blandar valmanna drikk,
tàð mann sútir valda.

117.
Undarlig eru tey orðini,
tàð mann meg ei henda,
eg mann ikki mínar ástir
frá tíni Brinhild venda.

118.
Tí svàraði Buðli kongur,
tekur um hjarta at köla;
Júki kongur dottur eigir,
við ástum mann teg tøla.

119.
Tàð tikir màr undarligt,
og ei mann tàð meg ná,
at eg skàl mínar ástir
frá tíni Brinhild slá.

120.
Hoyr tú tàð nú Sjúrður,
ger tàr ei tà skomm,
ríð tàr ikki so niðarlàga
hjá Júkagörðum fram.

---

1) miklum, *S.*

121.
Ríð tú ikki so niðalàga
við Júkagàrðar fram,
úti stendur hon Grimhild[1]
við so mangan mann.

122.
Úti stendur hon Grimhild
við so mangan mann,
gjarna vil hon forvitnast,
hvört tú ríður fram.

123.
Gjarna vil hon forvitnast,
hvört tú ríður fram,
tí hon sàr ikki á hestbàki
ein týðuligari mann.

124.
Hann filgdi honum so langt à leið,
bàð honum góðan dàg:
fàr væl heilur og happadrjúgvur,
allt gangi tàr væl.

125.
Sjúrður reið á skógin burt,
allt firi uttan váða,
hann sá tàð hit illa djór
berjast við bogvar báðar.

126.
Hann sá tàð hit illa djór
berjast við bogvar báðar,
eldin goysti, eitur spýði,
tá stóð lív í váða.

127.
Sjúrður situr á Gràna bàki,
hann tikist ei leið at finna,
Gràni bæði beit og sló,
hann leitst til imsa kinna.

128.
Hestin villti hon undir honum,
hann mátti ei finna leið,
síðan mátti Sjúrður venda
til Júkagàrðar heim.

129.
Burtur hvarv hit illa djór,
burt úr Sjúrðar eygum,
sá hann hvàr ið Grimhild sàt,
væl lögd við bondum beyjum,

130.
Hann reið sàr so niðarlàga
við Júkagörðum fram,
úti stendur hon Grimhild
við so mangan mann.

131.
Úti stendur hon Grimhild
við so mangan mann,
báðum sínum hondunum
hon í hans teymar rann.

132.
Sjúrður, stedga tíni ferð
og tàla nú við meg,
eg eigi màr so væna dottur,
ið ást vil leggja við teg.

[1]) Guðrun, *N.*

133.
Væn er Guðrun dottir mín,
hvàr hon gongur inn,
rósur og so liljur,
tær lýsa àf hennara kinn.

134.
Væn er Guðrun dottir tín,
tàð er tàr væl betri, [1]
hon er ikki meira Brinhild lík,
enn summar líkist vetri.

135.
Gakk tú nú í höllina inn,
fátt verði tàr á vási,
tú drekk so títt àf dýrari krús,
tín gangari stendur í lási.

136.
Út kom frúgvin Guðrun
í einum stakki blávum,
flattað hár á herðar lá
við silkibondum smávum.

137.
Tàð vàr Grimhild Júka drottning,
hon tàlar til dottur sína:
gakk tú tàr í kjallara,
tú blanda mjöð og vín.

138.
Gakk tú tàr í kjallaran,
og blanda mjöð og vín,
og so mikið óminni
làt tú hàrúti.

139.
Tí svàraði Guðrun Júkadottir,
tungu bàr so snjalla:
hàva tàð ið annar eigir,
tàð mann lukkast valla.

140.
Nogvir eru í vorum londum
konga sinir og jalla,
girnast tann, ið onnur eigir,
tàð mann lukkast valla.

141.
Hon hevði upp sína hegrù hond,
gàv Guðrunu högg á tenn,
blóðið dreiv í barmin niður,
sóvu tàð mangir menn.

142.
Tig tú Guðrun dottir mín,
mangt má smægin líssa,
betri vàr tó sjálv at biðja,
enn góðan mann at missa.

143.
Guðrun gekk í kjallaran,
blandaði mjöð og vín,
og so mikið óminni
làt hon hàrúti.

144.
Allt so mikið óminni
làt hon hàrúti,
bàr so inn firi Sjúrð hin unga,
bàð hann drekka til sín.

---

1) tàð er tí (tàr) ei betur, *L.*

145.

Drekka fór so dýran dramm,[1]
drakk àf horninum leingi,
Sjúrður[2] missti minni allt,
og bøta kann hann eingin.

146.

Drekka fór so dýran dramm,
drakk àf horninum bjarta,
Sjúrður missti minni allt
og brúður úr buðlungs[3] hjarta.

147.

Tá íð hann hevði drukkið,
greiddi hann aftur ker,
hann mintist ei á frú Brinhild
og ikki hvàr hann er.

148.

Guðrun drakk tá afturímót
til tann dreingin mæta,
Sjúrði kom einki annað í hug
enn Guðrunu vil hann hàva.

149.

Tàð er vonda frú Grimhild,
hon tàlar til dottur sína:
gakk tú tàr í skemmu inn
og reið firi gesti tínum.

150.

Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
tók sàr frú at festa,
snarliga làt til brúdleyps ætla,
hann làt ikki leingi fresta.

151.

Drukkið vàr teirra brúdleypið
kátt vàr teirra lív,
gingu so bæði í eina song
Sjúrður og hans vív.

152.

Fimti vóru voxljós brend
firi teim vønu eingjum,
kongurin og hirðin öll
filgdu teim àt seingjum.

153.

Sjúrður gekk í skemmu upp,
til Guðrunar vegin finnur,
frætti tàð Brinhild á Hildarheyg,
nú rann henni illt í sinni.

154.

Brinhild gekk àf Hildarheyg,
tàð hit væna viv,
kappin gisti Guðrunu,
men Sjúrður missti lív.

155.

Brinhild firi munni mælir,
tár á kinni mann fljóta:
ikki skàl Guðrun Júkadottir
tann afrekskappa njóta.

156.

Brinhild firi munni mælir,
sorgartíð skàl eg kalla:
at hàva tann, íð onnur ár,
tàð skàl lukkast valla.

---

[1]) *sàledes L.;* drekka fór sum droyrin dramm, *N.;* drikkurin fór sum dýrur drambur, *S.*
[2]) mjelingur, *L.* [3]) brúður *og* Buðlans hjarta, *N.*

157.
Árla vàr um morgunin,
tàð roðar firi sól,
fóru sàr út á vatn at tváa,[1]
fögur vóru fljóð.

158.
Árla vàr um morgunin,
sólin roðar í líð,
fóru sàr út á vatn at tváa,
fögur vóru vív.

159.
Møttust tær á miðjari leið
Brinhild og Guðrun Júka,
onnur teirra gleði bàr,
og onnur harmin sjúka.

160.
Møttust tær á miðjari leið
Brinhild og Guðrun unga,
onnur teirra gleði bàr,
og onnur harmin tunga.

161.
Brinhild tagdi, Guðrun sagdi,
hvör er snótin stríð:
hví mann mín bróðir Gunnar
kongur
ei eignast so vænt eitt vív?[2]

162.
Tàð vàr Guðrun Júkadottir,
gjördi so mangt àf fári,
ei hon vildi nýta tàð vatn,
sum rann àf Brinhildar hári.

163.
Hon gekk sàr í ánna út,
sum fossurin rann stríður,
tí hon átti tann Sjúrð svein,
sum ein ivir allar ríður.

164.
Guðrun leyp á ánna út,
sum fossurin rann hàrður,
tí hon átti Sjúrð svein,
sum hövur ivir allar bàr.

165.
Henda sàma reyða ring,
tú sart á armi mínum,
gàv màr Sjúrður Sigmundarson,
tàð vann eg í stríði tínum.

166.
Tí svàraði Brinhild Buðladottir
àf so tungun stríði:
firi títt orð skàl Sjúrður doyja,
um eg verði á lívi.

167.
Tàð at tú neytst tann mikla
kappa,
tàð vàr ei mítt ráð,
eg hevði ást við Sjúrða lagt,
áður enn tú hann sá.

168.
Sjúrður hevir tín moydóm spillt
og brotið Buðlans fràma,
ríkum kongi tú gavt teg í vold
og nú hàvi eg tann sàma.

---

1) *rettet for:* tàka, *jfr, v. 162.*

2) unna so björtum vívi, *N.*

169.
Tú tarft ikki falssnóta
brigda màr tàð svá,
firi títt orð skàl Sjúrður doyja,
um eg liva má.

170.
Jkki ottist eg hottur tínar,
tó tú ert í orðum stív,
sá er eingin í Júkagörðum,
ið ræður um Sjúrðar lív.

171.
Sirgjandi[1] gekk frú Brinhild
í sín sàl at sitja,
Gunnar kongur frægur og fúsur[2]
hennar reið at vitja.

172.
Brinhild gekk til seingina
á teirri somu grund,
nú tolir hon firi Sjúrði
so vonda eina stund.

173.
Frætti tàð Sjúrður Sigmundarson
á teirri somu stund,
sjálvur fór hann at vitja
hit inniliga sprund.

174.
Tàð er eingin hunskur riddari,
ið gjört hevir sum tú,
tú hevir svikið fljóðið tàð,
tú firstur lovaði trú.

175.
Hoyr tàð mín hin veldiga seta
kenn màr einki um,
vendur vàr màr hugurin
frá hesum ástum tínum.

176.
Tàð firsta Brinhild mundi
Sjúrð við eygum sjá,
tá mundi tàð væna vív
eina unga dottur fá.

177.
Til tess svàraði Brinhild
first á orði tá:
berið mítt barn á ánna út,
eg vil tàð ikki sjá.

178.
Tóku Áslu Sjúrðardottur,
floyttu oman eftir á,
stórar ájir og stríðir streymar
bóru hàna londum frá.

179.
Mangur hevir hettur notið
firi fàgurt vív,
nú er komið àt efstu stund,
at Sjúrður missir lív.

180.
Sjúrður vàr ein afrekskappi,
hann brá sitt svörð í droyra,
og honum voldu kvinnur deyða
sum tàr skuluð fáa at hoyra.

---

1) Grátandi, *L. og S.* 2) firstur og fremstur, *L.*

181.
Brinhild situr í sínum sàli
við so tungum móði,
hvörki mátti mæla ella sitja
hit inniliga fljóðið.

182.
Gunnar[1] gekk í höllina inn
við hvössum slíðraspjóti:
hann skàl hàrðan deyða tola,
íð tàr hevir gjört ímóti.

183.
Tàð vàr hon Guðrun sistir tín,
hon voldi màr tàð stríð,
tí hon hevir tann Sjúrð svein,
sum ein ivir allar ríður.

184.
Brinhild lá í sínari song,
og Gunnar[2] stóð firi stokki,
ippist nú ráð àf illari dáð,
so kaldur er kvinnu tokki.

185.
Ei fært tú nàkað indi àf màr,
ei tarft tú tàð trá,
firr tú hevir tann Sjúrð svein
tikið burt londum frá.

186.
Hoyr tàð mín hin veldiga seta,
tí vil eg einki trúgva,
at tú vilt honum Sjúrði unga
svik til handar snúgva.

187.
Gunnar so til orða tekur:
nú mann tàð so vera,
Sjúrður er mín heitbróðir,[3]
eg kann honum einki gera.

188.
Ei fært tú nàkað indi af màr,
ei tarft tú tàð vænta,
so leingi eg Sjúrð við eygum sàr,
so seint mann angur latta.

189.
Hoyr tàð mín hin veldiga seta
tú elvir màr miklan vanda,
hvursu skàl eg Sjúrð àf lívi fá,
sum einki svörð kann granda.

190.
Tí svàraði Högni Júkason,
hann gjördist í kinnum bleikur,
tàð eru fullir fimtan vetur,
síðan vær fremdum leik.

191.
Brinhild setist í gullstólin,
frá mann frættast víða,
nú skulu teir Júkungar
burt á skógin ríða.

192.
Brinhild situr í stólinum,
spàlir við giltum knívi:
tit komið ei aftur í mína höll,
meðan Sjúrður er á lívi.

---

1) Högnar, *L.* 2) Högnar, *L.* 3) *dette ord usikkert.*

193.
Hoyr tàð Brinhild Buðladottir,
legg sjálv til tess ráð,
hvussu vit skulum Sjúrð hin unga
àf sínum lívi fá.

194.
Tit gevið Sjúrði salta krás
og hàrtil einki drekka,
ríðið so á skógin burt
allt firi uttan ekka.[1]

195.
Tú bið hann býta sàðil,
tú bið hann býta hest,
hàv tú svik í hjartanum,
tú làt sum tú kant betst.

196.
Sjúrður gongur í höllina inn,
vænur er hann og vitur,
sum hon Brinhild Buðladottir
firi í stólinum situr.

197.
Sjúrður stendur á hallargolvi
við giltan sköld í hendi,
Brinhild unga Buðladottir
eyguni frá honum vendi.

198.
Sjúrður so til orða tekur,
kappin tann hin reysti:
tá ið eg komi àf skógi heim,
tá skàl eg teg festa.

199.
Til tess svàraði Brinhild,
í tungu vàr hon snjöll:
eg lovi ikki togva kongar
báðar í eini höll.

200.
Svàraði Brinhild Buðladottir,
sorg um hjarta ber:
hoyr tàð Sjúrður Sigmundarson,
tú festir ikki meg.

201.
Tá vàr rómur í buðlungs höll,
sveinar ríða út,
Brinhild sàt eftir í giltum stóli,
hon fellir tár á dúk.

202.
Buðli kongur til orða tekur
bæði àf móði og ekka:
fájið Sjúrði hjálm og svörð
og hornið úr at drekka.[2]

203.
Eingin unnar so öðrum væl,
at sínum àf mann higgja,
ikki skàl Sjúrður Sigmundarson
longur í heiminum biggja.

---

1) Brinhild firi munni mælir, sorg um hjarta mann rökka: gevið Sjúrði salta krás og hàrtil einki drekka, *L. opt.*

2) fájið Sjúrða hjalmin tann, ið hann skàl undan drekka, *L.*; *her rettet jfr. v. 215.*

204.
Tí svàraði Buðli kongur,
hann heldur á ringinum reyða:
hoyr tàð Brinhild dottir mín,
hví elvir tú Sjúrði deyða?

205.
Minnist tú Brinhild dottir mín,
minnist tú tà tíð,
drótt tú Sjúrð àf Norðlondum
ígjögnum grøna líð.

206.
Minnist tú tàð Brinhild,
sæla dottir mín,
tú drótt Sjúrð àf Norðlondum
á Hildarheyg til tín.

207.
Buðli kongur àf sàli gongur
henda morgun snimma,
eftir situr Brinhild
við hond upp undir kinni.

208.
Ríða teir á skógin burt,[1]
Sjúrður í teirri ferð,
hann vitsti ei àf svikunum
teir hövdu í[2] ráðagerð.

209.
Brinhild stendur í höllini,
sàr hon út so víða,
Sjúrður frægi first og fremstur
firi Júkungunum ríður.

210.
Brinhild settist í giltan stól,
àf so miklari pínu,
møðig fellir hon tárini
á báðar armar sínar.

211.
Brinhild grætur møðiliga,
tàð hit væna vív:
fàr væl Sjúrður Sigmundarson,
eg síggi teg ei á lívi.

212.
Ríða teir í skógin burt,
glàðir firi uttan ekka,
teir góvu Sjúrði salta krás,
og hàrtil einki drekka.

213.
Drekka teir úr sínum horni[3]
bæði títt og ofta,
eftir liggur Sjúrðar horn
heima á Júka[4] lofti.

214.
Drekka teir úr sínum horni
allt firi uttan ekka,
Sjúrður situr á Gràna bàki,
nú listir hann at drekka.

215.
Drekka teir úr sínum horni,
glàðir firi uttan sút,
Sjúrður loysir hjálmabond,
hann stígur úr sàðli út.

---

1) út ríða teir Júkungar, *L. 5 opt:* 2) bundu, *L.* 3) *rettet, skönt også N. her har* ***hjálmi****, men i det følgende vers* ***horni****.* 4) Brinhildar, *L.*

216.
Sjúrður sá ikki svikara vón,
hann steig úr sàðli út,
skundaði sàr àt kelduni,
glàður firi uttan sút.

217.
Sjúrður legðist at drekka,
sum vatn stóð firi í brunni,
sjaldan hevir góður kvistur
sprottið àf illum runni.

218.
Sjúrður legðist at drekka,
sum vatn stóð firi í veit,
Gunnar[1] àtti mækan tann,
á Sjúrðar hálsi beit.

219.
Högni stakk og Gunnar hjó
við hvössum slíðraknívi,
teir gjördu so mikið niðingsverk,[2]
teir tóku hann Sjúrð àf lívi.

220.
Högni stakk og Gunnar hjó
mest àf Brinhildar ráðum,
hevði hann vitað àf svikum firr,
màður vàr hann firi báðum.

221.
Tungan tók at mæla
bæði àf illsku og reiði:
hevði eg vitað àf svikum firr
màður vàr eg firi fleiri.

222.
Tungan tók at mæla,
hàr hann lá á völli:
hevði eg vitað àf svikum firr,
màður vàr eg firi öllum.

223.
Teir skiftu síni klæðini,
hvör við sínum lit,
ikki vildi Gràni ganga,
tí hann hevði manns vit.[3]

224.
Ikki vildi Gràni ganga,
tí Gunnar honum reið,
firr enn hin snàri Sjúrður
honum á herðar neig.

225.
Deyðan tóku teir Sjúrð svein,
førdu hann heim á skildi,
tàð hevir so mangur làtið lív
helst àf kvinnu veldi.

226.
Deyðan tóku teir Sjúrð svein,
lögdu Guðrunu á skeyt,
vitsti ei brúður hon vaknaði,
firr enn blóð um beðin[4] fleyt.

---

1) Högni, *L.* 2) *rettet istf.* neyðinsverk. 3) *Dette og følgende vers ere i alle optegnelserne anførte her skönt de ikke passe på dette sted, idet de vistnok høre til beretningen om Sigurd, som i Gunnars sted og skikkelse satte over vafurluen for at beile til Brynhild, men da denne fortælling nu er glemt ude af sangen, har jeg ikke kunnet hensætte dem andensteds; Lyngby har — vist uden berettigelse — anført dem efter vers 73 (se ovenf.)* 4) *rettet;* bæði, *L.*; benjar, *N.*

227.
Vitsti ei brúður, hon vaknaði,
firr enn blóð á beði[1] lá,
tàð vàr ei so undarligt,
við sorg hon í tàð sá.[2]

228.
Vaknaði Guðrun Júkadottir,
hon làt so orðum fàra:
síðst mundi eg Gunnar kongur
svikini àf tár vàra.

229.
Guðrun setist upp undir seg,
strýkur sveita frá,
blóðigan kissti hon munnin tann,
á Sjúrðar hövdi lá.

230.
Tí svàraði Guðrun Júkadottir,
tekur til orða svá:
eg skàl hevna Sjúrðar deyða,
um eg liva má.

231.
Guðrun gekk í loftið fram,
hon fór úr stakkinum reyða,
alla sína ævina
sirgdi hon Sjúrðar deyða.

232.
Hoyr tàð mín hin sæla dottir,
sirg ikki Sjúrðar deyða,[3]
Artàla kongur í Húnalandi
skortar ei gullið reyða.

233.
Svàraði Guðrun Júkadottir
àf so tungum stríði:
tó skàl eg hevna Sjúrðar deyða,
um eg verði á lívi.

234.
Brinhild hevði manga nátt
sovið á Sjúrðar armi,
nú hevði hon hans deyða volt,
kik springur hon àf harmi.

235.
Brinhild sprakk àf harmi,
Sjúrður làt sítt lív,
tàð mann merkjast á ástini,
at Brinhild hon vàr fríð.

236.
Brinhild sprakk àf harmi
eftir Sjúrðar deyða,
teir bóru Guðrunu gull og fæ
og mangar ringar reyðar.

237.
Tàð er satt sum tàlað er,
at mong er konan eym,
Guðrun gongur um allan heim,
hon heldur í Gràna teym.

238.
Nú skàl latta ljóði àf,
eg kveði ei longur á sinni,
so skàl tàka upp triðja tàtt
og víðari leggja í minni.

---

1) á lendar, *L.* 2) at brúður í beni brá, N. 3) Sirg ikki, sirg ikki, dottir min, sirg ikki . . ., eller: Hoyr tàð Guðrun sistir min, sirg ikki . . ., *L. og hans forsk. opt.*

# Sjúrðar kvæði.

## Triðji táttur: Högni.

1.
Guðrun situr í Júkagörðum,
sorgina ber so tunga,
hon lovast ongum edilingi
eftir Sjúrð hin unga:[1]
Viðg: Gràni bàr gullið àf heiði
o. s. v.

2.
Guðrun situr í Júkagörðum
við trega og tungum meini,
hon lovast ongum edilingi
eftir tann Sjúrð svein.

3.
Artàla[2] gongur í höllini,
biður sàðla sàr hest:
nú skàl ríða í Júka gàrðar,
frú Guðrunu at festa.

4.
Árla vàr um morgunin,
sólin roðar á tanga,
síggja teir ein so miklan kappa
àt borgararmi ganga.

5.
Guðrun situr ivir breiða borði,
kom henni mangt í huga,
teir gingu bæði út og inn,
hendan kappa at skuða.

6.
Guðrun so til orða tekur,
skortar hon ei fíggjar:
eg skàl màr àf höllini út
henda kappa at síggja.

7.
Guðrun gekk àf höllini út
við so nýtum orðum:
tàð glogvar so gull á hesum
kappa,
sum Sjúrður reið í forðum.

8.
Artàla gongur í höllina inn,

---

[1] *Versene fra 1 til 18 ere tegne efter S.; de mangle i de andre optegn.*
[2] Artan, *S.; i alm: synges* Artàla kongur.

hann bæði er vænur og vitur,
sum hon Guðrun Júka dottir
ivir breiða borði situr.

9.

Guðrun so til orða tekur:
tàð er ei at dilja:
hvàt eru tíni örindi,
hvàt tikist tú vilja?

10.

Artàla so til orða tekur,
hann mælir àf tungum trega:
tàð eru míni örindi,
Guðrun, tín at biðja.

11.

Guðrun situr ivir breiða borði,
glogvar í gulli reyða:
eg lovist ongum edilingi
eftir Sjúrðar deyða.

12.

Artàla stendur á hallargolvi,
hann er nýtur drongur;
siga skaltú màr nei ella jà,
eg spirji teg ikki longur.

13.

Leingi sàt Guðrun Júkadottir.
hugsaði um tàð tá:
hon hevði lovað hevna Sjúrð,
so leingi hon liva má.

14.

Guðrun so til orða tekur,
tikin til góðar at evna:
hvussu heitir tú kappin reysti,
hvussu skàl eg teg nevna?

15.

Tí svàraði Artála,
ið gull bàr sàr á hond:
tú skalt nevna meg Artàla kong,
ið ræður firi Húnalondum.

16.

Guðrun steig upp skundiliga,
hon ratti fram ljósa hond:
gjarna filgi eg Artàla kongi
aftur á Húnalond.

17.

Guðrun steig upp skundiliga,
hon rattir hond ivir borð,
fàgurt vàr at lýða
á teirra festnarorð.

18.

Artàla kongur í Húnalandi
(sigist [1] í bragda tátti)
festi frúnna Guðrunu,
ið Sjúrður frægi átti.

19.

Artàla klæðist árla morgun,
hann gull ber sàr á hand,
førir hann frúnna Guðrunu
við sàr á Húnalond.

20.

Artàla klæðist árla morgun,

---

1) broytur, *L.* og *S.*

so er greint firi màr,
og hàna frú Guðrunu
hann førir í höll við sàr.

21.

Livdu sàman í ríkinum
allt firi uttan mein,
áttu börn, ólu àf sàr
unga sonin ein.

22.

Guðrun vàr leingi á Húnalandi,
kinn bàr hon so reyða,
nú leggur hon ráðini upp
at hevna Sjúrðar deyða.

23.

Tàð er hon Guðrun Júkadottir
letur blanda vín,
Högna og Gunnar og öllum
bröðrum
býður hon heim til sín.

24.

Artàla kongur í Húnalandi
kátan mjöðin blandar,
býður hann öllum Júkabrøðrum,
teim stendur nú lív í vanda.

25.

Gunnar[1] gongur í höllina inn,
mann so orðum stýra:
nú skulum vær til Húnalands
Júkagarpar fýra.

26.

Sváraði Grimhild móðir hans[2]
màr tikir tàð eingin tattur,
at tit ríðið á Húnaland,
íð eingin kemur aftur.

27.

Tí svàraði Gunnar kongur,
tekur til orða svá:
tó skulum vær á Húnaland,
tàð standist hvàt àf íð má.

28.

Meðan tú fert á Húnaland
at drekka mjöð og vín,
Gíslar og Hjarnar vera eftir
báðir hjá móður síni.

29.

Gíslar og hann Hjarnar,[3]
Júkungarnir báðir,[4]
ríða teir til Húnalands
móti móður ráði.

30.

Gíslar og hann Hjarnar,
Júkungarnir tveir,
ríða teir á Húnaland —
fátt kann forða feigum.

31.

Upp stóð Grimhild drottningin,
hin svinna og hin sæla:

---

1) Högnar, *L*. 2) *således, L. og S.*; Svàraði Högni Júkason, so sigist í bragdar tátti; ríðum vær . . ., *N*. 3) Gjarnar og hann Beinir, *S*.
4) seggja brøður tveir, *N*.

kvittar tú á Húnaland,
làt meg fìlgja tàr.

32.
Eg kann ei síggja, móðir mín,
at tíni eygun gráta,
báran brýtur á blómukinn,
tàð hann eg ikki sjá.

33.
Svàraði Grimhild drottningin
í firsta orði tá:
tàk tú hetta rúnarkelvið
og passa væl uppá.

34.
Tàk tú hetta rúnarkelvið
bint um tínar lendar,
tàð hann öllum lásum læsa,
allar sútir rinda.[1]

35.
Sólin skín á heiðina,
hon skiggir á skjöldin fríða,
so vàr sagt, at Högni[2] kongur
skuldi undan ríða.

36.
Tàð er Högni Júkason,
hann ríður seg fram við strond,
møtir hann eini sævarkvinnu
á teim hvítu sondum.

37.
Heil og sæl, tú sævarkvinna,
sig màr àf tí satt:
eg ríði nú á Húnaland,
komi eg heilur aftur?

38.
Hoyr tàð, Högni Júkason,
eg sigi tàr àf tí satt:
ríður tú á Húnaland,
ikki kemur tú aftur.

39.
Hoyr tàð Högni Júkason,
eg sigi tàr döpur mein:
um tú fert á Húnaland,
ikki kemur tú heim.

40.
Tàð vàr Högni Júkason,
sínum svörði brá,
hjó hann hesa sævarkvinnu
sundir í luti tvá.

41.
Tekur hann hennar blóðiga
hövur,
kastar út á sund;
kroppin skjýtur hann eftir,
sukku tey bæði í grund.

42.
Ligg nú hàr tú vonda veittur,
tú hin illa kvinna,
eg skàl ríða á Húnaland
sigur af kappum vinna.

43.
Tàð er hann Högni Júkason,

---

1) *versene fra 32 til 36 kun hos L.*
2) *rettet*; Gunnar, *S.*

ríður hann fram við strond,
møtir hann einum sævarmanni
á teim hvítu sondum.

44.

Heilur og sælur mín sævar-
 màður,
sig màr àf tí gleim:
eg ríði meg á Húnaland,
komi eg heilur heim?

45.

Hoyr tàð Högni Júkason,
eg sigi tàr àf tí gleim,
væl máttú ríða á Húnaland,
tí heilur kemur tú heim.

46.

So letur Högni Júkason
búgva skipini sín,
bæði letur hann í tey làða,
virtin og so vín.

47.

Oman skúgva teir flotdrekan[1]
fram úr töttum neysti,
tá stóð fast í kjàlarhæli,
loypur so fram og goysti.[2]

48.

Bræddir vóru brandar,
skorin vàr hvör stokk,
stavnur og stýri àf reyðargulli,
so vàr segl í topp.

49.

Bræddir vóru brandar,
borðini vóru ný,
giltir leika veðurringar
upp í miðjan ský.

50.

Högni vindur segl í rá,
teir út í hàvið fàra,
grátandi vendi Grimhild
aftur í Júka gàrðar.

51.

So grætur Grimhild drottningin,
tàð hit væna vív:
fàr væl Högni sonur mín,
eg síggi teg ei í lívi.

52.

Grimhild firi munni mælir:
Högni reisir á ferð,
eg kenni væl Guðrunu dottir mína,
er roynd í ráðagerð.[3]

53.

Sigldu teir frá landinum
út á saltan sjogv,
Högni tekur jarnárar tvær,
hann setist sjálvur at rogva.

54.

Ein kom màður í höllina inn,
Guðrunu sigir frá:
eg síggi skip àf hàvi koma,
seglini gul og blá.

1) Hann làt knórr á lunni dràga, *L.*
2) í kjalborði, fram leyp knörrurin reysti, *L.*
3) bágagerð, *L.*

55.
Guðrun so til orða tekur,
öll í gulli skín:
vera mann Gunnar og Högni,
ið koma at vitja mín.

56.
Guðrun gongur í gràsagàrð,
hon reyðargull bàr á hendi,
ràmar risti hon illgerningar,
og út í hàvið sendi.

57.
Vaxa tók tá veður,
birur lá àf londum,
sundir gingu jarnárar
báðar í Högna hondum.

58.
Vaxa tók tá veður,
sandur á tilju lá,
aldan breyt í bæði borð,
so fell tann bilgja blá.

59.
Mælti tá ein lítil sveinur,
toktist komin í vanda:
hvàðan eru hesir afrekshestar,
ið eftir sjónum ganga?

60.
Högni so til orða tekur,
mælir so firi sàr:
hetta er Guðrunar illgerningar
ristar móti màr.

61.
Hetta eru eingir hestar,
ei heldur onnur ross,
tàð er Guðrunar illgerningar,
ristar móti oss.

62.
Guðrun gongur í gràsagàrð,
reyðargull ber á hendi,
loysir hon út örnir tvær
og út í hàvið sendi.

63.
Örnir tvær àf landi koma,
setast á saltan sjó,
vaxa tekur veður í ský,
aldan brýtur á ló.

64.
So vàr veður á sjónum hart,
at aldan reis frá grunni,
voldi tàð Guðrun Júkadottir,
sum illgerningar kundi.

65.
So vàr veður á sjónum hart,
tá bliknaðu [1] dreingir dýrir,
Gunnar gekk í liftingina,
Högni stóð við stýrið.

66.
So vàr veður á sjónum hart,
ogvuligt á at líta,
stýrir so Högni Júkason,
at frá dreiv mjöllin hvíta.

---

1) fölnaðu, *L.*

67.
Högni tekur sítt rúnarkelvi,
floygir tàð út firi borð,
ikki mátti illgerning vaxa,
so megnað vóru hans orð.

68.
Högni tekur sítt rúnarkelvi,
kastar tàð út á sjó,
minnka tók tá aldan,
tàð stiltist væl á ló.

69.
So vàr veður á sjónum hart,
tàð reyk bæði sjogvur og sandur,
tó vàr sagt, at Júkagarpar
slitu upp undir landið.

70.
So vàr veður á sjónum hart,
tàð hurrar í hvörjum streingi,
tóku teir havn i Húnalandi,
tí fullvæl dugdu dreingur.

71.
Tá íð teirra snekkjan
kendi fàgurt land,
kasta teir sínum akkerum
á tann hvíta sand.

72.
Kasta teir sínum akkerum
á tann hvíta sand,
firstur steig Gunnar[1] Júkason
sínum fótum á land.

73.
Firstur steig Gunnar Júkason
sínum fótum á land,
Högni og Hjarnar og allir brøður
upp á hvítan sand.

74.
Gingu teir frá strondum niðan,
so er greitt firi màr,
gingu so allir Júkagarpar
niðan í gràsagàrð.

75.
Uppi í miðjum gràsagàrði
axla teir síni skinn,
og so búnir ganga teir
í høgar hallir inn.

76.
Uppi í miðjum gràsagàrði
teir klæddust í brinjur dýru,
gingu so í høgar borgir
teir Júkagarpar fýra.[2]

77.
Tàð vàr Gunnar og Högni,
heim í gàrðin fóru,
úti Gúðrun Júkadottir
firi teimun stóð.

78.
Artàla kongur í Húnalandi
blandar mjöð og vín,
úti stendur hon Guðrun,
hon fagnar væl brøðrum sínum.

---

1) Høgnar, *L.*   2) *Versene fra 35 til 77 mangle i N.*

79.
Guðrun so til orða tekur,
glàð firi uttan ekka:
gangið tit í höllina inn
tann brúna mjöð at drekka.

80.
Tàð vàr Högni Júkason,
hann inn í höllina steig,
tá sá hann á Guðrunu,
at illt undir kinnum[1] beið.[2]

81.
Guðrun so til orða tekur,
eg geri tàð ei at loyna:
fájið màr higar skjöld og svörð
frá öllum tikkum at goyma.

82.
Mælti tàð Guðrun drottningin
við hogv og higgin orð:
tàr kastið svörð og herklæði,
tàr stígið ivir borð.

83.
Svàraði Högni Júkason,
hann heldur á brýndum knívi:
eingin fær mítt svörð og skjöld,
meðan eg eri á lívi.

84.
Tí sváraði Gunnar kongur,
hann heldur á brýndum mæka:
sjálvur skàl eg vopnini goyma,
tàð mann ongan sàka.

85.
Guðrun so til orða tekur,
bàr um hjarta trá:
mætari màður Sjúrður vàr,
á gullsàðli lá.

86.
Guðrun so til orða tekur,
illskan í henni breyt:
minnist tú nàkað Sjúrð hin unga,
tú legði màr á skeyt?

87.
Svàraði Högni Júkason,
hann lítur á ringin reyða:
ei er blítt á brúnaskorum,
hon minnist á buðlungs deyða.

88.
Guðrun so til orða tekur,
hon letur àf tungu falla:[3]
minnist tú nàkað Sjúrð hin unga,
tú førdi màr heim til hallar?

89.
Svàraði Högni Júkason,
hann lítur á ringin sín:
ei er blítt á brúnaskorum,
hon minnist á Sjúrðar lík.

90.
Inn kemur Guðrun árla morgun,
illt er skàp at eggja,
borð stóð breitt við silkidúk
og bjór firi reystar seggir.

---

[1]) skinni? („ofta býr illt undir fríðum skinni“ *er et almindeligt ordsprog).*
[2]) *forvansket form for* búði (bjó).
[3]) hon bàr tungu snjalla, *L.*

91.
Tàð vàr Guðrun Júkadottir,
hon tók sàr ker í hand,
so gekk hon í kjallaran,
sum mjöðurin fleyt íbland.

92.
Tá íð hon hevði blandað teim
mjöðin út í vín,
tá so mikið óminni
letur hon hàr útí.

93.
Og so mikið óminni
letur hon hàr útí,
ber so inn firi Högna
og biður hann drekka til sín.

94.
Higgin higgur Högni tá
àt fingurgulli góða,
sveitka tekur hans fingurgull,
tàð rodnaði ratt sum blóð.

95.
Tàð er Högni Júkason,
hann kendi tà svikalist,
biður nú Guðrun sistur sína
drekka àf skálum first.

96.
Guðrun stendur á hallargolvi,
hon rodnar ratt sum blóð,
hon hvolvdi um tàð silvurker,
á breiðum borði stóð.

97.
Kongurin klappar sàr á knæ,
sum sögur ganga frá,
Gunnar, Högna og allar brøður
hann setur nú sàr íhjá. [1]

98.
Drekka teir í Húnalandi
bæði úti og inni,
drukku mjöð og klára vín,
glàðir á hvörjum sinni.

99.
Drekka teir í Húnalandi
bæði við gleði og gleim,
illa líkar Guðrunu,
at eingin ertir [2] teim.

100.
Drekka teir í Húnalandi
bæði við gleði og gàman,
illa líkar Guðrunu,
at eingin ertir sàman.

101.
Guðrun krevir sín unga son
bæði við mekt [3] og mæti:
eg vil geva tàr gull og fæ,
stillar tú Högna kæti.

102.
Sveinur vàr ungur á aldrinum,
hann gjördi tàð hon bàð,
hann gekk àt tí borðinum,
sum Högni firi sàt.

---

1) *Versene fra 91 til 98 kun i S.* 2) nertir, *L. og S.* 3) spekt, *S.*

103.
Sveinur gekk àt borðinum,
duldan hon hann dró,
hevði hann upp sína hogru hond,
Högna á nàsar sló.

104.
Gekk hann fram àt borðinum
og Högni á nàsar sló,
voldi tàð Guðrun Júkadottir,
at drekkjan vàr óró.

105.
Högna rann tàð heita blóð
bæði um nàsar og munn,
kappin vàrð tá óstiltur,
svik vóru honum ei kunn.

106.
Tàð vàr Högni Júkason,
hann reiður borðum skeyt,
allur hin brúni mjöður
á hallargolvi fleyt.

107.
Tàð vàr Högni Júkason,
hann reiður sprakk borðum frá,
mitt á miðjum hallargolvi
komst hann fótum á.

108.
Högni upp frá borði steig,
snarliga hann sàr vendi.
meðan hann greiddi mækan til,
ígjögnum sveinin rendi.

109.
Högni upp frà borði steig
og sínum svörða brá,
hann kleyv Guðrunar unga son
sundir í lutir tvá.

110.
Eg mann ei í Húnalandi
drekka tann mjöð við grandi,
ótökk hàvi mín móðurdottir,
ið so sín son upp vandi.

111.
Guðrun gongur firi Artàla kong
og sigir honum frá:
deyður er vár ungi sonur,[1]
helst àf Högna ráði.

112.
Eg mann ei í Húnalandi
longur[2] við tàr gæta,
um tú gert ikki miklar semdir
eftir tann dreingin mæta.

113.
Eg mann ei í Húnalandi
longur við tàr stýra,
um tú gert ikki miklar semdir
eftir tann sonin dýra.[3]

114.
Hoyr tàð Guðrun sota mín,
tàð vil eg ikki trúgva,
at tú vilt nàkað tínum brøðrum
svik tilhandar snúgva.

---

1) onkasonur, *S.* 2) londini (?) 3) Viltú ongar bøtir tàka eftir tann dreingin dýra, tá skaltú ikki Artan kongur, firi Húnalandi stýra

115.
Tá íð teir vógu Sjúrð svein,
tàð voldu í stríði tínum,
tá vàr Gislar lítið barn [1]
heima hjá móður síni.

116.
Svàraði Guðrun Júkadottir:
tàð skàl eg nú valda,
Gíslar og hann Hjarnar ungi,
báðir skulu gjalda.

117.
Hoyr tàð mín hin veldiga søta,
legg màr til tess ráð,
hvussu vit skulum Högna sterka [2]
àf sínum lívi fá.

118.
Tàð er ei lítið afreksverk
Högna at ganga ímót,
hvàr hann er í víggi staddur,
hàr hevir hann hövur á spjót.

119.
Tàka skàl tríggjar aldirshúðir,
rýða í mannablóði,
hàr skàl ivir Högni leypa,
troyttur àf miklum móði. [3]

120.
Hoyr tàð reystur Artàla kongur,
tàð skaltú ikki gloyma:
sláa skàl tær firi hallardir
og fast við jarni soyma.

121.
Tàð vàr Artàla kongur,
ei hann tàð nú gloymdi,
hann sló tær firi hallardir,
og fast við jarni soymdi.

122.
Guðrun stendur firi breiðum
borði,
mælir nú um tann vanda:
nú skàl Gíslar, bróðir mín,
firstur á húðum ganga.

123.
Högni upp frá borði steig,
ei mundi hann orðum spàra,
ein àf öllum Júkagörpum
hann ræður firi hinar svàra.

124.
Högni so til orða tekur,
hann mælir àf tungum trega:
Gíslar og Hjarnar heim skulu
fàra
sína móður at gleða.

125.
Gíslar og Hjarnar báðir vóru
heima hjá móður síni,
tá íð eg og Gunnar
tóku Sjúrð àf lívi.

126.
Guðrun so til orða tekur:
tó skulum vit tàð valda,

1) tá vóru Gislar og Hjarnar börn, *L.* 2) teir miklu menn, *S.*
3) falla so tungt tá Júkagarpar, troyttir *o. s. v.*, *L. og S.*

Gíslar, Hjarnar og allir brøður
líka skulu gjalda.

127.

Gíslar og hann Hjarnar
mundu á húðum ganga,
allir sóvu teir niður falla,
eingin upp aftur standa.

128.

Guðrun stendur firi breiðum borði,
mælir nú um tann vanda:
nú skàl Gunnar, bróðir mín,
aftur á húðum ganga.

129.

Tàð vàr Guðrun Júkadottir,
hon voldi teim sorg og sút,
övutur bardist Gunnar kongur
àf glastriborgini út.

130.

Tàð vàr reystur Gunnar kongur,
í stórari trongd vàr staddur,
klývur hurðar úr seigum jarni,
hann mundi ei vera ræddur.

131.

Gunnar kongur á húðir sprakk,
elvist nú meiri vandi,
allir sóvu hann niður falla,
eingin upp aftur standa.

132.

Guðrun stendur firi breiðum borði,
hon mælir um tann vanda:
nú skàl Högni bróðir mín
síðstur á húðum ganga.

133.

Högni so til orða tekur,
hann heldur á búnum brandi:
betri vàr í Júkagörðum
at drekka mjöðin blandi.

134.

Tàð vàr Högni Júkason,
vàr staddur í stórar i trongd,
feldi niður tolv hundrað,
hann ruddi firi sàr gongd.

135.

Högni tekur brandin tá,
tàð vil eg firi tikkum tína,
gongur so í loftið fram,
hann mintist á móður sína.

136.

Mælti tá Högni Júkason,
hann studdist við dràgið svörð:
tó skàl ganga á aldirs húðum,
og vita hvussu fer.

137.

Högni sprakk ivir aldirshúðir,
hann làt tàð so vera,
honum barst ikki fóturin við,
tàð tokti honum einki at gera.

138.

Högni sprakk ivir húðirnar,
hann fekk ei bàna her,
hann kom niður á grønan völl
og studdist við skjöld og svörð.

139.

Högni sprakk ivir aldrishúðir,
hann býst ei við frið,
tá stóð brinjað firi honum
allt Artàla kongsins lið.

140.

Högni stendur í gràsgàrði,
bindur upp hjálmin sín:
áður enn dàgur àt kvöldi kemur,
í blóði drekkum vær vín. [1]

141.

Högni tokar í herin fram,
við bitrum brandi í hendi,
eg svörji tann eið á mína trú,
hann mangan sveitan rendi.

142.

Högni tokar í herin fram,
mátturin í honum vex,
hann spàrir ei sín bitra brand,
hann vegur fimm og sex.

143.

Högni ríður í herin fram,
hann býst ei við frið,
hann legði niður á Húnalandi
allt Artàla kongsins lið.

144.

Legði hann niður allt hans lið
við svörð og bitrar eggjar,
tàð vàr Högni Júkason,
hann hopar til hallarveggjar.

145.

Vegið fekk hann alla tá,
frá mann frættast víða,
síðla vàr um aftanin,
tá löttu teir àf at stríða.

146.

Guðrun kemur út árla morgun,
grimt vàr henni í huga,
heilan sàr hon Högna standa,
ei hövdu ráðini dugað.

147.

Árla vàr um morgunin,
tàð roðar firi sól,
tá hevði reystur Artàla kongur [2]
brinjað út hundrað tolv.

148.

Árla vàr um morgunin,
ið sólin roðar í fjöll,
lögdu teir sínum bardögum
skamt frá kongsins höll. [3]

149.

Högni reið àf höllini út,
hann býst ei við frið,
enn stóð brinjað firi honum
allt Artàla kongsins lið.

150.

Tàð vàr Högni Júkason,
hann ríður teim ein ímót,
hvör ið kom tá firi hans hond,
tá hevði hann hövur á spjót.

---

1) drekka vit blóð sum vín, *L.*

2) hevði Guðrun Júkadottir, *L.*

3) aftur leggja teir bardàganar fram á grønan völl, *S.*

151.
Högni ríður i herin fram,
hann roynir góðar gripir,
hann fellir niður àf Húnamonnum
tíggju firi hvörja sipan.

152.
Vegið fekk hann Húnamenn
við svörð og bitrar eggjar,
tàð vàr Högni Júkason,
hann hopar til hallarveggjar.

153.
Guðrun kemur út árla morgun,
sól tók fàgurt at branda,
heilan sàr hon bróður sín
á leikvöllunum at ganga.

154.
Guðrun so til orða tekur,
frá mann frættast víða:
hoyr tàð Högni bróðir mín,
tú skalt á skógin ríða.

155.
Tú skalt burtur á skógin ríða,
eystur um Hildará, [1]
hàr skaltú tey undur síggja,
íð tú í forðum vá.

156.
Högni reið á skógin burt
eystur um Hildará,
hàr mundi hann tey undur síggja,
íð hann í forðum vá.

157.
Högni stendur á grønum völli, [2]
víða um seg higgur,
mikið vàr tá buðlungs [3] lík,
á gullbörum liggur.

158.
Högni stendur á grønum völli,
slíkt er mikið undur,
mikil hestur, stórur og sterkur,
loypur hàr á grundum. [4]

159.
Högni stendur á grønum völli,
honum kom mangt í huga,
hann sá hövur við hestins búk
bundið við sàðilbuga.

160.
Tungan tók at mæla,
hon làt so orðum víkja:
illa gjörði tú Högni tàð,
at tú ræð meg at svíkja.

161.
Màr unti Brinhild Buðladottir
tàð hit væna vív,
màr unti Guðrun Júkadottir,
hàrfiri làt eg lív.

162.
Brinhild unti màr so væl,
hon sprakk eftir mín deyða,

1) Lindará, *L*. 2) Hildarheygi, *S*. 3) Sjúrðar, *L*. 4) Hàr sá hann tann stóra hest leypa sàr á grunnum, voldi tàð Guðrun Jukadottir, íð illgeringar kundi, *L*.

Guðrunu skiftuð tit gull og fæ
og mangar ringar reyðar.[1]

163.

Heim til hallar ríð tú nú
bæði við gleði og gleim,
eg fàri aftur á heiðin skóg
so vítt ivir vörild og heim.[2]

164.

Högni reið til hallar heim,
hann býst ei við frið,
tá stóð brinjað firi honum
allt Artàla kongsins lið.

165.

Högni reið í herin fram,
hann letur àf brandi rúka,
fótur ei nertur við jörðina,
hann treður á manna búkar.

166.

Hundar goyja, úlvir túta,
örnin higji lasti,
hundrað heilt og hàrtil hálvt
hann fellir í hvörjum kasti.

167.

Tàð vàr Guðrun Júkadottir,
heldur àt tí gàman,
meira íð Högni höggur sundir,
meira renna teir sàman.

168.

Tàð vàr Högni Júkason,
hann gàv tí fullvæl gætur,
teir íð hann um dàgin drepur,
teir lívgar hon upp um nætur.

169.

Tí svàraði Högni Júkason:
her elvist ein illur siður,
leiðist màr nú í Húnalandi,
at högga trælar niður.

170.

Guðrun kemur út árla morgun,
grimt vàr henni í huga,
heilan sàr hon Högna ríða,
ei hàva svikini dugað.

171.

Hon glør við eygum, glettir á
tonn,
við kjaftinum mundi hon gàpa,
gjarna hevði hon Högna gloypt,
eingi kundu svikini bàta.

172.

Tàð vàr Guðrun Júkadottir,
hon heitir á sveinin sín:
gakk tú tàr eftir longu Gevu,[3]
bið hàna koma til mín.

---

1) *S. tilföjer der 2 vers:* 1. Tàk tú hetta rúnarbelti og bint um tínar lendar, tàð kann öllum lásum læsa, allar sútir rinda. 2. Bint tú tàð um tínar lendar bæði við sømd og sátti, tàð fekk eg frá dvórgamoynni, tàð Hildur frúvan átti.

2) . . skóg, so tung eru míni mein, *L.*

3) *eller* Gyðju; *sål. N., S. har:* Dlja.

173.
Hann vàr fimur á fótunum,
íð boðini skuldi bera,
öll letur hon klæði hans
við rósur og liljur skera.

174.
Hoyr tàð Geva langa,
eg sigi tàr satt ifrá,
deyður er Guðrunar ungi son,
helst àf Högni ráði.

175.
Hoyr tàð Geva langa,
tú ert ein kempa sterk,
hevði tú Högna àf lívi tikið,
tàð vàr eitt roysnisverk.

176.
Geva so til orða tekur,
hon tàlar um sín vilja:
tàð er ikki eins manns verk
hans hövur frá búki at skilja.

177.
Högni reið mót Gevu fram
við bitrum svörði í hendi,
hann hevði upp sín bitra brand,
ígjögnum Gevu rendi.

178.
Tàð vàr Högni Júkason,
sínum svörði brá,
hann kleyv reystu longu Gevu
sundir í luti tvá.

179.
Tàð er hon Guðrun Júkadottir,
hon briggjar og blandar vín,
býður nú Tíðriki Tatnarsini
heim í höll til sín.

180.
Hann vàr fimur á fótunum,
íð tey boðini bàr
hàðan á tann grøna skóg,
íð Tíðrikur firi vàr.

181.
Vælkomin Guðrunar lítil svein
higar nú til mín,
drekk nú hvàt tàr betur líkar
mjöðin ella vín.

182.
Lítið er màr um mjöðin tín,
allvæl minni um vín,
onnur hàvi eg örindi
higar í dàg til tín.

183.
Onnur hàvi eg örindi,
higar í dàg til tín,
tàð er hon Guðrun Júkadottir,
býður tàr heim til sín.

184.
Tíðrikur hvarv àf völli burt,
so er greint firi màr,
snarliga kom í Artàla borg,
sum Guðrun firi vàr.

185.
Vælkomin Tíðrikur Tatnarson,
so væl eg á teg troysti,
hevði tú Högna àf lívi tikið,
tàð vàr eitt manndómsroysni.

186.
Hoyr tàð Guðrun Júkadottir,
tú elvir màr miklan vanda,
hvussu skàl eg Högna àf lívi tàka,
íð einki svörð kann granda.

187.
Bæði silvur og reyðargull
vil eg geva tàr tá,
um tú Högna Júkason
klývur í luti tvá.

188.
Tíðrikur hvarv úr sessi burtur,
hann er màður hin vesti,
hann kom aftur uttan hallar
á kolsvörtum hesti.

189.
Högni reið mót honum fram,
við so stórari ferð,
motti honum Tíðrikur Tatnarson,
hann gàv honum sár àf svörði.

190.
Högni brá sínum bitra brandi,
kappin tann hin mesti,
sló so Tíðrik Tatnarson
opnan niður àf hesti.

191.
Tíðrikur hvàrv àf völli burt,
fájir finnast slíkir,
brá hann sàr á loftið upp
í flogdreka líki.

192.
Eitur spýði hin svarti dreki,
niður á Högna brinju, [1]
hann vàr ei við vopnum vegin
hàrfiri làt hann sinja.

193.
Tungt er tàð í heiminum
stórar sorgir at bíða,
eitur bàr hann í brinju síni, [2]
so fast í hjarta mann svíða.

194.
Högni snúðist hàðan burt,
hann bardist ikki longur,
eitur gongur àt hjartanum,
tá fölnaði nýtur drongur.

195.
Tàð vàr Högni Júkason,
heim í gàrðin fór,
úti sjálvur Artàla kongur
firi honum stóð.

196.
Eg hàvi einki sár á màr,
grið vil eg ei tiggja,
lànið màr eina jallsdottur
í nátt á armi at liggja.

---

1) bringu, *N*. 2) eitur lá í hvörjum seymi, *S*.

197.
Svàraði Guðrun sistir hans,
hon heldur hann firi háð:
fájið honum svínahirdidottur
at sova hans armi á. [1]

198.
Tí svàraði Artàla kongur,
mundi hann àt honum biggja:
hoyr tàð Högni Júkason,
tà hon skaltú tiggja.

199.
Tí svàraði Artàla kongur,
hann tekur til orða svá:
fájið honum eina jallsdottur
at sova hans armi á.

200.
Fingu teir honum jallsdottur
at sova hans armi á,
hann gàt svein við jallsdottur
sum sögan sigir frá.

201.
Hoyr tàð Helvík jallsdottir,
eg sigi tàr orðum hátt:
gitið mann Artàla kongur hàva
svein á hesi nátt.

202.
Eignast vit ein ungan son,
tung mann sorgin falla,
hoyr tàð Helvík jallsdottir,
Högna [2] skaltú hann kalla.

203.
Tú eigir tàr ein ungan son,
Guðrun vil hann pína,
tàk tú hennara onkarbarn
og legg í vöggu tína.

204.
Tú eigir tàr ein ungan son,
Guðrun vil honum sút,
ver tú tàr í öllum klók,
tú gakk tàr síðari út.

205.
Tàð er hon Guðrun sistir mín,
hon kann svikalist,
hon biður teg Helvík jallsdottir,
ganga àf durum first.

206.
Tú skalt biðja hàna undan ganga,
tí hon ber hövur hægri,
tú skalt ganga aftaná,
tí tú ert ein mun lægri.

207.
Eignast vit ein ungan son,
làt tàð vera svá:
bið hann Högna hevna mín,
um hann liva má.

208.
Tàk tú hetta rúnarbelti,
tú bint um tínar lendar,
tàð kann læsa lásum upp
og tínar sútir rinda.

---

1) *sâledes S., L. har:* Gudrun so firi munni mælir, kinn bàr hon so reyða, fáa skaltú jallsdottur, tú gongur nú snart til deyða.
2) *sâledes N. og S.;* Aldrias, *L.*

209.
Hoyr tàð Helvík jallsdottir,
eg geri tàð ei at loyna,
fá tàð várum unga sini,
tá íð hann kann at goyma.

210.
Eg gevi tàr bæði gull og fæ
og mangar ringar reyðar,
tàk nú við mín jallsdottir,
og hevn so væl mín deyða.

211.
Tá segði Högni Júkason:
nú verður ikki longur,
eitur gongur àt hjartanum,
so fölnaði nýtur drongur.

212.
Helvík leit at síggja á,
tá íð Högni mundi doyja,
síðan gróv hon dreyg í heyg,
sum dreingir í dàlinum hoyja.

213.
Árla vàr um morgunin,
sólin roðar í líð,
upp stóð unga jallsdottir,
men Högni làt sítt lív.

214.
Tær ganga sàr við börnunum
niggju mánar sínar,
til àt teirra stundum leið,
tær føða sveinar fríðar.

215.
Helvík unga sónin ár,
borin til gott at evna,
síðan bàð hon presti bera,
Högna [1] bàð hon nevna.

216.
Guðrun unga sonin ár,
tung mann sorgin falla,
síðan làt hon presti bera,
Svein biður hon hann kalla.

217.
Tá íð tær hövdu á songum ligið,
latta tekur vandi,
nú er àt teim stundum komið,
tær skulu àf durum ganga.

218.
Sótu tær inni mánan ein,
sótu tær inni tvá:
hoyr tàð unga jallsdottir,
tú skalt first útgá.

219.
Tí svàraði unga jallsdottir:
tàð skàl eg um valda,
tú bert hægri krúnuna,
tí skalt tú first útganga.

220.
Helvík átti sàr ungan son,
hann vildi Guðrun pína,
tekur hon Guðrunar unga son
og leggur í vöggu sína.

---

[1]) Aldrias, *L.*

221.
Tàð gjördi Helvík jallsdottir,
tikir hon í tí tattur,
leggur hon sín hin unga son
í Guðrunar vöggu aftur.

222.
Guðrun gekk í höllina inn,
hon víða um seg sá,
tekur sín hin unga son
og sneiðir hövur frá.

223.
Tàð vàr Guðrun Júkadottir,
hon voldi sàr stóran harm,
tàð vil eg àf sonnum siga,
hon dràp sítt onkarbarn.

224.
Högni vox upp í ríkinum
til gævuligan mann,
Artàla kongur í Húnalandi
mundi fostra hann.

225.
Árla vàr um morgunin,
sólin skein so víða,
tàð vàr Högni Högnason,
hann listur á skógin ríða.

226.
Högni reið á skógin burt,
sum sögur ganga frá,
motir hann síni sælu móður
firi eystan Hildará.[1]

227.
Helvík so til orða tekur,
hon smílist undir lín:
tàð svörji eg á míni trú,
at tú ert sonur mín.

228.
Högni so til orða tekur:
tí vil eg ikki trúgva,[2]
eg hàvi ei sàð eina lægri konu
kunna betra at ljúgva.

229.
Tàk tú henda lítin knív,
higg íð[3] væl hann bítur,
sker so meg í armin mín,
vita um í hjartað nýtur.

230.
Hann tók henda lítin knív,
hugdi íð væl hann beit,
skàr hann hàna í armin sín,
tàð fast í hjartað neit.

231.
Mælti tàð Högni Högnason,
hann smílist undir lín:
tàð kenni eg á sjálvum màr,
at tú ert móðir mín.

232.
Hoyr tàð Högni sonur mín,
eg sigi tàr satt ífrá,
Högni bàð teg hevna sín,
um tú liva má.

---

1) Lindara, *L.*
2) hann stendur í manna mùgva, *L.*
3) í higgi (i eggini?), *S.*

233.
Tàk tú hetta rúnarbelti,
bint um tínar lendar,
tàð kann öllum lásum læsa,
allar sorgir rinda.

234.
Tí svàraði hans sæla móðir,
ið tungu bàr so snjalla:
eg gevi tàr tàð búna svörð,
ið fàðir tín sokti úr fjalli.

235.
Og tàr gevi eg bæði gull og fæ
og mangar ringar reyðar,
tàk nú við mín sæli sonur
og hevn tín fàðirs deyða.

236.
Hann kom ikki àf skógi heim
firr enn síðla á kvöldi,
Artàla kongur ivir borði sàt
við allt sítt dreingjaveldi.

237.
Sveinur gekk í höllina inn,
hann skuldi ljósið skàra,
hann brendi gjögnum fótablàð,
hann mundi tàð ikki vàra.

238.
Sveinur skuldi ljósið skàra,
er màr ei á tí hól,
ljósið brendi í fótablàð
niður í hallargolv.

239.
Tí svàraði Artàla kongur,
riður í brosti rennur:[1]
hvàt hugsar tú sveinur so djúpt
tú gáar ei, at tú brennur.

240.
Tàð hugsi eg, Artàla kongur,
at tú hevir miklan eyð,
mann tó verða á tínari ævi,
at tú tiggur vatn og breyð.

241.
Bæði hàvi eg gull og fæ,
og hàrtil nogvan eyð,
tàð verður ikki, meðan eg livi,
at eg tiggi vatn og breyð.

242.
Árla vàr um morgunin,
sólin skein so víða:
viltú nàkað Artala kongur
í dàg á skógin ríða?

243.
Tí svàraði Artàla kongur
somu morgunstund:
gjarna vil eg filgja tàr
ígjögnum grønu lund.

244.
Árla vàr um morgunin,
sól tók fàgurt at roða,
nú listùr hann àt gullbjörgi
sítt reyðargull at skoða.

---

1) mjöður blandi rennur, *L.*

245.
Ríða teir á skógin burt,
Glàðir í huga full,
vísti hann honum á húsið tàð,
ið lagt vàr innan við gull.

246.
Tí svàraði Artàla kongur
og tekur til orða svá:
hoyr tàð nú harra Svein, [1]
tú skalt her firi inngá.

247.
Tí svàraði harra Svein:
tàð skàl eg nú valda,
tú bert hægri krúnuna,
firstur skalt tú innganga.

248.
Tàð vàr reystur Artàla kongur
hann inn í húsið sá,
Högni smeldi hurð í lás
og snúðist so hàðan íffá.

249.
Högni firi uttan stendur,
gláður uttan sút,
læsti hann aftur við rúnarbelti
hvörki teirra [2] náddi út.

250.
Bæði hevir tú gull og fæ,
og hàrtil nogvan eyð,
viltú nàkað Artàla kongur
tiggja vatn og breyð?

251.
Bæði hàvi eg gull og fæ,
og hàrtil nogvan eyð,
gjarna vil eg nú harra Svein [3]
tiggja àf tàr vatn og breyð.

252.
Inni svölti hann bæði tey
hjá tí gullinum reyða,
tàð gjördi Högni Högnason,
so hevndi hann fàðir síns deyða.

253.
Tàð vàr Högni Högnason,
ið mikið gull mundi fá,
hann kom ikki aftur í gullbjörgið,
firr enn kongurin turrur [4] lá.

254.
Högni gisti sína móður
síðla dags á kvöldi,
síðan reið hann hàðan burt
til kongin í Dànaveldi.

---

1) *således L.;* Högni Högnason, *N. og S.*
2) *nemlig* Artàla og Guðrun.
3) Högni Högnason, *N. og S.*
4) skarpur, *L. og S.*

# Sjúrðar kvæði.

## Ragnars táttur.

---

1.
Viljið tàr nú lýða,
meðan eg sigi frá,
kongur ræður firi Upplondum,
íð væna dottur á.
Niðurlàg:
Borgarhjörtur, biggir hon torn-
ið fríða,
enn er hon fagrari enn randarsól,
hon kann allar fuglalistir at týða.

2.
Kongurin eina dottur eigir
bæði við spekt og prýði,
tí situr hon í hásæti
ivir öllum borgarliði.

3.
Nogvar vóru moyjarnar,
íð biggja skuldu sàl,
eg fáji ikki tàl á teim,
mangar vóru í vàli.[1]

4.
Hann làt henni sàlin biggja
àf tí skínanda gulli,
sjálvur leiðir hann dottur sína,
glàður í huga full.

5.
Árla vàr um morgunin,
tàð roðar firi sól,
Tóra er gingin á skógvin burt
við filgismoyjum tolv.

6.
Moyjar fóru á skogvin burt,
hvílu vildu tær tiggja,
tær sóvu eitt so lítið væl
niður firi sàr liggja.

7.
Moyjar fóru á skogvin burt,
funnu orm við anda,[2]
ofta hendir àf marglæti
angist og mikil vandi.

---

1) í tàli, *L.*
2) *således optegn: fra Suderø*; orm à granda, *L.*

8.
Moyjar fóru á skogvin burt
bæði við gleði og gleim,
tóku tær hin fræna orm
og førdu til hallar heim.

9.
Tóku tær hin fræna orm,
lögdu í kistil [1] niður,
hann vox skjott á skamri stund,
bæði mikil og digur.

10.
Kongur tók sítt fingurgull,
legði í skríníð niður, [2]
ormur vox skjott á skamri stund
bæði mikil og digur.

11.
Nogvar vóru moyjarnar,
ið sàlin mundu biggja,
ormurin fekk ikki inni rúm
í moynna sàli at liggja.

12.
Tóku tær hin fræna orm,
lögdu hann út firi sól,
hann vox skjott á skamri stund
og sporl ivir hövdið dró.

13.
Lögðu tær út tann fræna orm,
tær sluppu àf angist og vanda,
høgri reisti hann buktir upp
enn høgar borgir standa.

14.
Tí svàraði kongurin
í firsta orði tá:
hvör ið henda ormin vegur,
skàl mína dottur fá.

15.
Teim vil eg nú blíðum sini [3]
mína dottur geva,
ið vega vil tann frænar orm
og skilja so moy við trega.

16.
Hetta frætti greivin
suður til sína landa:
ormurin ringdur um moynna sàl
eykar fljóði vanda.

17.
Greivin kemur inn árla morgun,
vekir upp dreingir snàrar:
nú viljum vær tann ormin gesta,
ið leingi hevir moynna vàrað.

18.
Lótu teir àf lunnum ganga
eina glastriskeið,
ormin hoyrdu teir blása hátt,
tá ið skamt vàr komið á leið.

19.
Ormin hoyrdu teir blása hátt
við ogvuligum sprota,
ofsnart toktist hann ivir koma
við sín sævarflota. [4]

---

1) í kistu, *L.* 2) *således Svabo; Lyngby har:* toku tær hin frænar orm, góvu honum fingurgull; *men herved tabes rimet.* 3) kongasoni, *L.*
4) óttast tók tá greivin allt um sín sàðilboga, *Schrøters opt.*

20.
Vendið aftur mínir menn,
elvum os ongan vanda,
ormurin má firi vora skuld
so leingi firi moynni standa.

21.
Vendið aftur mínir menn,
vær hövum her ongan váða,
leingi má sá ormurin
firi teirri frúnni ráða.

22.
Enntá frætti Ragnar kongur,
sonur Sjúrðar Ring:
ormur er ringdur um moynnar sàl,
hann ber mers íkring.[1]

23.
Í tjöru kálkar hann klæði síni
uttan ivir í sandi,
tí hann vildi einki njóta
àf ormsins eiturblandi.[2]

24.
Ragnar kemur inn árla morgun,
vekir upp dreingir betstu:
nú viljum vær i friði fàra
tann frænarorm at gesta.[3]

25.
Gingu teir til strandar oman
ríkir menn og reystir,
lunnar brustu og jörðin skalv,
teir drógu sín knörr úr neysti.

26.
Vundu upp síni silkisegl
útàf glastriskeið,
ormin hoyrdu teir blása,
tá íð teir komu mitt á leið.

27.
Ormin hoyrdu teir blása,
tá íð teir komu skamt til landa,
Ragnar bàð tá sína menn
so kátan mjöðin blanda.

28.
Heilir allir mínir menn,
tàr skuluð míni skip nú festa,
meðan eg geingi upp á land
at tàla við ókunnar gestir.

29.
Heilir allir mínir menn,
tàr verið nú so spàkir,
meðan eg geingi upp á land
tann urðarseyð at tàka.

30.
Allir viljum vær filgja tàr
og fremja so tín vilja,
tàð er ikki eins manns føri
hans hövur frá búki at skilja.

---

1) bàr meg so kring, *Svabo.*

2) *således Svabo*; *Lyngby og Schrøter have:* Ragnar làt sàr klæðl skera bæðl af tjoru og sand (stein), tí hann skuldi àf ormins eitur ikki fàa grand (mein).

3) og milda Maria treysti, *Schrøter.*

31.

Ragnar gongur í gràsagàrði,
sum ormurin firi lá,
hann vàr mikil og ogvuligur,
kongurin undrast á.

32.

Eg veki teg upp tú frænarorm,
andsvàr veit tú màr,
frætta skàl Tóra Borgarhjört,
eg stjàlist ei á tàr. [1]

33.

Hvör er sá hin hugdjarvi,
ið meg vekir úr blundi,
hann mann Tóru [2] ætla sàr
tàð inniliga sprundið.

34.

Ragnar hjó so stórt eitt högg,
tàð vàr mikið undur,
hann hjó tann hin fræna orm
àf í miðju sundir.

35.

Ragnar vann [3] àf orminum,
màður vàr hann heppin,
skaftið førdi hann heim við sàr,
oddurin [4] stóð hàr eftir.

36.

Ragnar fór úr tjöruklæðum
aftur í línið [5] hvíta,
moyjar standa og higgja àt,
og fàgurt vàr at líta.

37.

Ragnar fór úr tjöruklæðum,
legði sàr íhjá,
aftur í reytt skarlàk,
so vænur vàr garpur at sjá.

38.

Prektigur vàr sá klædningur,
kongurin á seg tók,
síðan vàr hann kallaður
Ragnar Lodbrók.

39.

Moyjar standa í glàrglugga,
blanda mjöð í skál, [7]
snarliga skundar hann síni ferð
aftur til skipa at gá.

40.

Moyjar standa í glàrglugga,
blanda mjöð og vín,
snarliga hann skundar sàr
aftur àt skipum sínum.

41.

Trælurin vappar allan dàg,
hvílu [8] vildi tiggja,
hann kom hàr so síðla á kvöldi
og orm sá deyðan liggja.

---

1) tàr *for rimets skyld istedenfor* teg; *Svabo har:* tàð skàl eg siga tàr.
2) Tora, *L. og Svabo.*
3) và (ormin), *L.*
4) svörðið, *L.*
5) perlu (?) *Svbo*
6) tjörgaðum klæðum, *L.*
7) Statt upp Tóra Borgarhjört, blanda màr mjöð í skál, *Svabo.*
8) veltslu, *Svabo.*

42.
Trælurin vappar allan dàg,
beinini tóku at møða,
ikki tordi sá vendilókur
deyðan ormin røra.

43.
Toygdi hann seg so langan út,
til beltið sprakk um miðju,
tá fekk hann í oddin tann, [1]
ið Ragnar bàr frá smiðju.

44.
Tók hann henda spjótsoddin, [2]
og kongi bàr til handar:
eg hàvi vigið tann fræna orm
og skilt tigra dottur frá vanda.

45.
So gekk hann firi kongin inn
at siga honum frá:
eg hàvið vigið tann fræna orm
tigra dottur at fá.

46.
Árla vàr um morgunin,
ið sól skein allvæl inni, [3]
Tóra er komin til hallar heim
fàðir og móður at finna.

47.
Tú làt tàr ikki illa líka,
tó at eg gifti teg træli,
manninum, ið ormin vá,
dottir mín hin sæla.

48.
Trúgv ikki, trúgv ikki fàðir mín,
hvàt ið trælurin segði,
hann vàr àf öllum mætari,
ið spjót í ormin legði.

49.
Màður sá, ið ormin vá,
hann vàr ei líkur træli,
hann vàr sàr àf öðrum londum
kongasonurin sæli.

50.
Kongurin letur tingið seta,
tàð fell so væl í làg,
vildi festa sína dottur
burt tann sàma dàg. [4]

51.
Lótu tá til brúdleyps ætla,
hàr mundi einki tvörra,
átjan borgum boðið vàr
og tolv hundrað í hvörji.

52.
Föriti silvurföt,
annaðslíkt àf skálum
fram vàr borið í kongins höll,
tá ið allt vàr sett àt málum.

---

1) hann tàð búna svörð, *L.*
2) Hann tók tàð hit búna svörð, *L.*
3) langt er at vera inni, *L.*
4) *Efter dette vers har Lyngby og optegnelsen fra Suderø:* Kongurin letur tingið seta, so eg tað nú vendi (*L.* so er virðin vendur), sá stendur hægstur á tinginum, sum skaftið ber í hendi. *Umiddelbart her efter følger v. 57 i de 2 nævnte opt.; versene 51 til 57 ere indskudte efter Svabo.*

53.

Inn kom ein so lítil svein,
sigir teimun frá:
eg sá skip á hàvi fàra,
íð hevir seglini blá.

54.

Tàð vàr Tóra Borgarhjört,
hon tók til orða svá:
tàð mann vera sá kongasonur,
íð màr vàr làgað at fá.

55.

Hegar íð hans snekkja
kendi fàgurt land,
kastar hann sínum akkerum
á so hvítan sand.

56

Kastar hann sínum akkerum
á so hvítan sand,
firstur steig tá Ragnar kongur
sínum fótum á land.

57.

Ragnar lifti durunum,
màður vàr hann baldur:[1]
màr vàr làgað at eiga moy
allan hennar aldur.[2]

58.

Ragnar gekk um dirnar inn,
màður vàr hann ríkur,[3]
trælur vàr koyrdur úr hásæti
uttar í durabrýkar.

59.

Kongur gongur àt borðinum,
trælinum vildi sút,
tàð sá eingin innan hallar,
hvàr hann smoygdist[4] út.

60.

Tàð vàr reysti Ragnar kongur,
fell hann á sítt knæ,
meðan hann Tóru Borgarhjört
til ektar festi sàr.

61.

Drukkið vàr teirra brúdleypið,
kátt vàr teirra lív,
gingu so bæði í eina song
Ragnar og hans vív.

62.

Tàð er enn, sum ofta firr,
tàð kom á so brátt:
ung vàr hon á aldrinum,
tá íð hon fekk helsótt.[5]

63.

Lógu tey í síni song,
tey tàla millum sín bæði:
tú skalt tàr tà jomfrú biðja,
íð væl nýtur míni klæði.

64.

Frúgvin vàr lögd á songarstokk,
blikna tók hin ríka:
seint mann eg, segði Ragnar kongur,
fáa màr brúður slíka.

1) *eller* fríður. 2) allar hennara tíðir, *L.* 3) fájir finnast slíkir, *Svabo.*
4) sneiddist, *Schrøter.* 5) frúnna sokti helsótt hesa somu nátt, *L.*

65.
Frúgvin vàr lögd á songarstokk,
blikna tók hin fagra:
seint mann eg, segði Ragnar kongur,
fáa màr brúður àðra.

66.
Tú skalt tàr tà jomfrú lova,
íð býr firi sunnan hàv, [1]
væl er hon àf ættum komin,
tó lítla hevir hon makt.

67.
Árla vàr um morgunin,
sól tók fàgurt at skína,
Ragnar gekk àf borgini út
við [2] deyðari drottning síni.

68.
Eystantil undir heyginum
sum dreingir reika á fold,
gróvu teir tàð ljósa lík
niður í dökka mold.

69.
Árla vàr um morgunin,
íð dreingir eiga [3] tàl:
dimmur er hesin dökki dàgur
niður í mold at fàra.

70.
Tí svàraði Ragnar kongur,
á gràvar bakka stóð:
tàð verður ikki meðan eg livi,
eg elski annað fljóð.

71.
Ikki fekk tá Ragnar kongur
frið um nátt ella dàg,
smíða làt hann sàr ein knörr
og sigldi suður um hàv.

72.
Sveinar ríða í landið upp,
íð breyðið skuldu bàka:
Hàki [4] hàt sá, firi ráddi,
hann átti dottur spàka.

73.
Aftur komu sveinarnir,
teir lítið hövdu vunnið:
vær hövum sàð tà vænu jomfrú
og tílíka onga funnið.

74.
Vær hövum sàð tà vænu jomfrú
bæði við spekt og kæti,
átøk vàr hon Tóru drottning,
hevði hon haft hennara mæti.

75.
Tí svàraði Ragnar kongur,
hann tàlar orðum blítt:
ótíð vàr hon væl vorin,
væn, tó ikki vàr slík.

76.
Bið hàna koma til skips ímorgin,
hàva við sàr svein,
hàva tann svein, sum ikki er svein
og koma so búgvin heim.

---

[1]) land, *Svabo.* [2]) *således Svabo;* gekk úr höllini frá deyðari ... *L.*
[3]) eyka (?) *Sud:* [4]) Hàkar, *L.*

77.
Bið hàna koma til skips ímorgin,
hàva við sàr klæði,
vera klædd og ikki klædd,
og koma so búgvin bæði.

78.
Sveinar ríða í landið upp,
ið breyðið skuldu bàka,
Hàki hàt sá, ið firi ráddi,
hann átti dottur spàka.

79.
Hann bàð teg koma til skips ímorgin,
hàva við tàr svein,
hàva tann svein, sum ikki er svein,
og koma so búgvin heim.

80.
Hann bàð teg koma til skips ímorgin,
hàva við tàr klæði,
vera klædd og ikki klædd,
og koma so búgvin bæði.

81.
Árla vàr um morgunin,
báran brýtur á bilgju,
hon kembur sítt hár og beit í leyk [1]
og býður [2] sín rakka filgja.

82.
Frúgv steig inn um snekkju borð,
tàð mundi ongan vàra,
orm bàr hon í eyga á sàr
dottir Sjúrðar snàra.

83.
Ragnar irkir orðum á,
tàlar við frúnna blítt:
sig màr sannan fàðir àt tàr,
eg spirji teg heiti títt.

84.
Hàki kall er fàðir àt màr,
hvönn dàg goymi eg geit,
Kráka eri eg kallað sjálv,
tàð er til navns at leita.

85.
Silkiserk og skarlàk reytt
allt í einum knýti:
tàk við Kráka kallsdottir,
og vita um tú nýtur.

86.
Skarlàks stakk og búgvin skó,
allt í einum knýti:
tàk við Kráka kallsdottir,
og vita, um tú nýtur.

87.
Silkiserk og skarlàk reytt
hon javnt við jörðina dregur:
oftari hàvi eg geitir goymt
enn fàrið í búgvin klæði.

1) . . . hár í làg, *L.* 2) letur, *L.*

88.
Stakkur hennara stóð á jörð,
fóturin vàr sum leika,
meðan situr Ragnar kongur
við reyðar kinnir og bleikar.

89.
Tú ert ikki kalls dottir,
tó tú sigir svá,
mætari màður er fàðir àt tàr,
tàð síggi eg á brún og brá.

90.
Ragnar irkir orðum á,
tàlar við frúnna blítt:
sig màr sannan fàðir àt tàr,
eg spirji teg heiti títt.

91.
Sjúrður frægi vàr fàðir àt màr,
hann stóð í ormsins blóði,
Ásla eri eg kallað sjálv,
frú Brinhild vàr mín móðir.

92.
Kallur kemur á bakkan oman,
rópar allvæl hátt:
tàr hàvið tikið mína dottur,
greiðið hàna aftur brátt.

93.
Settu teir frúgv í lifting upp
við so mikið nos,
kallinum góvu teir gull og fæ:
frúgv skàl filgja os.

94.
Frúgvin vàr sett á kvinnubonk
kongurin millum dreingir,
eg kann ikki kvøða tàð,
ið ort [1] er ikki longur.

[1]) hoyrt, *Suder.*

# Sjúrðar kvæði.

## Gests ríma.

1.
Gestur gekk sàr niðan við á
— at dansa —
fann [1] hann hvàr íð harpan lá.

Niðurlag:
Væl er màr ansað,
her vil eg á golvið fram at dansa,
tó at tú vilt màr lív í vanda, [2]
væl er màr ansað.

2.
Gestur gjördi sàr meira ómàk,
harpuna tók hann á sítt bàk.

3.
Gestur gekk sàr í ein gàrð,
gisti moy sum kelling vàr.

4.
Gestur, dvölst hjá màr í nátt,
Hàki [3] kemur àf skogvi brátt.

5.
Gestur livir við lítið veldi,
harpuna setur hann fram àt eldi.

6.
Gestur dvöldist hjá henni á nátt,
Hàki kom àf skogvi brátt.

7.
Kelling tàlar orðum hátt:
vit skulum drepa gest í nátt.

8.
Eg drepi ikki henda mann,
tí eg veit onga sök við hann.

9.
Vilt tú ikki drepa hann,
gestur skàl vera mín egin mann.

10.
Hàki fór at drepa gest,
kelling vàr í ráðum vest. [4]

11.
Kallur [5] tók sín lítla knív,
snarliga skildi hann gest við lív.

12.
Brutu upp harpuna eftir hans
deyða,
funnu tey moy í skarlàki reyða.

---

1) sá, *L.*
2) *Andre synge:* vivið vanda, *andre:* um enn tàr vinnið màr vivið vænt.
3) Áki, *Suderø.*
4) Kelling vàr í ráðum vest, hon fór út at drepa gest, *L.*
5) Kelling, *L.*

13.
Tú skalt liva við miklari [1] pínu,
kallast Kráka dottir mín.
14.
Tó at eg livi við miklari pínu,
eg heiti ei Kráka dottir tín.
15.
Tú skalt liva við mikin harm,
føða skalt tú beinleyst barn.
16.
Tó at eg livi við mikin harm,
eg føði ikki beinleyst barn. [2]
17.
Ragnar legði skip undir brú,
sveinar ríða í Hàka bú.
18.
Ragnar legði skip undir flàka,
sveinar fóru við breyð at bàka.
19.
Tàð kom ein jomfrú inn og rann,
teir stardu á hàna, medan breyð-
ið brann.
20.
Hon stoytti ivir hàna briggjukàr:
Kráka, tú skalt sitja hàr.
21.
Hon stoytti àf sàr briggjukàr:
fàji tann skomm, íð siti hàr.

22.
Kelling sló sína dottur á grúgvu,
tá datt àf henni nævurhúgva.
23.
Hoyr tàð kelling, sjaldan blíð,
hví slært tú so fàgurt vív?
25.
Í forðum vàr eg vænari fljóð,
morð og mannslátt um meg [3]
stóð.
26.
Sveinar stilldu stál firi stokk,
slitu eitt hár úr moynnar lokk. [4]
27.
Sveipa teir tàð í ein klút
og bera so til skipa út.
28.
Ragnar tàlar orðum snilt:
tit hàvið alla vára føðslu spillt.
29.
Tàð kom ein jomfrú inn og rann
vær stardum á hàna, meðan
breyðið brann.
30.
Vær hövum sàð so vænt eitt
vív,
íð fagrari vàr enn Tóra í líð.

---

[1]) lítlari, *L.*
[2]) *versene 15 og 16 findes kun i min optegnelse i Sunnbø (Suderø).*
[3]) àf màr, *Schrøter.*
[4]) slitu úr moynnar hàri lokk.

31.

Vær hövum sàð so vænt eitt sprund,
íð fagrari vàr enn Tóra í lund.

32.

Sveinar, haldið tit meg firi háð,
tit skuluð allir á gálgan gá.

33.

Sveinar, haldið tit meg firi spott,
tit skuluð allir á gálgan brátt.

34.

Sveinar stilldu stál firi stokk,
teir sýndu eitt hár úr moynnar lokk. [1]

35.

Fàrið heim og sigið henni frá:
Ragnar kongur vil hàna sjá.

36.

Teir fóru heim og sögdu henni frá:
Ragnar kongur vil teg sjá.

37.

Ásla gongur í grønari lund,
kallar við sàr lítin hund.

38.

Ásla gongur sàr niður á bakka,
kallar við sàr lítin rakka.

---

1) teir sýndu áf moynnar hàri ein lokk.

# Sjúrðar kvæði.

## Nornagests ríma.

---

1.
Eitt er frøðið um Nornagest,
— *lát tàr ráða ráðgerð í vanda*[1] —
tílíkum góðum gekk hann næst,
— *hvör ein svein geri so.*

2.
Oxar tolv vóru leiddir á torg,
— *lát tàr ráða ráðgerð i vanda* —
og so fram á fríðu borg
— *hvör ein svein geri so.*

3.
Kongur ætlar at högga teir,
tílíkum góðum gekk tàð við gleim.

4.
Kongurin hjó so mikið högg,
at blóðið dreiv við benjar dögg.

5.
Allir duttu teir deyðir niður,
öxin stóð í stokki við.

6.
Allir lovaðu hilmarhögg,
blóðið dreiv um benjar dögg.

7.
Hàr kom kall við hekir tvær,
studdist so fast á báðar tær.

8.
Kongur kveður kalli blítt:
hví lovar tú ikki höggið mítt?

9.
Ivri, harri, vàr höggið títt,
í forðum sá eg vænari slíkt.

10.
Hoyrt hevir tú gitið Sjúrð svein,
hann vàr so frægur í heimi ein.

---

1) Tú tart einki ráð geva í vanda, *L.*; *andre*. lát teir eiga (*eller* tàr reiða) ráðgerð í vanda. *Schrøter har optegnet denne sang således:*

1.
Eitt er frøðið um Nornagest
— *tú tart einki ráð geva i vanda* —
tílíkum góðum gekk tað betst,
— *hvör tann svein geri so* —
oxar tolv vóru leiddir á torv
og so fram á fríðu borg
— *Gráni bàr gullið áf heiði.*

2.
Kongurin aktar at högga teir
— *tú tart einki ráð geva í vanda,* —
tílíkum góðum gekk tàð við gleim
— *hvör tann svein geri so* —
kongurin hjó so mikið högg,
eitt bragdar brá við benjar dögg
— *Gráni bàr gullið áf heiði.*

11.

Tá skalv bæði leyv og lund,
Sjúrður högg ormin í miðju
sundir.

12.

Kant tú siga frá Sjúrði svein,
hann vàr frægur àf fornum ein.

13.

Tàð kan eg siga Sjúrði frá,
tílíkan eingin við eygum sá.

14.

Tá skalv bæði leyv og lund,
Sjúrður högg ormin í miðju
sundir.

15.

Högni vàr ein heiðursmann,
ljótan àf lit so kendi eg hann.

16.

Gunnar vàr so reystur og ríkur,
fróður og blíður og Gunhild
líkur.

17.

Fróður og blíður[1] og Gunhild
líkur,
seint mann føðast annar slíkur.

18.

Fàðir mín átti fridligt bú,
fjól tàð mikið um manga kú.

19.

Eg sàt á skogvi og goymdi hest,
helst tá íð veðurið vàr betst.

20.

Allir sita í sàðli teir,
Högni, Gunnar og Sjúrður svein.

21.

Riðu teir um díkið heim,
Gunnar og Högni og Sjúrður
svein.

22.

Riðu teir um díkið tá,
eg vàr svein og sá hàrá.

23.

Gunnars hestur sprakk[2] um
first,
Gunnar kendi væl tann dist.[3]

24.

Högna hestur sprakk um tá,
Gràni fastur í feni lá.

25.

Sjúrðar hestur sprakk um síðst,
hann gjördi so glàða góðmærs
list.[4]

26.

Gràni fell i fenið fast,
galtagjörðin sundir brast.

---

1) Gàmalur, gráur, *Suderø*. 2) leyp, *Sud.*
3) hann gjördi so glàða gommars (?) list, *Sud.*
4) tà gàv gud màr góða list, *L.*

27.
Allir stigu úr söðlum teir,
Gunnar og Högni og Sjúrður svein.

28.
Allir tuga á dýran hest,
Sjúrður tugar á teymar mest.

29.
Ofta hàvi eg um díkið trott
bæði dàg og dökka nátt.

30.
Gestur, ger màr viljan ein,
tú tvá mín góða gangara rein'.

31.
Silgjan, ið sundir brast firi màr,
hàna, gestur, gevi eg tàr.

32.
Riðu so fram àt eini á,
eingin kundi til manna sjá.

33.
Eg tváaði hans brost og bringu rein',
hans lær og legg og langa bein.

34.
Góðan gangara gjördi eg rein',
síðan hevði meg Sjúrður til svein.

35.
Vær riðum so fram á Fovnis ból,
hàr skein gull sum geisar àf sól.

36.
Eg tók eitt hár àf sàma hesti,
tàð vàr sítt og vaxið mest.

37.
Eitt vàr hár í hàla á hesti,
tàð vàr favn og feti mest.

38.
Tàð vàr favn og feti sítt,
glogvaði ratt sum silvur hvítt.

39.
Eg hàvi í forðum fàrið vítt,
ei [1] funnið ljós og lívið mítt.

40.
Kongur gàv honum skaft og skeið,
og sjálvur segði hann kalli leið.

41.
Í Frakkalandi er vatnið vítt,
hàr er ljós og lívið títt.

42.
Leingi kàvaði kurtis mann,
áður hann beint á ljósið fann.

43.
Körnar prestur skírdi hann,
tá leið lív, sum ljósið brann.

44.
Tá ið ljós í ligtu vàr brennt,
tá vàr lív og levnað endt.

---

1) og, *L.*

# Sjúrðar kvæði.

## Ísmal fræga kempa.

1.
Mangar bróta á hàvinum
brattar og bláar[1] bilgjur,
Ísmali kom tá síðst í hug
formann[2] sín at spirja.
Viðg.:
Gràni bàr gullið àf heiði
o. s. v.

2.
Ísmali kom tá síðst í hug
formann sín at spirja:
vit skulum okkum í Hjálpreks
gàrð
kongins dottur at gilja.

3.
Út vàr loystur gangarin
undir hallarvegg,
prýddur vàr hann við skarlàk
niður á hóvarskegg.

4.
Út vàr loystur gangarin,
ið Ísmal skuldi á ríða,
prýddur vàr hann við skarlàk
niður á medal síðu.

5.
Ísmal leyp í sàðilin upp
ivir leysan luva,
studdist hvörki við skjöld ei
svörð
og ei við sàðilbuga.

6.
So reið Ísmal fræga kempa
listuliga fram,
giltir leika ringarnir,
hans góði gangari rann.

7.
Mitt í miðjum gràsgàrði
axlar hann sítt skinn,
og so búgvin gongur hann
í høgar hallir inn.

8.
Og so búgvin gongur hann
í høgar hallir inn,

---

1) bráðar, *L.* 2) Hermund (hirðmann ?), *L.*

sum Hjálprek kongur við borði
sàt
við monnum hundrað fimm.

9.

Ísmal gekk í höllina inn,
í forðum vàr sá siður,
hevir nú allt í einum orði,
heilsar og hann biður.

10.

Ísmal stendur á hallargolvi,
ber upp kvøðu sína:
sit væl reystur Hjálprek kongur,
tú gev màr dottur tína.

11.

Frúgvin eigir reystan bróður
heitir Sjúrðar svein,
stóð hann við tína høgru síðu,
tá vart tú ikki ein.

12.

Frúgvin eigir reystan bróður,
heitir Sjúrður frægi,
stóð hann við tína høgru síðu,
hann tokist vera tín màki.

13.

Tàð vàr Svànhild Sólaljóma,
hon inn í höllina gekk,
tàð firsta hon Ísmal við eygum sá,
hon indi til hans fekk.

14.

Leingi sàt hann kongurin,
og hugsaði hàr uppá,
hvussu hann skuldi Ísmali
eitt blídligt andsvàr fá.

15.

Tí svàraði Hjálprek kongur,
allt firi uttan ekka:
tàr gevi eg nú mína dottur
og hàrtil brúdleypsdrekka.

16.

Ísmal stendur á hallargolvi,
girdi seg og vendi,
festi Svànhild Sólaljómu,
Hjálprek kongur sendi.

17.

Ísmal stendur á hallargolvi,
á flest öllum veit hann skil:
hvör skàl bjóða Sjúrða
mína samkoming til?

18.

Tí svàraði Hjálprek kongur,
tann hin ríki alvur:
eg veit einki annað ráð,
enn tàr bjóðið honum sjálvur. [1]

19.

Tàð vàr Ísmal fræga kempa,
burt í skogvin reið,
møtti hann Sjúrði Sigmundarsoni
mitt á sínari leið.

---

[1]) *Versene fra 13—19 ere tagne efter L., de fattes i S.*

20.
Ísmal stendur á grønum völli,
á flest öllum veit hann skil:
tàr bjóði eg nú Sjúrður
mítt brúdleyp at koma til.

21.
Svàraði Sjúrður Sigmundarson,
hann heldur á brýndum knívi:
hvàðan àf landi hevir tú fest
tàð inniliga vívið?

22.
Hjálprek heitir hennara fàðir,
Hjördís hennara móðir,
so er màr àf sonum sagt,
at tú ert hennar hálvbróðir.

23.
Tàð plægar so eingin arligur màður
so sína dottur burt geva,
eg vildi, títt hálsbein sundir í tvey
vàr sligið við mínum neva.

24.
Hevir tú mína sistur fest,
og eg ikki til tess frætt,
eg skàl teg við lurkum lemja,
tú býður ei annan ratt.

25.
Eg hàvi tína sistur fest,
tó eg teg ei kendi,
áður tú meg við lurkum lemjir,
sveittast tàr um ennið.

26.
Hevir tú mína sistur fest,
høvisk ivir allar kvinnur,
hoyr tú Ísmal fræga kempa,
tú skalt màr treytir vinna.[1]

27.
Svàraði Ísmal fræga kempa,
illt er skàp at eggja:[2]
hvörjar eru tær firstu treytir,
ið tú vilt á meg leggja?

28.
Frammi á teim grøna völli
liggja ormar sex,
allar skalt tú deyðar hàva,
tú stígur á brúðarbekk.

29.
Frammi á teim grøna völli
liggja ormar tolv.
allar skalt tú deyðar hàva,
tú stígur á brúðargolv.

30.
Frammi á teim grøna völli
liggja ormar tveir,
sig màr Sjúrður Sigmundarson;
hvussu langir eru teir?

31.
Ein er átjan àlin langur,
annar tríggjar og tjúgu,
öll mín hirð er vitnisfør,
eg sigi sanna sögu.

---

1) *24—27 efter L.* 2) vaxin ivir allar seggir, *L.*

32.
Átjan àlin er ein àf teim,
hàrtil tríggjar og tvá,
eri eg sonur Samsons sterka,
ræðist eg òngan tá.

33.
Átjan àlin er ein àf teim,
annar tríggjar og tjúgu,
eri eg sonur Samsons sterka,
ræðist eg ongan nú.

34.
Allar vá hann ormanar,
tàð vàr honum eingin treyt,
Finnin spýði eitur á hann,
hann náddi ikki burtur àf breyt.

35.
Allar vá hann ormanar,
tàð vàr honum eingin vandi,
Finnin spýði eitur á hann,
hann náddi ikki burt at ganga.

36.
Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
hann heim í gàrðin fór,
úti er Svànhild Sólaljóma,
hon firi honum stóð.

37.
Sjúrður gekk í borgina inn,
gott er í honum alvi,
settist upp í hásæti,
so hallarborgin skalv.

38.
Fram gekk Svànhild Sólaljóma,
fögur ivir allar kvinnur:
hevir tú Sjúrður lagt tàð ráð,
Ísmali neisur[1] at vinna?

39.
Gakk tú burt frá mínum eygum,
eg vil teg ikki hoyra,
sámir tàð ei mín búna brand
at rjóða í kvinnu droyra.

40.
Tàð vàr Svànhild Sólaljóma,
tekur so høgt at gráta,
eftir spurdi Sjúrður,
hví hon mundi so láta.

41.
Gakk tú burtur frá mínum eygum,
grát ikki longur á sinni,
enn vàr màður mentur firi moy,
íð tó[2] vàr màður minni.

42.
Sjúrður leyp í sàðilin upp,
hann er dreingja màki,
so reið hann á skogvin burt
firi sistur sínar sàkir.

43.
Ísmal liggur á grønum völli,
staddur í orma vanda,
fegin vàrð hann, tá hann hoyrdi
Gràna høgvar ganga.

1) treytir, *L.*
2) og ei, *L.*

44.
Ísmal liggur á grønum völli,
staddur í orma blóði,
fegin vàrð hann tá hann hoyrdi
Gràna bresta hóvum.

45.
Tekur hann hann í sàðilin upp
og sára um hann kvíðar,
leitar nú í tasku síni
smirsl á hann at rýða.

46.
Tekur hann í sàðilin upp,
førir hann heim til hallar,
tàk við Svànhild Sólaljóma
grøð tann garpin snjalla.

47.
Grøddi hon hann um dàgin,
grøddi hon hann um tvá,
inntil tann hin triðja, [1]
tá fór hann í brinju blá.

48.
Inntil tann hin triðja
tá fór hann í brinju blá,
so gekk hann í höllina inn, [2]
so vænur vàr garpi at sjá.

49.
Tey lótu tá til brúdleyps ætla,
ikki mátti tvörra,
àf báðum borgum boðið vàr
tolv hundrað àf hvörji. [3]

50.
Ikki fattaðist Ísmali
brúðarmannin ein,
høgruminni Gunnar kongur,
við vinstru Sjúrður svein. [4]

51.
Ikki fattaðist Svànhildu
brúðarkonur prúðar,
við høgru hond gekk Gunhild
Buðla
við vinstru Grimhild Júka.

52.
Ikki fattaðist Svànhildu
brúðarmoyjar prúðar,
høgruminni Buðladottir, [5]
við vinstru Guðrun Júka.

53.
Gàmal màður harpu slær,
nevndur Órvaroddur,
Hjálmar kappi frægur vàr,
men Sjúrður moynna studdi.

54.
Tríati vóru silvursteyp,
annaðslíkt àf skálum,
tá leyp àf á brúðar bekki, [6]
íð allt vàr sett àt málum.

---

1) firsta dàg í fjórðu viku, *L.*
2) leiddi hon hann í hallina inn, *L.*
3) Lótu tá til brúðleyps làga, næst vàr komið til sams — átjan borgir bodnar vóru og hàr vàr kongur àf Frans, *L.*
4) við høgru hand gekk Hjálprek kongur, við vinstru Gunnar svein, *L.*
5) Brinhild Buðla, *L.*
6) í kongins höll, *L.*

55.
Tríati vóru silvurföt,
og nýsmíðað voru öll,
Sjúrður stendur á hallargolvi
og sigir frá görpum snjöllum.[1]

56.
So stardi hann Sjúrður
á Brinhildar mál,
hann breyt ivir borðinum
forgilta mjöðarskál.

57.
Drukkið vàr teirra brúdleypið,
hirðin vàr so fegin,
sum tann fuglur, á viði situr,
er á ljósum degi.

58.
Tríati vóru kertur brendar
og hàrtil voxljús,
Hjálprek kongur og hirðin öll
teim filgdu í svövnhús.

59.
Hàr vàr urgan í gàrði troðin,
ljóðaðu harpustreingir,
Hjálprek kongur og hirðin öll
filgdu teim til seingir.

60.
Drukkið vàr teirra brúdleypið,
kátt vàr teirra lív,
bæði gingu í eina song
Ísmal og hans vív.

61.
Drukkið vàr teirra brúdleypið
bæði væl og leingi,
kom so mangur hovmàður til
sum fjöður í fugla veingi.

62.
Drukkið vàr teirra brúdleypið,
so er komið til mín,
síðan fór hvör sum boðin vàr
hàðan heim til sín.

[1]) *herfra til enden taget efter L.*

## Sjúrðar kvæði.

### Dvörgamoy I.

---

1.
Hoyrt hàri eg frá gamlari tíð,
at örnin[1] er eitt fok,
nú skàl kvøða um Sjúrð hin unga,
um hans firsta tok.

Viðg:
Gràni bàr gullið àf heiði
o. s. v.

2.
Örnin[1] er so snart eitt djór,
hon flýgur so langa leið,
nú skàl kvøða um Sjúrð hin unga,
tàð firsta sum hann út reið.

3.
Hans skín skjöldur í giltum
höllum,
hann fer ikki um við gamni,
tàð er Sjúrður Sigmundarson,
hann nevndur er so àt navni.

4.
Sjúrður stendur á hallargolvi,
hann kann væl orðum greiða:
nú listur meg á heiðin skóg
tey villu djór at veiða.

5.
Hjálprek kongur firi munni mælir
á tí sàma sinni:
dvörgamál við tröllagleim,
tàð biggir við fjöllum inni.

6.
Sjúrður loypur á Gràna bàk,
hann studdist ei við teymar,
loypur hann so latt hàr á,
sum snekkjan rennur í streymi.

7.
Sjúrður ríður firsta dàg,
dàgur líður àt kvöldi,
tàð dregur fram àt mirka skógi,
tàð líður frá fàðirs veldi.

---

1) *Andre synge:* hàran.

8.
Sjúrður ríður eftir skóginum fram
dàgar og nætur tríggjar,
kundi hvörki heiðið ella kristið
við sínum eygum síggja.

9.
Sjúrður ríður eftir skóginum fram
langa leið og drúgva,
hann sá standa firi sàr
ein heilan mannamúgva.

10.
Sjúrður situr á Gràna bàki
bæði við skjöld og svörð:
eg skàl ríða betur fram,
og vita hvussu fer.

11.
Sjúrður reið tá betur fram,
tàð vàr ei til dans,
hann sá standa firi sàr
ein heilan dvörgakrans.

12.
Fram gekk ein àf dvörgunum,
frá mann fræftast víða:
ert tú komin at leika her,
ella ert tú komin at stríða?

13.
Sjúrður situr á Gràna bàki,
tikir ei í tí tattur,
so vàr hann firi dvörgum blúgvur,
hann tordi ei svàra aftur.

14.
Fram gekk ein àf dvörgunum
fast àf miklum móði,
hann hevði upp sína hegru hond
og Sjúrð á nàsar sló.

15.
Sjúrði rann tàð heita blóð
bæði um nàsar og munn,
ungur vàr hann og óstiltur,
hann vàr ei við tàð kunnur.

16.
So sló dvörgurin Sjúrða tá
tann hin menska mann,
blóðið undan brinjuni
niður á sàðil rann.

17.
Sjúrður svörð àf slíðrum dregur,
tàð singur í giltum ringi:
hetta er tàð firsta sár,
eg hàvi í víggi fingið.

18.
Sjúrður svörð úr slíðrum
dregur,
so í loftið brá,
hann kleyv henda sàma dvörg
sundir í luti tvá.

19.
Höggini gella mong og tung,
tàð singur á dvörgabrinjum,
hann sá hvörki himmal ella jörð,
teir ivir honum dinja.

20.
Fram gekk ein àf dvörgunum,
so til Sjúrðar sigir:

vegur tú fleiri àf hesum liði,
tú fellur til jàrðar niður.

21.

Höggini smella mong og tung,
teir ivir honum fljúgva,
hann sá hvörki himmal ella jörð,
summir fullu á grúgvu.

22.

Burtur hvurvu dvörgarnir,
eykist nú meiri vandi,
Sjúrður ræð tá eina eftir
í kolmirkri at standa.

23.

Sjúrður ríður til og frá,
tàð fristur við sàðilgjörð,
rimfrost er fallið
ivir heiðinmanna jörð.

24.

Sjúrður ríður til og frá
væl í góðan tíma,
hann sá hàr í kolmirkri
gull sum dàgur skína.

25.

Dvörgamoyjin fagra vàr,
ið firi honum stóð,
àf gulli vóru axlabond,
hon perlur við jörðini dró.

26.

Dvörgamoyjin til hans kom,
so er komið til mín,
hon kissti hann so søtan koss,
àf vörrum vatti vín.

27.

Sjúrður so til orða tekur,
tikir ei í tí tattur:
eg eri so á skogvin riðin,
at eg finni ikki aftur.

28.

Sjúrður so til orða tekur,
tung mann sorgin falla:
tà bøn eg teg biðja vil,
tú flit meg heim til hallar.

29.

Eg gekk màr frá fàðirs borg,
hàr hoyrdi eg teg kalla,
til tess eri eg higar komin
at flita teg heim til hallar.

30.

Hon filgdi honum umHindarfjall,
ei vildi hon vegin sinja,
stórar ájir og stríðir streymar
á Hindarfjalli dinja.

31.

Hon filgdi honum úr àfdölum,
so sigist í dømum frá,
dregur àf hin mirka toka,
tàð lýsir á kláran dàg.

32.

Tá sá hann tà borgina standa,
sum sögur ganga frá,
leyvini bleiktra uppi við ský,
so gull ber litur á.

33.

Nú sart tú tà borgina standa,
sum öll í gulli skín,
hann íð ræður firi hesari borg,
tàð er fàðir mín.

34.

Fàðir mín kemur í borgina inn
bæði àf illsku og reiði,
ikki máttú, kappin, tá
smílast ella læga.

35.

Hann veit tàð Sjúrður,
at tàr er ikki at eggja,
hann biður teg koma í smiðju
við sàr
stórar stengur at sleggja.

36.

Tú sig, tú ert so troyttur,
tú sig, tú ert so móður,
sum tú hevir niður troðið
tann heita dvörgaskóg.

37.

Hoyr tàð Sjúrður Sigmundarson,
tú gev tí fullvæl akt,
so rennur tú í smiðju hans,
sum vart tú skiggið vax.

38.

Hon filgdi honum í höllina inn,
öll í gulli skín,
uttan vàr hon við reyðargull,
innan við hvíta lín.

39.

Tàð er Sjúrður Sigmundarson,
sveipar hann seg í skinn,
hann bant sín hest við hallardir,
og síðan gekk hann inn.

40.

Dvörgur kemur í höllina inn,
hann tàlar orðum svá:
hvör er hesin mikli kappi,
íð her festir fotur á?

41.

Leingi kappin orðum tagdi,
mikil er illsku vón,
navn hàvi eg við heiti fingið:
Sjúrður Sigmundarson.

42.

Ert tú Sjúrður Sigmundarson,
tàr er ikki at eggja,
tú skalt koma í smiðju við
màr
stórar stengur at sleggja.

43.

Eg eri màr so troyttur,
eg eri màr so móður,
sum eg hàvi niður troðið
tann heita dvörgaskóg.

44.

Tú skalt smíða màr brinjuna,
sum einki svörð kann bíta,
hàrðan hjálm og rundan skjöld,
sum góður er á at líta.

45.
Dàgur líður, náttin kemur,
tàð dvölir í dvörgaveldi,
stórar stengur teir eru at smíða
og herða í Hilmirs eldi.

46.
Árla vàr um morgunin,
sólin skein so hátt,
dvörgur sló á gullhespur,
so hurðar flugu úr gátt.

47.
Dvörgur gekk í höllina inn
við silvurbrinju hvítu;
tàk við Sjúrður Sigmundarson,
og vita, um tú nýtur.

48.
Dvörgur tekur brinjuna
og Sjúrði fær til handar,
hàrvið hjálm og fríðan skjöld,
sum ikki bíta á brandar.

49.
Sjúrður fór í brinjuna,
sum dvörgurin hevði borið,
hon vàr bæði víð og síð,
skàpað vàr sum skorið.

50.
Sjúrður stendur í sterkari brinju,
hann hevir góðar brandar:
hoyr tàð indug ríka frú,
tú flit meg heim til landa.

51.
Eg førdi teg àf dvörgaskógi,
tàð mant tú minnast valla,
hví vilt tú nú frá màr fàra
aftur til Hjálpreks hallar? [1]

52.
So er tàð á buðlungs landi,
at dreingir bera sorg:
burtur er kappin Fovnisbàni
horvin úr kongins borg.

53.
Hon filgdi honum so langa leið,
bàð honum góðan dàg:
fàr nú heilur og happadiggur,
allt gangi tàr væl.

54.
Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
hann heim í gàrðin fór,
úti sjálvur Hjálprek kongur
firi honum stóð.

55.
Kongur so til orða tekur,
tikir ei í tí gleim:
tú hevir givið teg tröllum í vold
og troyttur kemur tú heim.

56.
Sjúrður gekk í höllina inn,
gott vàr í honum alvi,
setist upp í hásæti,
næstum borgin skalv.

1) hvát er tapt á buðlungs landi, at tú mælir heim til hallar? *L.*
2) Tàð er tapt á ..., *S.*

57.

Svàraði hans sæla móðir,
henni tokti ei í tí tattur:
tú hevir givið teg tröllum í vold
og troyttur kemur tú aftur.

58.

Dvörgurin hevir smíðað màr,
og væl má á tàð líta,
hàrðan hjálm og rundan skjöld,
ið ei mega brandar bíta.

59.

Eg hàvi verið á dvörgaskógi
og barst við dvörgaher,
dvörgamoyjin dvöldi meg
og forðaði míni ferð.

60.

Eg hàvi barst við dvörgaher
àf so miklari trá,
dvörgamoyjin loysti meg
og førdi meg fjöldum frá.

# Sjúrðar kvæði.

## Dvörgamoy II.

---

1.
Ásmundur sàðlar gangara sín,
hann snúðist burt úr veldi,
hann kundi ei tà jomfrú sjá,
heim vàr hon flutt á kvöldi.
Stev:
Gevið ljóð frúvur,
kall er komin í dans,
gud gevi onga jomfrúnna
gjalda hans.

2.
Ásmundur ríður út árla morgun
við sínum filgdarsveini,
kongur flutti moynna heim,
sum dvörgurin hevði heimi.

3.
Kongurin kemur inn árla morgun,
tàlar við dreingir fróvar:
tit skuluð fàra um landið allt
brúdleypsfolk at bjóða.

4.
Sjálvur eri eg manna màki,
royndur í afreksverki,
ríðið fram á Sjúrðar fund,
ið væl má kallast hin sterki.

5.
Kvittið fram ivir Húnaland
fornum kappum at bjóða,
eg kenni væl Ásmund kellingarson
og hans dreingir góðu.

6.
Sveinar riðu á markir út
vítt um vörild alla,
riðin er nú dvörgurin
áf skóginum heim til hallar.

7.
Dvörgurin kastar reyðum skildri,
í borgum sá hann einki:
burtur er bæði skjöldur og svörð
og horvin frú úr beinki.

8.

Åsmundur ríður á skogvin fram
at hitta dvörgin ein:
ætlar tú ikki moynna at hevna,
ið kongurin flutti heim?

9.

Bæði snart og skundiliga,
leggst màr nú í minni:
burtur er bæði skjöldur og svörð,
eg náji nú ikki á sinni.

10.

Làna skàl eg tàr skjöldin góða
og svörðið tàð hit betsta,
sjálvur skàl eg í ferðini fàra
Húnakong at gesta.

11.

Kallin kemur úr gátt frá sàr,
hann sàr dvörgin ríða:
eg skàl tár til hallar filgja
at skuða moy so fríða.

12.

Riðu teir til hallar heim
við sín reyðargullkrans,
tá ið teir komu àt borgini,
teir hoyrdu urgur og dans.

13.

Kallin inn um dirnar sá,
hann vàr um kinnar bleikur,
moyjin spaldi firi kongins borði,
dreingir hildu leik.

14.

Hann sá frúvur og stoltar jom-
frúvur
runt um sàlin stræta:
làtið ei kallin svíkja os,
ið komin er her at gæta.

15.

Ein kom màður í höllina inn,
sigir hann öllum frá:
eg sá so mangar herklæddar menn
àt borgàrarmi gá.

16.

Kongur upp frá borði steig,
dregur hann út sítt svörð:
vildi eg, Sjúrður og Virgar sterki
vóru í borgum her.

17.

Kongur upp frá borði steig
og tàlar til sína sveina:
bið teir koma í brúðarhús
at drekka tann mjöðin reina.

18.

Standið ei longur við borgar-
armi,
loysið sàðilreimar,
býður hann tikkum í brúðarhús
at drekka tann mjöðin reina.

19.

Býður kongur màr í brúðarhús
at drekka àf skálum hvítu,
her standi eg nú herklæddur
ogvuligur á at líta.

20.
Vil hann ikki forligt fljóð
senda màr til handar,
brinja skàl valdra manna lið
og stríða mót kongi og landi.

21.
Árla vàr um morgunin,
sólin roðar í fjöll,
leggja teir sínar bardàgar
so skamt frá kongins höll.

22.
Ásmundur ríður í herin fram,
ætlaði sàr at vinna,
kongurin honum ímóti tók,
hàr mundu tveir reystir finnast.

23.
Kongurin gàv so vænt eitt högg
àf so góðum treysti,
so sló hann á Ásmund fast,
at hann fell niður àf hesti.

24.
Ásmundur stoyttist niður á jörð,
tàð mundi ei ofta vera, [1]
út kom Júkans [2] dýra drottning,
ið væl kundi rúnir skera.

25.
Hon tók frá honum moði allt
og so hans illsku grand,
sjónligur vàr hann hvörjum
manni,
eingin hàr hann vann.

26.
Dvörgur spennir sín hest við
spora,
hann letur í herin skunda,
legði niður liðið allt,
kongurin flýddi undan.

27.
Niður legði hann liðið allt,
kongurin mátti flýja,
kallin sætaði brúðrini,
tók gull og drósið dýra.

28.
Ein kom màður í höllina inn,
smílist undir lín:
nú kemur Sjúrður Sigmundarson
og Högni bróðir tín.

29.
Vælkomin Högni bróðir mín,
tú hevir so drúgvant riðið,
misst hàvi eg tàð væna vív
og so tàð heila liðið.

30.
Eg hàvi fàrið um ríki og lond,
Virgar eg ikki fann,
hann reið sàr at biðja moy
so langt í fremmanda land.

31.
Svàraði Sjúrður Sigmundarson,
hann mælir àf tungum sinni:
vit skulum ríða á skogvin fram
dvörgin á máli finna.

---
1) sum hann vàr vànur at gera, S.
2) Jujins, S.

32.
Árla vàr um morgunin,
sól skein bjart á heiði,
riðu teir á skogvin fram
fast àf miklari vreiði.

33.
Sjúrður gekk àt hellisdurum,
vàr ikki gott at finna,
unti sàr ikki upp at làta,
klývur tàð stálið stinna.

34.
Moyjin sàt við silvdrigið skinn,
dvörgur í smiðju stendur:
ofta er betst frá monnum longst
enn vera teirra frændir.

35.
Tàð vàr Högni hin sterki,
hann mundi dvörginum stevna:
til tess erum vit higar komnir,
bróður sàkir at hevna.

36.
Kongurin flutti moynna heim,
tàð vàr so mikil vandi,
vegið hevir tú liðið allt
og rænað fæ úr landi.

37.
Dvörgurin klæðir seg í stál
bæði við hond og fót,
riðu teir so frá hellisborg
burt á oyðuskóg.

38.
Högni gàv so stórt eitt högg,
frá mann frættast víða,
ikki beit svörð á stáli stinna,
íð dvörgurin hevði smíðað.

39.
Riðu sàman á grønum völli,
lýtur í homrum gella,
síðan stríddust kappar tveir
henda dàg àt kvöldi.

40.
Dàgurin tók at kvölda,
fellur ivir dögg,
Högni sterki undan dreiv,
eitt spring firi hvört eitt högg.

41.
Högni fell àf hesti niður,
møðin àt honum seig,
Sjúrður bindur hjálm á seg
árla íð sól upp reis.

42.
Sjúrður gàv so vont eitt högg,
frá mann frættast víða,
ikki beit svörð á stáli stinna,
íð dvörgurin hevði smíðað.

43.
Riðu sàman á grønum völli,
lýtur í homrum gella,
síðan stríddust kappar tveir
henda dàg àt kvöldi.

44.
Síðan stríddust kappar tveir
henda dàg til enda,

tingist svörð í Sjúrðar hondum,
hann tekur nú spjót at senda.

45.

Kastar hann eitt og kastar hann tvey,
og kastaði hann tàð triðja,
dvörgurin tók móti öllum teim,
ei kendi hann til sviða.

46.

Sjúrður brá upp sínum bitra brandi,
tó hendur vóru ei seinar,
felldi hann ivir dvörgins hövur,
einki vàrð honum àt meini.

47.

Dvörgurin gàv so stórt eitt högg,
tàð hoyrdist út í Frans,
höggur niður á Sjúrðar hövur,
hjálm àf hövdi hans.

48.

Dvörgurin gàv so stórt eitt högg,
tàð fell so væl í làg,
spretti brinju àf bàki hans,
Gràni fell á knæ.

49.

Sjúrður reiðjar svörð umkring
bæði àf grimd og vreiði,
klývur àf honum skjöldirnar
og gàv honum skeinur fleiri.

50.

Dvörgur làt àf skóginum standa,
ið illa særdur vàr:
hoyr tàð Sjúrður Sigmundarson,
sigurin gevi eg tàr.

51.

Riðu so til hallar heim
Högni og Sjúrður svein,
sum hin fagra dvörgamoyjin
sàt í borgum ein.

52.

Tàð er Sjúrður Sigmundarson,
hann svör á sína trú
hvàr er Ásmundur kellingarson,
sàð vildi eg hann nú.

53.

Tàð er Sjúrður Sigmundarson,
hann situr á bàki Gràna:
Ásmundur ber eitt heiðursnavn,
teir kalla hann kappabàna.

54.

Eg hàvi leitað víða um lond
og inn firi Singjant há,
men onga tíð á ævini
fekk eg hann at sjá.

55.

Til tess svàraði Högni sterki,
komin til gott at evna:
hann er vænur og vöxtraligur,
kann væl dreingjum stevna.

56.

Tàð er Ásmundur kellingarson,
hann er nýtur drongur,
hittir hann teg í oyðuskógi,
tú verður ei glàður longur.

57.
Björt såt brúður við breiða borði,
hon seymar hvíta lín,
Sjúrður flutti hàna úr höll
og hennara gull í skríni.

58.
Hann setti håna upp á hests síns
bàk
og fердi heim til hallar,
tók tá bæði skart og skreyt,
nú mann ríman falla.

59.
Hann flutti hàna ei í Júkagàrð,
men heim í höll til sín:
Högni, heilsa konginum,
at moyjin skàl vera mín.

60.
Setti hann hàna í moyja skàra
tó at hon vildi treyð,
Ásmundi dugnaði hon sára væl,
hvàr hann vàr staddur í neyð.

61.
Sjúrður flutti moynna heim,
frá segði Högni sterki,
til tess svàraði kongurin [1]
undir sínum reyðargulls merki.

62.
Til tess svàraði kongurin
undir sínum reyðargulls merki:
ikki skàl Sjúrður Sigmundarson
rósa áf hesum verki.

---

1) Júkans (Jujins) drottning, *S.*

# Sjúrðar kvæði.

## Dvörgamoy III.

---

1.
Eina veit eg rímuna,
íð inni hevir ligið leingi,
Hjálprek kongur firi ríki ræður,
vaskar eigir hann dreingir.
Viðgangur.
Oman drívur döggin dökk,
niður fellur döggin ivir tann
kalda ís,
leyv springur víð,
oman líða prís,
oman drívur döggin ivir tann
kalda ís.

2.
Hjálprek kongur firi ríki ræður,
vil eg firi idrum greina,
tjena honum hvönndagsliga
væl fimm hundrað sveinar.

3.
Tjena honum hvönndagsliga
væl fimm hundrað sveinar,
ein er ivir öllum teim,
hann glogvar àf gullinum reina.

4.
Teir tjena honum hvönndagsliga
bæði við gleði og gamni,
ein er kappin Fovnisbàni,
er Sjúrður nevndur àt navni.

5.
Sjúrður liggur í síni song,
hann tàlar til Nornagest:
tú skalt sàðla màr Gràna
mín góða gangarahest.

6.
Árla vàr um morgunin,
sólin skein so víða,
Sjúrður klæðist firi síni song,
hann býr seg út at ríða.

7.
Sjúrður reið á skogvin burt
eystur um heygin brúna,
opnan sá hann gullsàlin,
og gullið lá i túni.

8.
Túnini vóru àf marmorsteini,
veggir àf fílabeini,
stokkarnir vóru af siprisviði
og hongsl àf silvuri reina.

9.
Hàr vóru hurðar àf hókumtræ,
málar við ídningshorni,
glogvar so gull í götum hàr
sum ljómir àf havrakorni.

10.
Sjúrður hugsar við sjálvum sàr:
úti skàl eg ikki standa,
um her búgva folk ella tröll,
eg fàri her inn at ganga.

11.
Sjúrður gekk í heygin inn,
hon vàr sum fonnin hvíta,
dvörgamoyjin, ið firi sàt,
unnilig á at líta.

12.
Sjúrður gekk í heygin inn,
tikin til góð ráð at evna:
hoyr tàð indug ríka frú,
hvussu skàl eg teg nevna?

13.
Eg vàr fødd, tá ið dàgur treyt
àf so miklari neyð,
Ása [1] kallaði fàðir meg,
hann búði her firstur í heyg.

14.
Màr er fàðir og móðir frá deyð,
so míni sitskin fýra,
eg hàvi ongan forlögsmann,
sjálv má eg màr stýra.

15.
Màr er fàðir og móðir frá deyð
àf so miklari neyð,
ongan hàvi eg forlögsmann
tí búgvi eg ein í heyg. [2]

16.
Mælti tàð Ása dvörgamoy:
tú ert ei borin at standa,
hon snúgvulig úr sessi brá
og bàr honum stól til handar.

17.
Mangur hevir á skogvin riðið
frú at biðja sàr,
higar er hann eingin komin,
ið líkjast mundi tàr.

18.
Hon filgdi honum í gullsàlin,
hildust tey um hendur:
her skalt tú við eygum sjá,
hvör víða sàlurin stendur.

19.
Hoyr tàð Sjúrður Sigmundarson,
tú ert nýtur drongur,
her skalt tú við eygum sjá,
hvör vítt mín sàlur gongur.

---

[1]) Hilmir, *Skálavík.* [2]) *12 — 16 efter optegn. fra Skálavík.*

20.
Hoyr tú Ása dvörgamoy,
hin fagra og hin fríða,
hvussu heita teir garpar tveir,
á henda skogvin ríða?

21.
Hálvdan og hann Eirikur
her hàva riðið leingi,
teir ríða sàr nú í Ásgàrðar
at royna [1] Óðins dreingir.

22.
Tàð er Silvur kongins son,
higar hevir troytt,
hann hevir borið allvæl sorg,
eg hàvi tí ikki skoytt.

23.
Tàð er Silvur kongins son,
hann er riðin àfstàð,
hann hevir borið allvæl sorg,
eg hàvi ei sagt honum jà. [2]

24.
Hálvdan og hann Eirikur
her hàva riðið í tún,
allt ert tú vænari Sjúrður,
so miklan síggi eg mun.

25.
Tàð er so vont í tínum landi,
tàð fristir frost við træ,
tàð ríður so mangur einsligur, [3]
sum rænar tikkara fæ.

26.
Tàð er so vont í tínum landi,
hàr blæs veður og vindur,
betri er í gullsàli hjá màr
ást við meg at binda.

27.
Eg vàr màr áheimating,
hàr eg hoyrdi á orði:
nevndan hoyrdi eg Sjúrð svein
hægstan ivir kongins borði.

28.
Hoyr tú Ása dvörgamoyjin,
tàð mátt tú ei vænta,
eg skifti ikki óðal mítt
burtur til heidna landa.

29.
Tú tarft ei indug dvörgamoy
eftir tí at stunda,
eg skifti ikki óðal mítt
burtur á heidnar grúndir.

30.
Laxið rennur so strítt í streymi
niðan móti høgum fossi,
allvæl unni eg Sjúrða sveini
við gulli og góðum kossi.

31.
Laxið rennur so strítt í á
upp mót hörðum gróti,
illt er at leggja ást við hann,
ið onga leggur ímóti.

---

1) teir kvittaðu heim í Ásgàrðar at finna . . . *Sk.*
2) *22 og 23 efter Sk.*
3) ómildur, *Sk.*

32.
Settust tey niður í giltan stól,
hildust hond í hond:
her skalt tú við eygum sjá
so víða ivir vörild og lond.[1]

33.
Stígur hon upp úr giltum stóli,
öll í gulli glasti,
hon gekk sàr àt gullkistu,
við mentum hàna upplæsti.

34.
Hon sýndi honum klæðini,
ið glogva sum gullið reyða,
leingi hàva ligið á kistubotni
eftir Dagmars deyða.

35.
Væl mátt tú tey klæði slíta,
ið glogva sum gullið bjarta,
síðan hàva ligið á kistubotni,
at sundir brast dvörgins hjarta.

36.
Svàraði Sjúrður Sigmundarson,
ið gull bàr sàr á hond:
eg føri ikki heiðinmanns klæði
aftur í míni lond.

37.
Vilt tú ikki tey klæðini slíta
eftir Dagmars deyða,
onnur làti eg skera tàr
sett við gullinum reyða.[2]

38.
Hon fekk honum brinjuna,
ið gjörd vàr àf silvuri hvíta:
tàk við Sjúrður Sigmundarson
og vita, um tú mant nýta.

39.
Eg skàl geva tàr huldanhatt,
tú skalt á mýri gá,
hann, ið teg hevir áður sàð,
hann kennir teg ikki tá.

40.
Mælti tàð Ása dvörgamoy,
hin fagra og hin fríða:
dvölst í nátt og sov hjá màr,
ímorgin skalt tú ríða.

41.
Í nátt skàl eg hjá frúnni sova
og drekka moyjar minni,
síðan skundi eg míni ferð,
vit finnast annað sinnið.

42.
Sjúrður svàv í heyginum,
hans lív vàr allvæl kátt,
hann gàt barn við dvörgamoynni
á teirri somu nátt.[3]

43.
Árla vàr um morgunin,

---

1) *29 — 33 efter Sk.*
2) *Dette v. efter Sk.*
3) *Dette vers findes ikke i Sk., da de 2 opt. heri ere forskellige, jfr. anmærkningerne til v. 55.*

sólin skein so víða,
Sjúrður klæðist firi síni [1] song,
hann býr seg út at ríða.

44.

Nær skàl eg briggja,
nær skàl eg blanda vín,
nær skàl eg teg aftur vænta
higar í heyg til mín?

45.

Væl mást tú briggja,
væl mást tú mjöðin blanda,
tá níggju mánar taldir eru,
skalt tú mín aftur vænta.

46.

Sjúrður gekk úr höllini út,
hann heldur sàr á gleim,
tá vàr Gràni burtur hvorvin,
íð hann skuldi ríða á heim.

47.

Sjúrður aftur í heygin fór,
sigir frúnni frá:
hvorvin er Gràni foli mín,
íð eg skuldi ríða á.

48.

Eg skàl làna tàr hestin tann
íð góður er á at ríða,
so loypur hann ivir dàlir og fjöll,
sum àðrir gjögnum grønar líðir.

49.

Eg skàl làna tàr hestin tann,
kanst tú honum væl at stýra,
so loypur hann ivir dàlir og fjöll
sum àðrir á slöttum mýrum.

50.

Ríð honum heilur og happadig-
gur,
tàr er eingin vandi, [2]
sjaldan loysti fàðir mín
fálkin tann [3] úr bandi.

51.

Ríð honum heilur og happa-
diggur
bæði við gleði og gleim,
tá íð tú kemur úr skóginum út,
tú sart tín fola ein.

52.

Stíg tú heilur á fljótan hest
bæði við kæti og tattur,
tá íð tú kemur á Hjálpreks skogv,
tú vís màr folan aftur.

53.

Hon filgdi honum so langt á leið,
bàð honum góðan dàg:
liv væl heilur og happadiggur,
allt gangi tàr væl.

54.

Hon filgdi honum so langt á leið,
til götur tóku at skilja:
tàð íð eg vendi aftur frá tàr,
er ímóti mínum vilja.

---

1) frúnnar, *Sk.* 2) Tú stíg nú heilur á fljótan hest, fàtt verðl tàr àt vanda, *Sk.*
3) folan henda, *Sk.*

55.
Hon filgdi honum so langa leið,
til götur tóku at dimma,
eg svörji tann eið á mína trú,
tá gràt hon dvörgakvinna. [1]

56.
Sjúrður reið eftir veginum fram,
bæði við gleði og gleim,
tá íð hann kom úr skóginum út,
vísti hann folan heim.

57.
Sjúrður gongur eftir veginum fram,
vil eg firi idrum greina,
møtti honum fjallatussi,
íð vildi honum meina.

58.
Sjúrður stendur á grønum völli,
hann tikist komin í vanda,
risin skeyt sína stong í jörð,
tá mátti kappin standa.

59.
Sjúrður skákar ein annan veg
fram úr skogvi at ganga,
risin skeyt sína stong í jörð,
tá mátti kappin standa.

60.
Tàð er Sjúrður Sigmundarson,
tekur àf tungum at inna:
lova màr úr skogvi út
mín góða gangara at finna.

61.
Til tess svàraði grimmi risi:
tàð skàl eg tàr forða,
tú sleppur ei til hallar heim,
ikki àf einum spori.

62.
Mælti tá Sjúrður Sigmundarson,
og mundi til orða tàka:
hoyr tàð ljóti fjallatussi,
hvàt hàvi eg gjört til sàkar?

63.
Hoyr tàð Sjúrður Sigmundarson,
hvàt eg sigi tàr:
tú hevir verið í huldarheyg,
so illa tàð líkar màr.

64.
Tú hevir verið í huldarheyg,
so illa tàð líkar màr,
hann skàl sàr við vívi vera,
sum sigur àf öðrum fær.

65.
Tú hevir sovið hjá dvörgamoy,
ikki sagt màr frá,
firi tàð skalt tú Sjúrður ungi
missa lív og ráð.

66.
Risin gevur höggini tung,

[1]) *54 og 55 efter Sk.; derefter har denne optegnelse:* 1. Hon snúðist aftur í giltan stól, so er komið til mín, møðig fellir hon tárini á báðar armar sinar. 2. Hon snúðist aftur í giltan stól àf so mikiari neyð, so er màr við orðum greint, hon lá á songum deyð.

sum teir varpa gróti,
stundum flýddi kappin undan,
stundum hann helt ímóti.

67.

Tá mundi Sjúrður undan halda,
hann toktist vera í treyt,
tíat hin svarti fjallatussi
stongina á hann skeyt.

68.

Sjúrður gongur á grønum völli,
hann víða um seg sàr,
tá kom Gràni gangandi,
sum honum til lukku vàr.

69.

Tá kom Gràni springandi,
jörð um hóvar tróð,
gæsandi við hövdinum,
aftur á herðar sló.

70.

Tá kom Gràni springandi,
boxl og teymar[1] ringja,
brádliga vendi hann síðu til,
Sjúrður í sàðil springur.

71.

Tú tarft ikki at briga màr
dvörgamoynna at gifta,
tàð vil eg nú, fjallatussi,
höggum við teg skifta.

72.

Sjúrður leyp í sàðilin upp
ivir leysa lund,
síðan letur hann höggini falla
bæði mong og tung.

73.

Síðan letur hann höggini falla,
tàð vàr honum àt meini,
tàð bítur ei svörð á risans holdi
heldur enn knívur á hörðum
steini.

74.

Teir bardust fullt í togva dàgar,
hvörgin sigur fekk,
inntil tann hin triðja,
ið sól til viða gekk.

75.

Risin sipaði jarnstongina,
sipaði hàna so fast,
Gràni kundi at skáka sàr,
hann missti hvört sítt kast.

76.

Sjúrður rendi til so fast,
tàð vàr mikið undur,
hjó so henda grimma risa
í miðjum kníjum sundir.

77.

Tàð vàr hin svarti fjallatussi,
hann làt ikki á sàr finna,
stubbarnar setti hann niður í
jörð
og bardist ikki minni.

1) hansara sporar ringja, *Sk.*

78.
Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
hann sínum svörði brá,
kleyv hann so tann grimma risa
sundir í luti tvá.[1]

79.
Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
hann reið til hallar heim,
lovaði gudi og sjálvum sàr,
at hann fekk einki mein.[2]

80.
So reið Sjúrður Sigmundarson
bæði við gleði og gleim,
skundaði síni ferðini
firi Hjálprek kongin heim.

81.
Sjúrður kom í hallir heim
síðla dags á kvöldi,
kongurin firi borði sàt
við sítt dreingjaveldi.

82.
Hjálprek kongur til orða tekur,
hann blandar mjöð og vín:
hvàr er Sjúrður Sigmundarson,
hægsti[3] màður mín?

83.
Sjúrður stendur á hallargolvi,
hoyrir hesi orð,
kastar svörði og skildri niður
og stígur ivir borð.

84.
Leingi hàvi eg sitið her
og hugsað um tann kvíða,
hoyr tàð Sjúrður Sigmundarson,
nú longdist màr at bíða.

85.
Sjúrður so til orða tekur,
frá mann frættast víða:
møtti màr ein fjallatussi,
hann beyð màr at stríða.

86.
Sjúrður er í ríkinum,
hann ræður ivir valdum skàra,
nú er àt teim stundum liðið,
at taldir dàgar fàra.

87.
Sjúrður er í ríkinum,
hann minnist á dvörgamoy fríðu,[4]
nú er àt teim stundum komið,
at taldir dàgar líða.

---

1) *Istf. versene 74-78 har Sk.:* 1. Sjúrður kastaði svörðið umkring, hann treiv um brandin hjarta, rendi hann inn firi risans brost, og stakk hann inn í hjartað. — 2. Sjúrður tekur sín búna brand, hann gàv honum sterkt til ferðar, rendi hann so firi risans brost, oddin út millum herða. — 3. Sjúrður ríður á grønum völli, spjótið stendur í hjarta, eitur dreiv á himmalin upp, tá sortnaði sólin bjarta.

2) *Dette vers efter Sk.*  3) annar, *Sk.*

4) hann skuðar teir kossir fríðar, *Sk.*

88.
Árla vàr um morgunin,
sólin skein so víða,
Sjúrður klæðist firi síni song,
hann býr seg út at ríða.

89.
Sjúrður reið á skogvin burt
eystur um heygin brúna,
opnan sá hann gullsàlin,
gullið lá [1] í túni.

90.
Sjúrður reið àt hellisdurum
aftur í sàma heyg,
tá lá Ása dvörgamoy
í glastriborgum deyð.

91.
Hon lá deyð àf barnaferð,
moybarn henni hjá,
Sjúrður làt tá börinar
àf reyðargulli slá. [2]

92.
Han gróv tær í heygin niður,
sögur ganga frá,
mikið gull og mentarsnót
legði hann teimun hjá.

93.
Hann gróv drós í heygin niður
og moybarnið tàð fríða,
síðan mundi Sjúrður
aftur til hallar ríða.

---

1) làk, *Sand.*
2) Sjúrður mundi síggja á, at drósið mundi doyja, síðan gróv hann drós í heyg, hvàr dreingir i dólum hoyja, *Sk.*

# Sjúrðar kvæði.

## Dvörgamoy IV.[1]

1.
Hálvdan kongur og Heiðrikur
hildu sàman leingi,
kvittaðu norður í Ásgàrðar
at hitta Óðins dreingi.

2.
Teir komu hàr so síðla tá,
seint til dags í skými,
leiddi á fagran moyjarsàl,
gull bàr litur á túnið.

3.
Eg reið màr á skogvin fram,
síðla dags í skými,
leiddi á fagran moyjarsàl,
gull brann hàr í túni.

4.
Eg stóð líð og langa tíð,
mín vàr lítið kunni,
frúgvin bàr upp orðum sjálv,
legði màr mál í munnin.

5.
Eg stóð líð og langa tíð,
mín vàr lítil higgja:
hvàr eru fleiri fljóðini tey,
íð henda heygin biggja?

6.
Màr er fàðir og móðir frá deyð,
so mínir brøður sjey,
eg hàvi ongan forlögsmann,
eina biggi eg her heyg.

7.
Màr er fàðir og móðir frá deyð,
so mínar sistrar báðar,
eg hàvi ongan forlögsmann,
so eina má eg her ráða.

8.
Enntá skalt tú siga màr
tú dvörgamoyjin snjalla:
hvussu het frúgvin móðir tín,
og hvussu skàl eg teg kalla?

[1]) *Dette er et sidestykke til den foregående, optegnet på Suderøen.*

9.
Eg vàr fødd tá íð dàgur treyt
síðla dags á kvöldi,
Ásla nevndi mín fàðir meg,
hann ráddi í Óðins veldi.

10.
Eg vàr fødd tá íð dàgur treyt
síðla dags í skými,
sokti hann màr tann teknar ring,
hann leiddi àf rúnarstreymi.

11.
Mikil ódn og eystanduni
mínum vàr fàðir àt deyða,
Gunhild kallaðist móðir mín,
íð nogv átti gullið reyða.

12.
Vatnið rennur á víðum völli,
tàð gekk fljóði í dreymi:
gullið liggur á botni niðri
á bráðum rúnarstreymi.

13.
Legði eg hendur á frúnnar háls,
làt so orðum birja:
hví situr tú so eina her,
tàð er um first at spirja.

14.
Vatnið rennur á víðum völli
niður àf høgum fossi,
firri unti màr Sjúrður svein
gull og góðar kossir.

15.
Enntá skalt tú siga màr,
dvörgamoyjin fríða:
hvussu heita garpar teir, [1]
á henda skógin ríða.

16.
Silvur heitur sá kongason,
á henda skóg hevir troytt,
Álvur ber hans orð firi meg,
eg hàvi honum einki skoytt.

17.
Vatnið rennur àf høgum fjöllum
eftir hvössum gróti,
illt er at leggja ást við hann,
íð onga leggur ímóti.

18.
Tàð er so vont í tínum landi,
hàr er veður og vindur,
betri er í glastriborg
tú ástir við meg bindur.

19.
Tàð er so vont í tínum landi,
hàr er vindur og veður,
kemur so mangur ómildur
at ræna tikkara fæ.

20.
Gingu tey í glastriborg,
hans vàr lítil higgja:
her mant tú firi eygum sjá,
hvussu mong íð heimin biggja.

---

1) *Andre på Suderø synge:* Jallar tveir.

21.
Gingu tey í glastriborg,
hildu sàr í hendur:
her mant tú firi eygum sjá,
hvör vítt íð sólin rennur.

22.
Gingu tey í glastriborg,
hildu sàr àt teiti:
her mant tú firi eygum hàva
minni lutir og meiri.

23.
Her er klæði og føðsla mín,
gull og annar geiri,
her er hvàt íð inskjast vil,
minni lutir og meiri.

24.
Tú fært einki indi àf màr,
ei mátt tú tess stunda,
eg skifti ikki óðal mítt
burt á heidnar grundir.

25.
So kom eg í henda heyg,
tàð vàr mikil villa,
dvöljist eg her nàkra tíð,
mann eg kristni spilla.

26.
So komst tú í henda heyg,
hann er àf ongum illur,
eg skàl telja tàr dàgatàl,
so fert tú ikki villur.

27.
Vilt tú ikki klæði slíta
eftir tann Dagmanns deyða,
eg skàl làta tàr onnur skera
sett við gullinum reyða.

28.
Vilt tú ikki klæði slíta
eftir tann Dagmann dýra,
eg skàl làta tàr onnur skera
sett við gulli fríða.

29.
Tí svàraði sveinurin,
sló tàð upp í gleim:
frúgvin, líggja màr fljótan hest,
meg listur at ríða heim.

30.
Stíg nú heilur á fljótan hest,
fátt verði tàr àt grandi,
sjaldan loysti fàðir mín
henda falk úr bandi.

31.
Stig nú heilur á fljótan hest,
fátt verði tàr àt meini,
tá íð tú kemur àf skógi út,
tú vís mínum fola heim.

32.
Frúgvin sàt í gullstóli,
hon hevði harm og pínu,
hin væna felldi møðig tár
á báðar armar sínar.

33.
Filgdi hon honum so langt á leið,
til götur tóku at skilja:

tàð ið eg vendi aftur frá tàr,
tàð er ei við mín vilja.

34.

So rann folin alla nátt,
glàður á geklar slóð,
eldur feyk úr gronum hans,
tàð gjördi ljós í skóg.

35.

So reið sveinur alla nátt,
hans vàr gangari móður,
eldur dreiv úr nösum hans,
tàð bàr ljós í skóg.

36.

Sveinur kom til hallar heim,
hann letur síni orð væl sníða:
frúgvin lànti màr fljótan hest,
hin dvörgamoyjin fríða.

37.

Frúgvin situr í gullstóli,
hon vekir harm og pínu,
møðig fellir hon blóðig tár
á báðar armar sínar.

---

# Sjúrðar kvæði.

## Dvörgamoy V.[1]

1.
Hàvið nú stev og stígið á,
meðan eg geingi í dans,
eg kvøði um Virgar Vàlintsson,
hóvverkini hans.

Niðurlàg.
Dàgurin líður, náttin kemur,
dimmir á jörð so fríða,
ímorgin sàðlum hestar
dist at ríða.[2]

2.
Tíðrikur situr á Brattingsborg,
sàr hann út so víða:
nú listur meg á heiðinmörk
ivir Birtingsskogv at ríða.

3.
Svàraði Virgar Vàlintsson
í firsta orði tá:
ríður tú á heiðinmörk,
tú kemur hàr ikki frá.

4.
Út vàr loystur gangarin,
Tíðrikur skuldi á ríða,
hann vàr prýddur við skarlàk
niður á meðal síðu.

5.
Hann vàr prýddur við skarlàk
niður á meðal síðu,
heima sàt Virgar Vàlintsson
eina so lítla tíð.

6.
Heima sàt Virgar Vàlintsson
eina so lítla stund,
síðan sàðlar hann gangara sín,
reið á harra síns fund.

7.
Virgar steig á Skemmings bàk
við Mimaring í hendi,
Skemmingur stóð á grønum völli,
á Birtingsskogv hann rendi.

---

1) *Denne sang kaldes også* Kvörfinns tàttur.
2) *Andre bruge til denne omkvædet:* Gràni bàr gullið áf heiði *o. s. v.*

8.
Tàð vàr Virgar Vàlintsson,
á Skemmings bàk hann steig,
Skemmingur rendi á Birtings-
skogv,
fann kongin aftur á leið.[1]

9.
Tíðrikur so til orða tekur,
tá hann Virgar kendi:
hvör vàr sá hin dýri drottur,
íð teg higar sendi?

10.
Svàraði Virgar Vàlintsson,
hann sàr ivir skogvin fríða:
eg vildi ei frá mínum harra sita,
um tàr mundi ippast kvíða.[2]

11.
Ríða fram ivir Birtingsskóg,
sögur ganga frá,
kongur biður hestar hvíla,
hann listur at sova gá.

12.
Lögdu seg undir fagran heyg
eina so lítla stund,
vaknar upp Virgar Vàlintsson,
hann hoyrir hestadund.

13.
Lógu teir á Birtingsskogvi,
mann meg rattum minna,
upp vaknar Virgar Vàlintsson,
hann hoyrir hestar dinja.

14.
Virgar leyp á Skemmings bàk,
hann vítt um vegir sá,
sàr hann ein so miklan mann
at ríða hàr skamt ífrá.

15.
Virgar situr á Skemmings bàki,
á sitt svörð hann litur:
nú skàl royna Mimaring
og vita, hvussu hann bítur.

16.
Virgar reið á skogvin fram
eina hesta skeið,
metir hann hesum mikla kappa
hàr á sínari leið.

17.
Mælti tá Virgar Vàlintsson,
hann sá tann mikla mann:
hví ríður tú á Birtingsskóg
her í harra míns land?

18.
Ivri dregur àt Sjúrði unga,
sögur ganga frá,
hann dregur út sin bitra brand
og bjóst so til at slá.

19.
Sjúrður brá sinum bitra brandi,

1) hann kongin eftir reið, *L.*
2) eg lát sàðla màr Skemming tá, eg vildi ei heima bíða, *L.*

royndi góðar gripir,
Virgar sàt á Skemmings bàki,
hann loftaði hvörji sipu.

20.

Tíðrikur vaknar àf blundi upp,
hoyrir brandar falla,
trívur hann sítt góða svörð,
hann tekur á Virgar at kalla.

21.

Óttaðist reysti Tíðrikur kongur,
hann hoyrir brandar singja,
burtur vàr Virgar Vàlintsson
við hesti og Mimaringi.

22.

Sjúrður höggur ogvuliga,
væl mundi Grammur duga,
flýgur so eldur àf Virgars brinju,
sýntist á skóginum luga.

23.

Tíðrikur leyp á gangara sín,
hann heim àf skógi fer,
gloymdi eftir á Birtingsskógi
bæði skjöld og svörð.

24.

Sjúrður brá sínum bitra brandi,
einki mann honum granda,
Skemmingur var sum fuglur í
  ský,
hann snúðist til imsa handa.

25.

Bardust so um nàkrar stundir,
bæði troyttir og móðir,
settust so á jörðina niður,
hvörgin vàr meiri fróvur.

26.

Svàraði Virgar Vàlintsson,
í víggi hevði stàðið:
siga skalt tú màr mikli màður,
hvàðan ert tú àf frænda ràði?

27.

Sjúrð so skalt tu nevna meg,
eg sigi tàr satt ífrá,
næstur manna Hjálprek kongi
Sjúrður situr hjá.

28.

Gràna kalla teir gangara mín,
og Gramm mítt blanka svörð,
næstur màður Hjálprek kongi
til gulls og ognar eg eri.

29.

Svàraði Virgar Vàlintsson,
hann gevur leiki frest:
Mimaringur og Skemmingur
teir hàva lív mítt loyst.

30.

Sjúrður so til orða tekur,
tá íð hann Virgar kendi:
hvàr er reystur Tíðrikur,
við tàr á skogvin rendi?

31.

Tàð er Virgar Vàlintsson,
hann letur so orðum greina:
Tíðrikur ríður á Birtingssk
við allar sínar sveinar.

32.
So er í fornum frøði sagt,
ikki er ivir at hilja;
ríða dist við ókendan mann,
teir sjaldan væl munnu skiljast.

33.
Tàð er Virgar Vàlintsson,
hann reisir seg upp á teini:
vit skulum ríða til hallar heim
at drekka tann mjöðin reina.

34.
Svàraði Sjúrður Sigmundarson
í tí sàma sinni:
vit skulum ríða betur fram
og fleiri roysni vinna.

35.
Sjaldan skiljast leikir væl,
eg geri tàð ei at loyna,
Sjúrður og Virgar Vàlintsson
teir mundu hvör annan royna.

36.
Árla vàr um morgunin,
sólin skein so víða,
Sjúrður og Virgar Vàlintsson
á heidnar markir ríða.

37.
Sterkir royna stinnan alv,
fátt kann teimun bella,
hestar loypa, garpar flita,
jörð um bogvar fellur.

38.
Hestar loypa, garpar flita,
svörð og sporar ringja,
grímur stýra, skjöldar skína,
giltir hjálmar singja.

39.
Ríða teir á Birtingsskóg,
glàðir í firsta sinni,
tílíkir sóvust ikkí á fold,
dreingir, leggið í minni.

40.
Ríða teir ivir Birtingsskóg,
ivir mörk og bleytar mýrur,
sóvust ikki tílíkir
at sita til sàðla dýra.

41.
Riðu ivir Birtingsskóg,
sum risar í homrum biggja,
dvörgar klæða fríðan sàl,
tröll firi fótum liggja.

42.
Síðla vàr um aftanin
dàgur tók at kvölda,
dregur àt tí mirka àli,
úlvar tóku at gella.

43.
Úlvar tóku at gella hátt,
tàð dregur àt mirkum àli,
sóvu hvörki himmal ei jörð,
og valla stig firi sàli.

44.
Sóvu hvörki himmal ei jörð,
og valla stig firi sàli,

ikki hövdu garpar tveir
verið í verri vàli.

45.

Singja tók í homrum hátt,
risar halgir njóta,
heitan eld við fótum troða,
hàrðan málm teir bróta.

46.

Hàrðir steinar springa úr mold,
jörð við eitri rennur,
dvörgar hamra stórar stengur,
eldur í smiðju brennur.

47.

Dvörgar hamra stórar stengur,
teir giltar brandar sleggja,
ottast Virgar Vàlintsson:
betur vàr heima at liggja.[1]

48.

Svàraði Virgar Vàlintsson:
nú er aftur at venda,
so vàr svörð í slíðrum heitt,
hann kundi tàð ikki henda.

49.

Tàð er Sjúrður Sigmundarson,
hann letur so orðum birja:
hoyr tú Virgar Vàlintsson,
tàð skulu ei frægir spirja.[2]

50.

Svàraði Sjúrður Sigmundarson,
hann heldur á búnum stáli:
minni sigist firi Tíðriks görpum,
ið dreingir gita á máli.

51.

Hoyr tàð Virgar Vàlintsson,
vit skulum enn betur ríða,
hoyra fávum vit annan song,
tá ið náttin tekur at líða.

52.

Riðu teir eftir skóginum fram,
mirkt vàr teim firi eygum,
komu teir àt húsi tí,
ið lagt vàr við gullinum reyða.

53.

Mælti tá Sjúrður Sigmundarson:
úti er ikki at standa,
gista skulum vit her í nátt,
ímorgin beita brandar.

54.

Svàraði Sjúrður Sigmundarson:
vit skulum her inni gista,
ímorgin skulum vit føra heim
allt hvàt lív kann lista.

55.

Svàraði Virgar Vàlintsson,
hann tekur so til at tàla:
nú skàl leggja hjálmar àf,
ímorgin hestar sàðla.

56.

Gingu teir í húsið inn,
tàð skein sum gullið reyða,

1) illt vàr um at eggja, *L.*
2) làt tàð ikki frættast heim, ei Tíðriks garpar spirja. *L.*

sóvu firi borði standa
mangar brandar beygar.

57.

Sóvu firi borði standa
mangar brandar beygar,
sótu firi moyjar tvær,
tær skína sum gullið reyða.

58.

Sóvu firi borði standa
mangar brandar bitrar,
sótu firi moyjar tvær
bæði vænar og vitrar.

59.

Sótu inni moyjar tvær,
klæddar í silki smá,
dýrir drikkir á borði stóðu,
sögur ganga frá.

60.

Sjúrður tók tann dýra drikk,
hann mundi ei mangan biðja,
stillar sótu moyjar tvær,
teim toktist betst at tiga.

61.

Tàð er Sjúrður Sigmundarson,
hann letur orðum birja:
hví sitið tit so einar her,
tàð er um first at spirja.

62.

Tàð er Sjúrður Sigmundarson,
hann mælir firi munni hátt:
hvör ræður firi hesi höll,
og hvàr er hann í nátt?

63.

Svàraði Virgar Vàlintsson:
vit skulum í borgum biggja,
viljið tit ikki aftur svàra,
tit skuluð firi brondum liggja.

64.

Svàraði onnur dvörgamoyjin,
öll í gulli skín:
harri ræður firi hesari borg,
er Kvörfinn fàðir mín.

65.

Svàraði Sjúrður Sigmundarson,
hann vàr ei drongur ræddur:
er tín fàðir á skogvi burtur,
ella heima staddur?

66.

Fàðir mín er á skogvi burtur,
moyjin tekur at telja,
hvörja nátt við risar berjast,
málm úr homrum mann velja.

67.

Fàðir mín er á skogvi burt
við allar sínar sveinar,
hann hvörja nátt við risar
berjist,
hann velur málmin reina.

68.

Tàð er Virgar Vàlintsson,
hann letur so orðini falla:
tàka skulum vit moyjar tvær
og flita heim til halla.

69.
Virgar tók tær moyjar tvær,
setur á Skemming fríða,
Sjúrður tók tàð betsta svörð,
ið dvörgurin hevði smíðað.

70.
Sjúrður tók tàð betsta svörð,
sum dvörgurin hevði smíðað,
síðan allar àðrar brandar
stõkkir hann àf um miðju.

71.
Sjúrður tók tá gull og silvur,
allt tàð íð Gràni bàr,
skunda teir so síni ferð
àf dvörgahöll àfstàð.

72.
Ríða teir eftir skóginum fram,
teir spàra ei fljótar hestar,
tá skalv bæði leyv og lund,
dàgurin tók at bresta.

73.
Tàð lýsir ivir allan skóg,
sólin tekur at branda,
drekar tóku at ýla hátt,
tá íð risar í hallir ganga.

74.
Kvörfinn kemur àf skogvi heim
sàr so miklan vanda,
opnar sàr hann hellisdir
firi sàr at standa.

75.
Dvörgurin gekk í hellið inn,
einki enn hann sigir,
hann sàr firi borði liggja
brandar stöktar um miðju.

76.
Illa er vorðið í heimanhöll,
burtur er gull og fæ,
hann lítur uttar í moyjarsàl,
men onga sàr hann hàr.

77.
Dvörgurin reikar um fríðu höll,
illt er honum at eggja:
nú skàl ganga àt sterkum stiðja
brandar aftur at sleggja.

78.
Dvörgurin leyp um hallargolv,
ei er til góðs at bera:
hevndar skulu moyjar tvær
við góðum semdum vera.

79.
Dvörgurin leyp àf hellinum út,
illt er skàp at eggja,
kindi eld í steinsmiðju
brandar aftur at sleggja.

80.
Sjúrður og Virgar Vàlintsson
heim í gàrðin fór',
úti sjálvur Hjálprek kongur
firi teimun stóð.

81.
Ver vælkomin Sjúrður
heim àf hesi ferð,

tú hevir vunnið á heiðinmörk
gull og búgvið svörð.

82.

Hoyr tàð frægi Sjúrður,
siga skalt tú màr:
hvàðan er hesin mikli kappi,
ið førir hàr moyjar tvær?

83.

Tàð er Sjúrður Sigmundarson,
hann letur so orðini falla:
hetta er Virgar Vàlintsson,
Tíðriks kappin hin snjalli.

84.

Hetta er Virgar Vàlintsson,
ið førir hàr moyjar tvær,
hann hevir verið á heiðinmörk
í hesari ferð við màr.

85.

Tí svàraði Hjálprek kongur,
hann mælir við munni sínum:
Virgar, gakk àt borðinum,
tú drekk bæði mjöð og vín. [1]

86.

So vàr hann àf ferðum móður,
sögur ganga àf,
níggju [2] nætur í ríkinum
hjá Hjálprek kongi hann svàv.

87.

Árla vàr um morgunin,
sólin skein so víða,
Virgar klæðist firi síni song,
hann listur nú heim at ríða. [3]

88.

Virgar gongur firi Hjálprek inn,
biður hann dugnað veita: [4]
làna màr skútu frá landi út,
moyjar um sund at flita. [5]

89.

Tí svàraði Hjálprek kongur:
skútu làni eg tàr,
ei er ofta Tíðriks kappum
dugnað veitt àf màr.

90.

Tí svàraði Hjálprek kongur:
skútu skalt tú fáa,
at flita ivir Singjarfjörð
dvörgamoyjar báðar.

91.

Hann làt sàr àf lunni dràga
eina so gilta skeið,
sigldu ivir um Singjarfjörð
tá hina longu leið.

92.

Vant hann upp síni silkisegl,
gulli vovin við rond,
strikar ei á bunka niður,
firr enn við Selgja land.

93.

Kastar hann sínum akkerum
á so hvítan sand,

---

1) Virgar, gakk í höllina inn við dvörgamoyjum tínum, *L.*
2) tríggjar, *L.*
3) hann famnar moyjar friðar, *L.*
4) biður hann dugnað gera, *L.*
5) at føra, *L.*

firstur steig Virgar Vàlintsson
sínum fótum á land.

94.

Firstur steig Virgar Vàlintsson
sínum fótum á land,
tók so báðar dvörgamoyjar
og lifti á hvítan sand.

95.

Hann filgdi teim í grøna lund,
kallaðist Singjant há,
hàgar flutti hann moyjar tvær,
og làt teim borgir slá.

96.

Virgar làt á Selgjalondum
giltar borgir gera,
setti hàr inni moyjar tvær,
tær skuldu silki bera.

97.

Hann setti hàr inni moyjar
tvær,
tær skuldu silki verka,
síðan fór Virgar Vàlintsson
aftur til Tiðriks sterka.

98.

Tá níggju vetur á Brattings-
borg
firi gull og drósin dýr'
eg kongins merki hàvi før,
tá skuluð tit vænta mín.

## Sjúrðar kvæði.

### Risin í Holmgörðum.

---

1.
Eg veit eina rímuna,
íð gjörd er um Virgar sterka,
Tíðriki kongi tjónar hann
àf reyðargull ber hann merki.
Viðgangur:
Gràni bàr gullið àf heiði
o. s. v.
2.
Tríggjar eru göturnar,
ein víkur ífrá,
Virgar er riðin á heygin fram,
sum hans fàðir[1] lá.
3.
Tríggjar eru göturnar,
ein àf heygi víkur,
Virgar er riðin á heygin fram,
sum hans fàðir liggur.
4.
Innarlàga í heyginum
ringla gamlar tenn:
hvör er her í heygin komin
at vekja upp deyða menn?
5.
Vàkir tú í heyginum,
sæli fàðir mín,
hetta er Virgar Vàlintsson,
fostursonur tín.
6.
Meðan tú ert mín fosturson,
og eg tín fàðir betsti,
firr skàl rivna dàlir og fjöll,
enn eg komi út í heyst.
7.
Vilt tú ikki disjadolgur
brandin senda màr,
eg skàl eld í heygin leggja
og brenna ivir tàr.
8.
Vilt tú ikki disjadolgur
brandin senda út,

---

1) àvi, *L.*

eg skàl eld í heygin leggja,
brenna upp tína búð.

9.

Ikki vildi disjadolgur
heygin làta bróta,
báðar hendur um Mimaring treiv,
bàð fosturson sín njóta.

10.

Ikki vildi disjadolgur
heygin làta brenna,
báðar hendur um Mimaring treiv
brandin út at senda.

11.

Her skalt tú hàva svörðið tàð,
ið bítur á stáli sum steini,
ímorgin skalt tú royna tàð
í hörðum risa beini.

12.

Svàraði Virgar Vàlintsson,
sum svörð hevði tikið í hond:
hvàr veitst tú mestan heiluvág
vera her í londum?

13.

Tàð stendur eitt hús í Holm-
görðum,
tàð liggur til risans son,
tàð er fullt àf heiluvág,
ongum öðrum mun.

14.

Tàð stendur eitt hús í Holm-
görðum,
táð liggur til risans merki,
hàr ber lás og likil àt
Vilkus [1] risin sterki.

15.

Tàð stendur eitt hús í Holm-
görðum,
hàgar eru frægir [2] fúsir,
hàr ber lás og likil àt
hin sterki kappi Vilkus.

16.

Hàr bíta eingir brandar á,
ei tær bitru eggjar,
átjan àlin er jarnstongin
til alla risans seggja.

17.

Hàr bíta eingir brandar á,
eg sigi tàr àf tí sanna,
átjan àlin er jarnstongin
til alla risans manna.

18.

Kvittar tú í Holmgàrðar
á hesum sàma heysti,
làt hann ikki eftir sitja
hin snarpa Nornagest.

19.

Làt hann ikki eftir ritja.
hin snarpa Nornagest
og hann Sjúrða Sigmundarson,
tann afrekskappan reysta.

20.

Virgar leyp á gangaran,

1) *Vilkús, L.* 2) *fäjir, L.; andre: feigir.*

sum hann sjálvur átti,
so reið hann á Sjúrðar fund,
sum fetur bera mátti.

21.

Mitt í miðjum gràsagàrði
axlar hann sítt skinn
og so búgvin gongur hann
í høgar hallir inn.

22.

Og so búgvin gongur hann
í høgar hallir inn,
sum Hjálprek kongur á borði sàt
við monnum hundrað fimm.

23.

Virgar gekk í höllina inn,
sögur ganga frá,
næstur màður Hjálprek kongi
Sjúrður situr hjá.

24.

Virgar gekk í höllina inn,
tagdi ei longur á sinni:
eg veit nogvan heiluvág,
ljótum vær hann at finna.

25.

Tàð stendur eitt hús í Holm-
görðum,
tàð liggur til risans son,
tàð er fullt àf heiluvág
og ongum öðrum mun.

26.

Hàr bíta eingir brandar á
og ei tær bitru eggjar,
átjan àlin er jarnstongin
til alla risans seggja.

27.

Tí mátt tú búgva brandin væl
og girða tín hest við spora,
um tú hevir eitt átjan hundrað,
tú kant honum lítið forða.

28.

Tí mátt tú búgva brandin væl
og girða tín hest við geira,
um tú hevir eitt átjan hundrað,
turvdi tàr allvæl fleira.

29.

Virgar stendur á hallargolvi,
mælir firi sàr:
nú veitst tú àf heiluvàg,
Sjúrður, filg nú màr.

30.

So vàrð hann Sjúrður
glàður við tey orð,
hann breyt sundir mjöðskál
ivir breiðum borði.

31.

Sjúrður leyp um borðið fram,
er màr greint ífrá,
uttarlàga á hallargolvi
komst hann fetur á.

32.

Stíga á sínar hestarnar
reystir kappar sàman,
kvitta so í Holmgàrðar,
teir hildu sàr àt gàman.

33.
Riðu teir àf gàrði burt
við so lítið lið:
Virgar og snarpi Nornagestur
Sjúrður vàr hin triðji.

34.
Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
heim í gàrðin fór,
úti Vilkus risans son
firi honum stóð.

35.
Statt væl Vilkus risans son
úti firi màr,
hevir tú nogvan heiluvág
til àflops her hjá tàr?

36.
Eg hàvi nogvan heiluvág
til àflops her hjá màr,
hvàðan er hin mikla kempa,
Sjúrður, ið filgir tàr?

37.
Hetta mann vera màðurin,
ið öllum tikir um,
hetta er hann, ið risan vá,
hin sterki Vàlintsson.

38.
Tàð vàr Vilkus risans son,
tá gjördist hann vreiður:
tàð vàr mín hin sæli fàðir,
ið lá við Bjertings heygi.

39.
Takk hàvi tú Sjúrður,
eg tàð ikki vitsti,
nú skàl brinja út liðið allt
tí eg vàr hann, ið missti.

40.
Árla vàr um morgunin,
tàð roðar firi sól,
tá hevði Vilkus risans son
brinjað út hundrað tolv.

41.
Tá hevði Vilkus risans son
brinjað út hundrað tolv,
tríggir reystir kappar teir
ríða teim öllum ímót.

42.
Tríggir reystir kappar teir
ríða teim öllum ímót,
fullu so búkar á jörðina niður,
sum teir varpa grót.

43.
Teir högga títt, teir líva lítt,
dublur hanga við stengur,
møðist Virgar Vàlintsson
í víggi hàr hann stendur.

44.
Teir högga títt, teir líva lítt,
blóðið dreiv í ský,
møðist Virgar Vàlintsson,
hann víggi stendur í.

45.
Møðist Virgar Vàlintsson,
vàr komin í stóra treyt:

hoyr tú snarpi Nornagestur,
flit meg hiðan àf breyt.

46.

Tàð vàr hin snarpi Nornagestur,
brandin undir hann skeyt,
tàð gjördi hann á skamri stund,
hann flutti hann burt àf breyt.

47.

Virgar liggur undir heyginum,
kendi sàr møði og mein,
tàð vàr hin ungi Sjúrður,
hann mátti tá berjast ein.

48.

Sjúrður tokar í herin fram,
grimmur og vreiður við,
àfleiðis tróð hann risans her,
hann skildi hann sundir í trý.

49.

Sjúrður tokar í herin fram,
mátturin í honum vex,
àfleiðis tróð hann risans her
hann skildi hann sundir í sex.

50.

Fram reið Sjúrður við miklari
reiði,
hann vil ikki undan flýgja,
àfleiðis tróð hann risans her,
hann skildi hann sundir í níggju.

51.

Sjúrður tokar í herin fram,
öllum tokti undur,
àfleiðis gekk hann risans her
og skildi hann víða sundir.

52.

Virgar leyp undan heyginum,
møði af honum rann,
tá vàr hann til ferðar fúsur,
hann felldi ein merkismann.

53.

So riðu teir kappar tveir
víðan vegin fram,
teir kluvu hvönn um tvörar
herðar,
íð móti teimun rann.

54.

Teir högga títt, teir líva lítt,
teir lótu tá brandar fúka,
nogvir fullu á jörðina niður,
teir tróðu á manna búkar.

55.

Teir högga títt, teir líva lítt,
àf bàr barna gàman,
Sjúrður og Vilkus risans son,
tá barst teimun sàman.

56.

Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
sínum svörði brá,
hann kleyv Vilkus risans son
sundir í luti tvá.

57.

Hann kleyv Vilkus risans son
sundir í luti tvá,

tríggjar vóru kempurnar,
sum reystliga lið hans vá'.

58.

So riðu teir frændir tveir
ígjögnum grøna lund,
einki gól eftir í Holmgörðum
hvörki heykur ella niðmanns
hund.

59.

Tàð vàr Virgar Vàlintsson,
hann svàraðí Sjúrða and:
tú skalt ráða firi Holmgörðum,
tú vart hann íð vann.

60.

Virgar reið àf gàrði burt
við sínar gangarar tvá,
síðan hevði Sjúrður ungi
firi Holmgörðum ráð.

61.

Kvøðið hàvi eg kvæði mítt
væl í góðum tíma,
nú búgvist eg at halda upp,
meg listur ei longur at ríma.

# Sjúrðar kvæði.

## Risin àf Leittrabergi.

1.
Eina veit eg rímuna,
íð inni hevir ligið leingi,
risin liggur á Leittrabergi,
hann tàlar við sínar dreingir.
Viðg.:
Gràni bàr gullið àf heiði
o. s. v.

2.
Risin tàlar við sínar dreingir,
gott er at tàka til evna:
hvàr vitið tàr mín fàðirs bàna,
nú listur meg hann at hevna.

3.
Allir drýptu hövdið niður,
eingin tordi at svàra,
uttan frægur Filkusson,
og betra hann hevði tàgað.

4.
Hoyr tàð frægi Filkusson,
kant tú svàra màr and,
snarliga skalt tú vísa màr
mín fàðirs bànamann.

5.
Svàraði frægi Filkusson,
í firsta orði tá:
um enn eg sigi tín fàðirs bàna,
tú vinnur hàr einki á.

6.
Hoyr tàð frægi Filkusson,
sig màr satt ífrá:
hvussu vàr hann navni nevndur,
íð mín fàðir vá?

7.
Tàð mann vera kappin tann,
íð öllum tikir mun,
so er hann àf navni nevndur:
Sjúrður Sigmundarson.

8.
Tí svàraði risin,
hann làt síni orð so snúgva:
sig màr frægi Filkusson,
hvàr mann Sjúrður búgva?

9.
Svàraði frægi Filkusson,
hann heldur à búnum brandi:

hann býr sàr í Holmgörðum
í Noregis landi.

10.

Hann hevir mangan risan dripið
firi sítt hvassa svörð,
kemur tú firi Holmgàrðar
tílíka ràkar tú ferð.

11.

Ivri dró àt risanum,
hann letur àf reiði renna:
firi tú spottar og happar meg,
tú skalt á báli brenna.

12.

Um enn tú letur meg steikja,
um enn tú letur meg brenna,
Sjúrður verður ei tín fangi,
tàð fært tú at kenna.

13.

Risin gekk sàr hàðan burt,
frá mann fræltast víða,
so fór hann í smiðjuna
sàr eina jarnstong at smíða.

14.

Risin fór í smiðjuna
við teirri somu ferð,
síðan làt hann gera sàr
bæði skjöld og svörð.

15.

Risin smíðar stongina,
ið væn vàr á at líta,
átjan àlin er hon long,
hon skein sum silvurið hvíta.

16.

So letur hann risin
síni skipini gera,
allar letur hann streingirnar
àf reyðargulli vera.

17.

So letur hann risin
síni skipini búgva,
allar letur hann streingirnar
àf reyðargulli snúgva.

18.

Risin gekk til strandar oman,
frøknur í huga full,
hann letur làða í bæði borð
tjúgu tunnur gull.

19.

Risin gekk til strandar oman,
hann bjóst ei við frið:
Tórir àf Strond og Torkil àf
Grund,
teir fóru honum við.

20.

Risin gekk til strandar oman,
so er greint firi màr,
hann stígur so fast á stóran
knörr,
at stokkurin gekk í kàv.

21.

Vindur hann upp síni silkisegl,
so er greint firi màr,
hann strikar ei á bunka niður
firr enn við Holmgàrð.

22.
Smàladrongur í líðini situr,
goymir àt smàlu og geit,
hann sàr skip eftir hàvi koma,
ið havnir vilja leita.

23.
Allar rekur hann smàlurnar
sàman á gronan vöII,
síðan axlar hann kápu blá,
hann gongur í Sjúrðar höll.

24.
Síðan axlar hann kápu blá,
hann gongur í Sjúrðar höll:
eg eri màr í einum luti
vísari enn tàr eruð öll.

25.
Eg eri màr í einum luti
vísari enn tàr eruð öll,
eg síggi skip eftir hàvi koma,
seglini hvít sum mjöll.

26.
Sàrt tú skip eftir hàvi koma,
seglini hvít sum lín,
vera mann risin àf Leittrabergi
at hevna fàðir sín.

27.
Tí svàraði smàlasveinur,
firi breiðaborði stóð;
tokti màr sum grimmur risi
fram eftir bunka fór.

28.
Svàraði Sjúrður Sigmundarson,
hann orðið gàv væl í geyma:
undarligt hevir firi màr borist
hesa nátt í dreymar.

29.
Tàð er Sjúrður Sigmundarson,
hann sigir sín dreym so brátt:
undarligt hevir firi màr borist
alla hesa nátt.

30.
Meg droymdi, at Gràni
úti sàðlaður stóð,
meg droymdi, at firi honum
rann so mikið blóð.

31.
Meg droymdi, at firi honum
rann so mikil droyri,
meg droymdi, at skjöldurin
hann seng firi mínum oyrum.

32.
Meg droymdi, at spjótið
tàð fell frá mínum belti,
meg droymdi, mítt góða svörð
á blonkum hjálmum gellti.

33.
Meg droymdi, at skjöldurin
í míni hendi vàr,
meg droymdi, mítt góða svörð
ígjögnum risar skàr.

34.
Làta teir síni akker falla
á so hvítan sand,

firstur er risin àf Leittrabergi
sínum fótum á landi.

35.

Firstur er risin àf Leittrabergi
sínum fótum á landi,
og hin frægi Filkusson
undir hans høgru hond.

36.

Sjúrður tàlar við sínar menn,
hann mælir àf öllum góðum: [1]
nú skàl ein til strandar ríða
risanum frið at bjóða.

37.

Sig. Sjúrður býður teim öllum
heim
glàðir firi uttan ekka,
sitja ivir breiðaborði
tann brúna mjöð at drekka.

38.

Sjúrður býður teim öllum heim
meiri monnum og minni,
um teir vilja halda frið
og ongar neisur vinna.

39.

Um teir vilja halda frið
og ongar neisur vinna,
menn verður tàð nàkað vanbo-
ðið, [2]
so mæli eg um minna.

40.

Risin og allir hans reystu menn
ganga á hvítum sandi,
nú er hann Sjúrðar sendisvein
riðin niður til strandar.

41.

Sjúrður býður tikkum öllum heim
glàðir firi uttan ekka,
at sitja ivir breiðaborði
tann brúna mjöð at drekka.

42.

Sjúrður býður tikkum öllum heim
meiri monnum og minni,
um tàr viljið halda frið
og ongar neisur vinna.

43.

Um tàr viljið halda frið
og ongar neisur vinna,
men verður tàð nàkað vanboðið,
so mælir hann um minna.

44.

Risin gongur frá strondum niðan
við öllum sínum liði,
tekur hann Sjúrðar sendisvein,
bítur hann àf um miðju.

45.

Bítur hann um miðju àf,
sum sögur ganga frá,

1) Sjúrður stendur í glasglugga, kann væl randi rjoða, *L.*
2) verður os nàkað óljóð gjört, *L.*

Sjúrður stendur í Holmgörðum,[1]
so gjölla hann tàð sá.[2]

46.

Sjúrður biður sína menn
girða seg við svörð:
tàð síggi eg á risanum,
at nú er illt á ferð.

47.

Sjúrður biður sína menn
klæðast í brinjur bjartar,
standa nú so menniliga,
og ei hàva kálvahjarta.

48.

Sjúrður biður sína menn
klæðast í brinjur góðar,
ikki ottast risans her,
tó at hann sýnist stórur.

49.

Sjúrður bindur sítt hjálmaband,
Gestur stóð honum næst,
onga tíð á ævini
bant hann tàð so fast.

50.

Uppi í miðjum gràsagàrði
axlar hann sítt skinn
og so búgvin gongur hann
í høgar hallir inn.

51.

Og so búgvin gongur hann
í høgar hallir inn,
sum Sjúrður ivir borði sàt
við monnum hundrað fimm.

52.

Risin gongur frá strondum niðan,
íð gull bàr sàr á kinn,
setti sínar menn í borgargàrði,
sjálvur gekk hann inn.

53.

Tàð vàr risin àf Leittrabergi,
hann inn í höllina gekk,
Sjúrður situr í hásæti,
hann imsar litir fekk.

54.

Tàð vàr risin àf Leittrabergi,
hann gekk i höllina inn,
allir sita Sjúrðar menn,
teir bliknaðu undir kinn.

55.

Ver vælkomin, risin,
higar nú til mín,
drekk nú hvàt tàr betur líkar
mjöðin ella vín.

56.

Lítið er màr um mjöðin tín
allvæl minni um vín,
eg hàvi ongar bøtur tikið
eftir fàðir mín.

---

1) Sjúrður stóð í glàsglugga, *L.*

2) *Disse ti vers gentages 2 gange i optegnelsen fra Sandø, idet denne lader Sigurd skikke 3 sendesvende til risen, hvilke det gàr aldeles som den første.*

57.
Svàraði Sjúrður Sigmundarson,
tàð fell so væl í làg:
hevir tú ongar bøtur fingið,
ongar fært tú í dàg.

58.
Risin tá til orða tekur,
mælir so firi sàr:
eg vil ongar bøtur hàva
uttan hövdið àf tàr.

59.
Risin gongur àt breiðum borði,
reiðjar nevan hátt,
Sjúrður situr í hásæti,
hann bàr seg undan brátt.

60.
Risin gongur àt breiðum borði,
illsku ætlar at prøva,
knýtir nevan àf miklum alvi
Sjúrða á nàsar at geva.

61.
Tekur hann hendur um Sjúrðar
hàls,
hann eftir hári at dràga,
ikki vikaðist kappin reysti,
heldur enn í bergi stæði.

62.
Sjúrður so til orða tekur:
her elvist ein undarligur siður,
tàð hevir eingin roynt uttan tú
meg eftir hári drigið.

63.
Ivri dró àt kappanum,
hann sínum borði skeyt,
allur tann hin brúni mjöður
á hallargolvið fleyt.

64.
Sjúrður leyp úr hásæti,
er màr ei á tí hól,
bæði borð og borðstólar,
tàð førdi hann fram á golv.

65.
Sjúrður brá sínum bitra brandi,
eg geri tàð ei at loyna,
ætlaði risanum bànasár,
odd í hjálmin at royna.

66.
Sjúrður brá sínum bitra brandi,
sum sögur ganga frá,
oddurin kom í silvurbjálka,
ei beit stálið á.

67.
Teir högga títt, teir líva lítt,
allt firi uttan sút,
ovigan bardi hann risan tá
àf høgum borgum út.

68.
Teir högga títt, teir líva lítt,
bràka tók í höll,
ovigan bardi hann risan tá
út á grønan völl.

69.
Allir sita Sjúrðar menn,

girdir teir vóru við svörð,
vitstu ikki hvàr teir vóru
í himli ella á jörð.

70.

Tá ið eg fór àf Leittrabergi,
bjóst eg ei við frið,
Sjúrður, kom àf höllini út,
brinja nú allt títt lið.

71.

Árla vàr um morgunin,
sólin roðar í fjöll,
tá hevði Sjúrður Sigmundarson
brinjað út hundrað öll.

72.

Tá hevði Sjúrður Sigmundarson
brinjað út hundrað öll,
leggja teir sínar bardàgar
skamt frá Sjúrðar höll.

73.

Filkus ríður í herin fram,
hann roynir góðar gripir,
hann fellir niður Sjúrðar menn
tíggju firi hvörji sipun.

74.

Risin reiðjar jarnstongina,
hon vàr ei mjúk at strúka,
hvörjum hon metir àf Sjúrðar
monnum,
hövur àf herðum fúka.

75.

So ríður frægur Filkusson
víðan vegin fram,
hann klývur hvönn um tvörar
herðar,
ið móti honum rann.

76.

Hann klývur hvönn um tvörar
herðar,
sum sögur ganga frá,
Sjúrður stendur í Holmgörðum,
so gjölla hann tàð sá.

77.

Sjúrður sjálvur tàlar tá
við snarpan Nornagest:
sàðla màr nú Gràna
mín góða gangarahest.

78.

Sjúrður ríður í herin fram
við fullgóðum móti,
hvörjum hann metti àf risans
monnum,
tá hevði hann hövur á spjóti.

79.

Sjúrður ríður í herin fram,
àf bàr barnagàman,
metir honum frægur Filkusson
tá bàr báðum sàman.

80.

Metir honum frægi Filkusson,
ogvuligur at líta,
hann vàr allur í jarni klæddur,
einki svörð kann bíta.

81.

Teir högga títt, teir líva lítt,

ei vàr barnagàman,
eldur reyk úr svörðunum,
tá íð eggjar bóru sàman.

82.

Teir ríða sàman á grønum völli,
hvörgum mundi bella,
hoyrast mátti langa leið,
hvussu svörð á brinjum gella.

83.

Sjúrður brá sínum brandi á loft,
hann högg til so fast,
heysurin á Filkusini
firi innan hjálmin brast.

84.

Ogvuligt vàr at líta á,
tá íð Sjúrður spenti við kolva,
klývur nú frægan Filkusson
búkin niður í nalva.

85.

Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
hann seg tilbàka sá,
allt vàr fallið liðið hans,
tàð livdu ganska fá.

86.

Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
á Gràna aftur vendi,
ogvuliga við miklari reiði
hann fram í herin rendi.

87.

Sjúrður ríður í herin fram,
hann vàr ei mjúkur at strúka,
hvörjum hann møtir àf risans
monnum,
hövur àf herðum fúka.

88.

Sjúrður ríður í herin fram,
öllum tokti undur,
àf làgi gekk hann risans her,
hann trongdi hann víða sundir.

89.

Sjúrður ríður í herin fram,
mátturin í honum vex,
àf làgi gekk hann risans her,
hann trongdi hann sundir í sex.

90.

Sjúrður ríður í herin fram,
ei vàr barnagàman,
møtir honum risin àf Leittra-
bergi,
tá bàr báðum sàman.

91.

Risin reiðjar jarnstongini,
tàð vàr allt so fast,
Gràni kundi at skáka væl,
hann missti firsta kast.

92.

Risin reiðjar jarnstongini,
kundi væl tà list,
Gràni kundi at skáka væl,
tàð annað slàg hann missti.

93.

Risin reiðjar jarnstongini
ogvuliga fast,

stongin kom í jörðina niður,
í tríggjar lutir brast.

94.

Tàð vàr risin àf Leittrabergi,
tá firraði hann sínum lívi,
fimtan favnar í hvört lop
hàðan og aftur á skipið.

95.

Tàð vàr risin àf Leittrabergi,
hann leyp eftir grønari jörð
aftur á sítt góða skip
at søkja skjöld og svörð.

96.

Hoyr tàð Sjúrður Sigmundarson,
kant tú væl at ríða,
nú skalt tú koma firi hann,
íð teg skàl læra at stríða.

97.

Teir högga títt, teir líva lítt,
ei bóru barna gàman,
eldur reyk àf svörðunum,
tá íð eggjar bóru sàman.

98.

Teir ríða sàman á grønum völli,
dvörgamál singur í fjöllum,
betra vàr nú inni at liggja
enn berjast móti tröllum.

99.

Teir högga títt, teir líva lítt
fast àf miklum móði,
tá vàr Sjúrður illa staddur,
Gràni sveittar blóð.

100.

Tàð vàr hin snarpi Nornagestur,
hann vil ei undan flýja,
setur hann upp á Sjúrðar hövur
tvinnar hjálmar nýjar.

101.

Risin gevur höggini tung,
mangt mann honum tálma,
klývur niður àf Sjúrðar hövdi
tvinnar giltar hjálmar.

102.

Tàð vàr hin snarpi Nornagestur
vil ikki undan flýja,
setur aftur á Sjúrðar hövur
trinnar hjálmar nýjar.

103.

Risin gevur höggini tung,
mangt mann honum tálma
klývur niður àf Sjúrðar hövdi
trinnar giltar hjálmar.

104.

Sjúrður bindur upp hjálmin
tann,
íð skín sum gullið reyða,
tann hann fekk àf dvörgamoynni
eftir tann Dagmars deyða.

105.

Tann hann fekk àf dvörgamoynni
eftir tann Dagmars deyða.
leingi hevði ligið á kistubotni,
settur við ringar reyðar.

106.
Gestur so til orða tekur,
kinnar ber hann so baldar:
högg nú Sjúrður Sigmundarson,
nú munnu hjálmar halda.

107.
Gestur hann stóð honum næst,
ogvuligur at líta:
högg nú Sjúrður Sigmundarson,
nú mann einki bíta.

108.
Teir högga títt, teir líva lítt,
teir troða jörð til kálva,
dvörgamál seng í hvörjum
hamri,
vörildin tók at skelva.

109.
Einki kann Sjúrður annað gera,
enn verjast við henda púka;
nú má tàka upp listir tær,
ið eg hàvi sjaldan brúkað.

110.
Tàð var Sjúrður Sigmundarson,
hann kundi væl tà list,
snarliga vendi hann Gràna burt
til at ríða dist.

111.
Tàð vàr Sjúrður Sigmundarson,
Gràna burtur vendi,
ogvuligur við miklari reiði
aftur mót risanum rendi.

112.
Sjúrður reið tann firsta dist,
stakk hann inn àt beini,
tàð bítur ei svörð á heysi hans
heldur enn knívur á hörðum
steini.

113.
Sjúrður reið tá annan dist,
stakk hann inn àt hjarta,
eitrið dreiv til himna hátt,
tá sortnaði sólin bjarta.

114.
Sjúrður reið tann triðja dist,
öllum tokti undur,
klývur nú risan àf Leittrabergi
àf í knijum sundir.

115.
Klývur nú risan àf Leittrabergi
sundir í luti tvá:
ligg nú deyður á grønum völli
Filkusi íhjá.

116.
Sjúrður vendi Gràna aftur
bæði við gleði og gleim,
eg svörji tann eið á mína trú,
hann reið til hallar heim.

117.
Sjúrður gongur í höllina inn,
glàður firi uttan ekka,
tàlar hann nú til Nornagest,
biður hann skeinkja drekka.

118.

Tá ið hann hevði drukkið
alla sína list,
gramdi hann seg um Grána
sin góða gangara best.

119.

Sjúrður gongur til strandar oman,
freknur í huga full,
hár fekk hann á risans skipi
tjúgu tunnur gull.

120.

Eg kann ikki kveða longur
enn sagt er í hesum tátti,
Sjúrður setist í stólin tann,
ið hann sjálvur átti.

121.

Eg kann ikki kveða longur,
enn sögur ganga frá,
Sjúrður ræður firi Holmgörðum
líka enn sum áður.

# Sjúrðar kvæði.

## Ragnarlikkja.

1.
Kristin heitir Viljorms sistir,
henni komst barn á hond,
føddist ikki frægari
í öllum suðurlondum.
Niðurlàg.
Sótu tey sitskin tvey
við tà grønu lund,
sum fagurt tjald neig uttan við
Oyrasund.

2.
Føddist ikki frægari
í öllum suðurlondum,
ei stendst bróður festnarband,
vandi er komin á hond.

3.
Hoyr tú Viljormur bróðir mín,
eg beri um teg trá,
hví fert tú ikki um londini
tàr javngott vív at fá?

4.
Viljormur so til orða tekur
firsta orðið tá:
veitst tú nàkra ríka frú.
sum màr er sámi at fá?

5.
Tàð er so mong í vorum landi
konga dottir og jalla,
ginnast tà, ið annar eigir,
tàð mann lukkast valla.

6.
Hvàr veitst tú í hesum landi
so vælborið vív,
ið màr er sámi at sova hjá
um eina aftantíð?

7.
Hvàr veitst tú í hesum landi
so vælborið sprund,
ið màr er sámi at sova hjá
um eina aftanstund?

8.
Hoyr tàð Viljormur bróðir mín,
um enn tàð líkar tàr illa,
tàð er so mangt eitt góðs manns
barn,
ið ikki vil vera tín fridla.

9.
Girtlands kongur dottur eigir
væna og so vísa,
kundi tú hàna til ektar fá,
tú kundi títt lív væl prísa.

10.
Girtlands kongur dottur eigir
hàva hàna menn á orði,
henni er stólur àf gulli gjördur
framman àt kongins borði.

11.
Girtlands kongur dottur eigir
væna og so mæta,
einans er hon arvingi
til góðs og lond at gæta.

12.
Hon ber ikki bleika brá
undir sínum gula hári
heldur enn hin fagrasta summarsól,
ið fàgurt skín um várið.

13.
Er hon so væn og tekkilig
sum tú sigir frá
hàgar skàl eg streingja
mínum bonarorðum á.

14.
Hàgar skàl eg streingja
mínum bonarorðum á,
biðja dottur Girtlands kongs,
tað standist hvàt àf ið má.

15.
So letur hann Viljormur
síni skipini gera,
allar letur hann streingirnar
àf reyðargulli vera.

16.
Bræddir vóru brandar,
skorin vàr hvör stokk,
stavn og stýri àf reyðargulli,
so vàr segl í topp.

17.
Vindur hann upp síni silkisegl,
gul við vovin rand,
strikar ei á bunka niður
firr enn við Girtland.

18.
Hegar ið teirra snekkja
kendi fàgurt land,
làt hann síni akker falla
á so hvítan sand.

19.
Làt hann síni akker falla
á so hvítan sand,
firstur stýgur Viljormur
sínum fótum á land.

20.
Firstur stígur Viljormur
sínum fótum á land,
sló so sinar tjaldbúðir
skamt frá sjóvarstrand.

1) hàgar streingi eg heitt mitt, *Sunnbø*.

21.
Ganga teir frá strondum niðan,
ríkir menn og reystir,
lunnar brustu og jörðin skalv,
teir settu knörr í neystið. [1]

22.
Úti í miðjum gràsgàrði
axlar hann sítt skinn,
og so búgvin gongur hann
í høgar hallir inn.

23.
Og so búgvin gongur hann
í høgar hallir inn,
sum Girtlands kongur firi borði
sàt
við monnum hundrað fimm.

24.
Viljormur gekk í höllina inn,
í forðum vàr sá siður,
hann hevir nú allt í einum orði,
heilsar og hann biður.

25.
Viljormur stendur á hallargolvi,
ber upp kvøðu sína:
sit væl reysti Girtlands kongur,
tú gev màr dottur tína.

26.
Leingi sàt hann Viljormur,
hugsaði um tey ráð,
hvussu hann skuldi Viljormi
eitt hánligt andsvàr fá.

27.
Tàð er ikki tann rennari
sunnan úr Lokanslund,
ið ikki kemur til Girtlanda
til at biðja sàr sprund.

28.
Tàð er ikki tann rennari
og ei tann rennara son,
ið ikki kemur til Girtlanda
til at biðja sàr konu. [2]

29.
Upp steig reystur Viljormur,
sló úr sínum gamni:
hesin sàmi rennari
tikist vera tín javni.

30.
Kongurin leyp um um borðið
fram
við sín fima fót,
sló so stong firi hallardir,
at eingin náddi út.

31.
Tàð gjördi reysti Viljormur,
tàð vàr mest àf trega,

---

1) Viljormur gongur frà strondum niðan, vàr í skrúðum klæddur, gullreyðan hjálm á hövdi bàr, hann vàr firi ongum ræddur, *Sunnbø.*

2) *Istf. 27 og 28 har den anden optegn.:* 1) Sá kemur rennari eystan úr Lokusoy, higar kemur til Girtlanda at biðja sár moy. 2) Sá kemur rennari eystan úr Lokusríki, higar kemur til Girtlanda og tikist vera min líki.

brá hann upp sínum bitra brandi
og kongin ætlaði at vega.

32.

Bardust teir tá innan hallar,
slíkt vàr mikil vandi,
sundir gekk Viljorms góða svörð
millum hans beggja handa.

33.

Bardust teir tá innan hallar,
slíkt vàr mikið undur,
tá gekk Viljorms góða svörð
í togva luti sundir.

34.

Tàð mundi hoyrast uttan hallar
hvàt hann vá við knívi,
hundrað heilt og hàrtil hálvt
teir tóku so drong àf lívi.

35.

Nú skàl falla niður um stund
og standa við sama ætt,
til hann Hergeir ungi
fàðir síns deyða fræltir.

36.

Mælti tá Hergeirs föðursistir,
vàr sveipað í hvíta lín:
tú vilt ongar hevndir gera.
eftir sæla fàðir tínum. [1]

37.

Tí svàraði Hergeir ungi:
tú kant mítt mál væl skilja,
eg eigi hvörki vinir ei frændir
màr til Girtlands at filgja.

38.

Tàð vàr Hergeirs föðursistir,
hon letur so honum svàra:
heita skàl á mínar fornu vinir,
teir nýju làta fàra.

39.

Tàð er ikki ein ella tveir
staddir í tí verki:
Sjúrður og snarpi Nornagestur,
Brandur og Virgar sterki.

40.

So letur hann Hergeir
síni skipin gera,
allar letur hann streingirnar
àf reyðargulli vera.

41.

Bræddir vóru brandar,
skorin vàr hvör stokk,
stavnur og stýri àf reyðargulli,
so vàr segl í topp.

42.

Vindur hann upp síni silkisegl,
gul við vovin rand,
strikar ei á bunka niður
firr enn við Girtland.

---

1) *Vers 35 og 36 efter opt. fra Sunnbø, istf.* föðursistir *har opt. fra Sandø* móðir, *hvilket vist er en fejltagelse, jfr. vers 2 og 3.*

43.
Hegar ið teirra snekkja
kendi fàgurt land,
lótu teir síni akker falla
á so hvítan sand.

44.
Lótu síni akker falla
á so hvítan sand,
firstur steig Hergeir Viljormsson
sínum fótum á land.

45.
Firstur steig Hergeir Viljorms-
son
sínum fótum á land,
Sjúrður og snarpi Nornagestur
undir hans høgru hond.

46.
Gingu teir frá strondum niðan,
í herklæðum vóru klæddir,
reyðargull hjálm á hövdi bóru,
teir vóru firi ongum ræddir.

47.
Uppi í miðjum gràsgàrði
axla teir síni skinn,
og so búnir ganga teir
í hegar hallir inn.

48.
Uppi í miðjum gràsgàrði
axla teir síni bond,
gingu so í höllina inn
við búgvið svörð í hond.

49.
Tá svàraði Girtlands kongur,
first á orði svá:
hví eruð tit so herklæddir,
hvàr stevna tit tomur á.

50.
Plæga so allir høviskir sveinar
at føra skjöld og svörð,
sig màr reystur Girtlands kongur,
hvàr mín fàðir er.

51.
Tàð er reystur Girtlands kongur,
letur so orðum birja:
hann hàvi eg àf lívi tikið,
tú tarft ei eftir at spirja.

52.
Tá eg fór àf suðurlondum,
bjóst eg ei við frið,
kongur, kom àf höllini út,
og brinja nú allt títt lið.

53.
Kongurin krevir sín sendisvein,
gott er at tàka til evna:
tú skalt fàra á landið út
folkið sàman at stevna.

54.
Hann làt sàr tàð liðið samla
valdra manna son,
eingin hann á Girtlandi
eftir sàt hjá konu.

55.
Hann fór sàr á heiðin lond
at samla sàman djór
àf teim átjan Blálondum,
sum eingin skín á sól.

56.
Hàr kom mangur màður sàman
undir kongins hond,
hàr komu teir Jaktnir[1] tolv
niðan frá Lurkustrond.

57.
Hàr kom mangur màður sàman,
so kveði eg til enda,
hàr kom Tórur úr Tröllabotnum,
bàr hàmar og tong í hendi.

58.
Hàr kom mangur màður sàman,
so eg tàð nú lúki,
hàr kom kongins sisturson,
bàr átta hövur á búki.

59.
Ragnarlikkja firi kongi stendur,
heldur um svörðið langa:
hann skàl eingin koma í dàg,
ið ikki skàl aftur ganga.

60.
Ragnarlikkja firi kongi stendur,
heldur um svörðsins enda:
sá kemur eingin higar í dàg,
ið ikki skàl aftur venda.

61.
Árla vàr um morgunin,
tàð roðar firi sól,
tá hevði reysti Girtlands kongur
brinjað út hundrað tolv.

62.
Brandur tokar í herin fram
bæði àf grimd og reiði,
motti honum vondur Ragnar-
likkja,
hann vendi aftur úr teirri.

63.
Ragnarlikkja firi kongi stendur,
heldur um svörðið langa:
sá kemur eingin higar í dàg,
ið ikki skàl aftur ganga.

64.
Virgar tokar í herin fram
bæði àf grimd og reiði,
motti honum vondur Ragnar-
likkja,
hann vendi aftur úr teirri.

65.
Mælti tá Sjúrður Sigmundarson,
stóð hàr skamt ífrá:
betra hövdum vær heima sitið,
vær fingum ei kongin at sjá.[2]

---

1) Djaknir, *Sunnbø.*
2) *62 — 65 er taget efter opt. fra Sunnbø.*

66.
Tàð vàr hin snarpi Nornagestur,
hann ei vildi undan flýja,
setur niður á Sjúrðar hövur
trinnar hjálmar nýjar.

67.
Sjúrður tokar í herin fram
bæði àf illsku og reiði,
møtti honum vondur Ragnar-
likkja
hann vendi aftur úr teirri.

68.
Tàð vàr vondur Ragnarlikkja,
fátt mundi honum tálma,
klývur niður àf Sjúrðar hövdi
trinnar giltar hjálmar.

69.
Tàð vàr hin snarpi Nornagestur,
hann vildi ei undan flýja,
enn setur hann á Sjúrðar hövur
sex giltar hjálmar nýjar.

70.
Sjúrður ríður í herin fram
bæði àf illsku og reiði,
møtti honum vondur Ragnar-
likkja,
hann vendi aftur úr teirri.

71.
Tàð vàr vondur Ragnarlikkja,
fátt mundi honum tálma,
klývur niður àf Sjúrðar hövdi
sex forgiltar hjálmar.

72.
Tàð vàr hin snarpi Nornagestur,
hann vildi ei undan flýja,
enn setur hann á Sjúrðar hövur
níggju hjálmar nýjar.

73.
Sjúrður ríður í herin fram,
tikist í tí tattur,
eg svörji tann eið á mína trú,
nú vendi hann ikki aftur.

74.
Teir högga títt, teir líva lítt,
troða jörð til kálva,
dvörgamál seng í hvörjum
hamri,
vörildin toktist skelva.

75.
Gestur ríður í herin fram,
hann vildi tàð útinna,
spreiddi sundir Girtlandsher,
tekur lið at tinna.

76.
Tàð vàr Brandur Víðferi,
ríður á grønan völl,
hjó àf hövdini sex og sjey,
tey fuku mót kongins höll.

77.
Tàð vàr Brandur Víðferi,
hann reið í herin fram,
hjó àf hövdini sex og sjey
og felldi ein merkismann.

78.
Sjúrður gàv so vont eitt högg,
öllum tokti undur,
hjó so vondan Ragnarlikkju
í miðjum knfjum sundir.

79.
Tàð vàr vondur Ragnarlikkja,
làt ikki á sàr finna,
stubbarnar setti hann niður í
jörð
og bardist ikki minna.

80.
Tàð segði màr so mangur màður,
at eg bàr hövdið hægri,
nú má eg á stubbum ganga,
nú eri eg ein mun lægri.

81.
Teir högga títt, teir líva lítt,
ei vàr barna gàman,
so hvört stikki àf hann höggur,
so hvört rennur tàð sàman.

82.
Svàraði snarpi Nornagestur,
stóð hàr skamt ífrá:
tú fært ikki dripið hann,
fært tú ei onnur ráð.

83.
Högga títt, teir líva lítt,
klúgva tàð stálið reina,
hann rissti kross í stubbarnar,
tá stökk àf í beini.

84.
Blóð sprakk undan naglarót,
tá ið Sjúrður spenti alva,
hann kleyv Ragnars gilta hjám
og búkin niður í nalva, [1]

85.
Tàð vàr hin snarpi Nornagestur,
làt ikki ráðini tróta,
ogvuliga ríður àfstàð
herin sundir at bróta.

86.
Fram kom Tórur àf Tröllabotni
við hamri i hondum vá,
tàð vàr hin snarpi Nornagestur,
hjó hans hövur frá.

87.
Virgar ríður í herin fram
við Mimaring í hond,
so vá hann teir Jaktnir tolv
niðan frá Lurkastrond.

88.
So reið Hergeir Viljormsson
víðan vegin fram,
klývur hvönn um tvörar herðar,
ið móti honum rann.

89.
Klývur hvönn um tvörar herðar,
ið móti honum rann,
eftir stóð tá Girtlands kongur
við sín triðja mann.

---

[1]) *81 — 84 efter opt. fra Sunnbø.*

90.

Tàð vàr Girtlands kongurin,
kreyp undir borgarlið:
mín kæri Hergeir,
tú gev màr nú grið.

91.

Slíkan skalt tú griðin
àf màr nú fá,
sum tú làt mín sæla fàðir
við sínum lívi ná.

92.

Tàð vàr Hergeir Viljormsson,
sínum svörði brá,
síðan kleyv hann Girtlands kong
sundir í luti tvá.

93.

Síðan kleyv hann Girtlands kong
sundir í luti tvá,
báðar hansara sveinarnar
legði hann honum hjá.

94.

Teir lögdu niður á Girtlandi
allt valdra manna lið,
tóku bæði skart og skreyt,
riðu so heim við frið.

95.

So riðu teir frændirnir
ígjögnum grøna lund,
hvörki gól tá eftir teim
heykur ella hundur.

---

# Lokka táttur.

1.
Risin og bondin leikaðu leik,
risin vann og bondin veik.
Stev.
Hvàt skàl màr harpan undir
mína hond,
vil ikki frægur filgja màr á
onnur lond.
2.
Eg hàvi lúkað treytir mín',
nú vil eg fáa sonin tín.
3.
Eg vil hàva sonin frá tàr,
uttan tú goymir hann firi màr.
4.
Bondin heitir á sveinar tvá:
biðjið Óðin firi meg inngá.
5.
Heitið á Óðin, Æsakong,
tá mann goymslan gerast long.
6.
Eg vildi, mín Óðin væri til,
vita hvussu goymslan ganga vil.
7.
Áður enn teir hövdu hálvtàlað
orð,
tá vàr Óðin inn firi borð.
8.
Hoyr tú Óðin, eg tàli til tín,
tú skalt goyma sonin mín.
9.
Óðin fór við sveini út,
brúður og bondi bóru sút.
10.
Óðin biður vaxa brátt,
àkurin upp á eini nátt.
11.
Óðin biður vera svein
mitt í àkri axið eitt.
12.
Mitt í àkri axið eitt,
mitt í axi biggkorn eitt.
13.
Ver hàrí við onga pínu,
tá ið eg kalli, kom til mín.

14.
Ver hàrí við onga sút,
tá ið eg kalli, kom her út.
15.
Risin hevir hjarta hart sum
horn,
ripar nú fangið fullt við korn.
16.
Ripar nú korn í fang á sàr,
og bitran brand í hendi bàr.
17.
Og bitran brand í hendi bàr,
hann ætlar at högga sveinin hàr.
18.
Tá vàr sveini komin til sút,
biggkorn kreyp úr neva út.
19.
Tá vàr sveini komin til pína,
Óðin kallar hann til sín.
20.
Óðin fór við sveini heim,
bondi og brúður fagna teim.
21.
Her er hin ungi alvi tín,
nú er uppi goymsla mín.
22.
Bondin heitir á sveina tvá:
biðjið Hønir firi meg inngá.
23.
Eg vildi, mín Hønir væri til,
vita, hvussu goymslan ganga vil.
24.
Áður enn teir hövdu hálvtàlað
orð,
tá vàr Hønir inn firi borð.
25.
Hoyr tú Hønir, eg tàli til tín,
tú skalt goyma sonin mín.
26.
Hønir fór við sveini út,
brúður og bondi bóru sút.
27.
Hønir gongur á grønari grund,
svànir sjey teir flugu um sund.
28.
Firi eystan flugu svànir tveir,
niður hjá Hønir settust teir.
29.
Hønir biður nú vera svein
mitt í knokki fjöður ein'.
30.
Ver hàrí við onga pínu,
tá ið eg kalli, kom til mín.
31.
Ver hàrí við onga sút,
tá ið eg kalli, kom her út.
32.
Skrýmsli loypur á grønari grund,
svànir sjey teir flugu um sund.
33.
Risin fell tá á sítt knæ,
tann fremsta svànin fekk hann
hàr.

34.

Tann fremsta svànin hann àf beit
hálsin niður í herðar sleit.

35.

Tá vàr sveini komin til sút,
fjöður smeyg àf kjafti út.

36.

Tá vàr sveini komin til pína,
Honir kallaði hann til sín.

37.

Honir fór við sveini heim,
brúður og bondi fagna teim.

38.

Her er hin ungi alvi tín,
nú er uppi goymsla mín.

39.

Bondin heitir á sveinar tvá:
biðjið Lokka firi meg inngá.

40.

Eg vildi mín Lokki væri til,
vita, hvussu goymslan ganga vil.

41.

Áður enn teir hövdu hálvtàlað orð,
tá vàr Lokki inn firi borð.

42.

Tú veitst einki àf mínari neyð,
Skrýmsli ætlar mín sonar deyð.

43.

Hoyr tú Lokki, eg tàli til tín,
tú skalt goyma sonin mín.

44.

Goym hann væl, so sum tú kant,
làt ikki Skrýmsli fáa hann.

45.

Skàl eg goyma sonin tín,
tá mást tú lúka treytir mín'.

46.

Tú skalt làta neystið gera,
meðan eg mann burtur vera.

47.

Víðan glugga sker tú á,
jarnkelvi legg tú hàr íhjá.

48.

Lokki fór við sveini út,
brúður og bondi bóru sút.

49.

Lokki gongur eftir sandi,
sum skútan fleyt firi landi.

50.

Lokki rør á igsta [1] klakk,
so er í fornum frøði sagt.

51.

Lokki hevir ei fleiri orð,
ongul og stein hann varpar firi borð.

---

1) igsta *f.* itsta; *opt. fra Sandø har:* rør nú digst a klakk.

52.
Ongul og steinur við grunni vóð,
snarliga higgin hann flundru
dró.

53.
Dregur hann eina, dregur hann
tvá,
hin triðja hon vàr svört at sjá.

54.
Lokki biður nú vera svein
mitt í rogni kornið eitt.

55.
Ver hàri við onga pínu,
tá íð eg kalli, kom til mín.

56.
Ver hàrí við onga sút,
tá íð eg kalli, kom her[1] út.

57.
Lokki rør nú aftur àt landi,
risin stendur firi honum á sandi.

58.
Risin mælti so orðum brátt:
Lokki, hvàr hevir tú verið í
nátt?

59.
Lítla mann eg hàva ró,
flakkað og fàrið um allan sjó.

60.
Risin oman sín jarnnakka
skjýtur,
Lokki rópar, at illa[2] brýtur.

61.
Lokki tàlar so firi sàr:
risin, làt meg filgja tàr.

62.
Risin tók sàr stýri í hand,
Lokki rør nú út frá land.

63.
Lokki rør við langa leið,
ikki vil jarnnakkin ganga úr stàð.

64.
Lokki svör við sína trú;
eg kann betur at stýra enn tú.

65.
Risin setist[3] til árar at ró,
jarnnakkin fleyg[4] um allan sjó.

66.
Risin rør við langan favn,
næstum Lokka aftur í stavn.

67.
Risin rør nú á itsta klakk,
so er í fornum frøði sagt.

68.
Risin hevir ei fleiri orð,
ongul og stein hann varpar firi
borð.

---

1) ta, *Sandø.* 2) hann (ɔ: søen) *L.*
3) *sål. opt. fra Sandø; Lyngby har* sekk, *hvilket vist er en misforståelse.*
4) *sål. S.*; fleyt, *L.*

69.
Ongul og steinur við grunni veður,
snarliga higgin hann flundru dregur.

70.
Dregur hann eina, dregur hann tvá,
hin triðja hon vàr svŭrt at sjá.

71.
Lokki svör á sína list:
risin, gev màr henda fisk.

72.
Risin svàraði og segði nei:
nei, mín Lokki, tu fært hann ei.

73.
Hann setti fisk millum kníja á sàr,
taldi hvört korn, í rogni vàr.

74.
Taldi hvört korn í rogni vàr,
hann ætlaði fanga sveinin hàr.

75.
Tá vàr sveini komin til sút,
kornið kreyp úr neva út.

76.
Tá vàr sveini komin til pína,
Lokki kallar hann til sín.

77.
Set teg niður firi aftan meg,
làt ikki risan síggja teg.

78.
Tú mást leypa so lattur á land,
ikki merkja spor í sand.

79.
Risin rør nú aftur til land,
beint ímóti hvítan sand. [1]

80.
Risin rør àt landi tá,
Lokki snýr jarnnakka frá.

81.
Risin skjýtur afturstavn á land,
sveinur loypur so lattur á land.

82.
Risin sàr seg upp á land,
sveinur stendur firi honum á sand.

83.
Sveinur leyp so lattur á land,
ikki merkti spor í sand.

84.
Risin leyp so tungur á land
upp til kníja niður í sand.

85.
Sveinur leyp sum hann kundi betst,
leyp ígjögnum fàðirs neyst.

86.
Hann leyp ígjögnum fàðirs neyst,
risin eftir við fullgott treyst.

---

1) bondin stár firi honum á sand, *Sandø.*

87.
Risin stóð í glugga fastur,
jarnkelvið í heysi brast.

88.
Lokki vàr tá ikki seinur,
hjó àf risanum annað beinið.

89.
Risin heldur àt tí gàman,
sárið grøddi snart til sàman.

90.
Lokki vàr tá ikki seinur,
hjó àf risanum hit annað beinið.

91.
Hjó àf honum hit annað bein,
kastaði millum stokk og stein.

92.
Sveinur higgur á við gàman,
hvussu risin leyp bæði sundir
og sàman.

93.
Lokki fór við sveini heim,
brúður og bondi fagna teim.

94.
Her er hin ungi alvi tín,
nú er uppi goymslan mín.

95.
Nú er uppi goymslan mín,
eg hàvi lúkað treytir tínar.

96.
Eg hàvi hildið trú firi visst,
nú hevir risin lívið misst.



# Sigurdskvæderne.

## Første sang: Regin smed.

(1.) Ville I lytte til min sang, da skal jeg kvæde for eder om de mægtige konger, jeg nu skal omtale. Omkvædet: Grane bar guldet af hede, Sigurd han svang sværdet med vrede, sejer han over ormen vandt, Grane bar guldet af hede. — (2—10.) Sigmund, jarlens sön, og hans kone Hjördis sidde med pragt i deres höjsæder og holde så glædelig jul. Da kom ufred på; mange mægtige mænd drage hen og værge kongens fjelde; de kæmpe ved strandbredden. Kongen rider i strid med sine mænd, ingen vender hjem, de lade der sit liv, men Hjördis, Sigmunds viv, lever tilbage både med sorg og mén. Hjördis axler sin kåbe, og går hen på marken, hvor Sigmund lå. — (10—22.) „Hil være dig, Sigmund min kære, i en sörgelig tid mon jeg nu være kommen at besøge dig; tappre Sigmund, er der noget, som kan helbrede dine sår?" — „Sent vil du kunne skaffe mig den salve, som kan læge mine sår; thi edder var i sværdet, hvormed Hundings sönner i kampen sårede mig; da jeg fik det første sår, brast mit sværd i to dele, og da jeg fik det andet sår, sved det ind til hjærtet. Du er frugtsommelig med et drengebarn, som du skal give navnet Sigurd og opfostre vel; thi jeg siger dig for sand: denne sön skal hevne min død. Regin smed bor hinsides floden, ham skal du give disse to sværdstumper, thi han er en god smed, men trofast mod få. Jeg formår nu ikke længer at tale med dig; thi min dødstime er nu kommen." — (22—31.) Med gråd

vender Hjördis sig bort fra Sigmund; hendes terner omringe hende, da hun falder i besvimelse. Hun lader derpå göre en båre af det røde guld og et kors af det hvide sølv for Sigmund, hvis lig nu bliver gravet ned i den sorte jord. Hjördis drager hjem og sidder sörgende i sin sal. Kong Hjalprek kommer at besøge hende og får hende til ægte. — (31—40.) Nu ere de ni måneder omme, hun har gået med barn, og den stund er nu kommen, at hun går i höjeloft og føder en dreng. Hun svøber ham i kostelige klæder, da han kom til verden og kalder ham Sigurd. Han voxer hurtig op i riget til en gæv mand; kong Hjalprek opfostrer ham; han giver tunge hug og overvinder kongens kæmper; han færdes på kamppladsen med røden skjold og lærer alle de kunster, kæmpen ønsker at vælge; når de i kampen bleve vrede, da stod en strid af mén, Sigurd rev da egekøller op, hærjer mellem svendene og lammer mangen af dem til døde. — (40—49.) Svendene sætte sig ned, så vrede som de vare; de sige ham, at det var mere passende, at han hevnede sin fader, end at øve slig voldsomhed mod dem. Sigurd kaster da sværd og rustning, han har ej længer lyst til slig våbenleg, han går med snart blege, snart blussende kinder ind for sin moder, og spörger hende, hvad han hed, som vog hans fader. Hjördis siger, at det var Hundings sönner, som voge hans fader, men at han ikke i sit liv vilde få hevn over dem. Sigurd svarer dertil: „Ofte haver ungen hvalp voxet hvasse tænder i munde." Hjördis går til den guldbeslagne kiste, tager og viser ham de hærklæder, den blodige skjorte, som hans fader var iført, da han faldt. — (49—60.) Hun tager sværdstykkerne op og overleverer Sigurd dem: „Dette er en gave fra din fader, som elskede mig så inderlig. Tag disse to sværdstykker og lad dig göre et andet sværd af dem; bring dem til Regin, som bor hinsides floden, han er en

dygtig smed, men kun trofast mod få. Gak hen til fossen og kast sten i åen; vælg dig da den hest, som ikke viger bort." Sigurd drev da hestene hen til vandfaldet, kastede sten i åen efter dem, og tog den, som ikke undveg; han får således den udvalgte hest, som overgår alle andre i riget, den kaldes Grane. — En tidlig morgenstund springer Sigurd op på Granes ryg og rider over åen at træffe Regin. Han rider hen til dören, og Regin kaster sit verktöj og tager sværd i hånd. „Hør det, tappre Sigurd, hvorhen gælder din rejse, hvor rider du hen?" — „Hid gælder min rejse, thi det skal du göre for mig, Regin, at smede mig et sværd." — (60—70.) „Vær velkommen, Sigurd, du har været mig kær; dvæler du i riget i nogen tid, da bliv i nat hos mig." — „Jeg kan ikke, Regin smed, dvæle her hos dig, kong Hjalprek savner mig i höjsædet hos sig. Du skal smede mig et sværd pålideligt og godt, at jeg kan hugge både jern og stål dermed." Regin tog imod sværdet, lagde det i ilden og havde det ti nætter under arbejde. Da rider Sigurd anden gang hen til Regins dör, han kaster sit smedeverktöj og tog sværdet i hånden. „Vær velkommen, Sigurd, nu har jeg smedet et sværd, mangler du ikke mod og mands hjærte, da bliver du med det dygtigt til kamp; thi både kan du hugge jern og sten dermed." (70 - 80.) Sigurd går til den store ambolt og prøvede sin styrke på den, men sværdet gik da itu. „Døden fortjente du, Regin, af min hånd, fordi du vilde svige mig ved din våbengjerning." Han tager sværdstykkerne og kaster dem i Regins skød; da skjalv Regin som et liljeblad. „Du skal smede mig et andet sværd, men smeder du det således, da skal du ikke, Regin, beholde dit liv; sværdet må du göre så fuldkommen hårdt, at jeg både kan kløve stål og jern med det." — „Hør det, unge Sigurd, smeder jeg dig et andet sværd, og bliver det ej således, da betinger jeg mig

ormens hjærte af dig; det vil jeg have til et måltid." Regin tager nu imod sværdet, lægger det i ilden og arbejdede på det i tredive nætter. — (80—91.) Sigurd rider nu atter til Regin, han kaster sit verktöj og tager sværdet i hånd. „Vær velkommen, Sigurd, nu har jeg smedet sværdet; mangler du ikke mod og hjærte, da bliver du vide berömt." Sigurd går til ambolten og hugger med fart ned i den, men nu var sværdet så hårdt, at det hverken lagde sig i eggen eller brast; han hug så fast, at han kløvede både ambolten og blokken. Der løber en å op fra en kilde, og en anden kort derfra [1]; sværdet kalder han Gram. „Hør det, brave Sigurd, drag nu og vælg dig en viv; for slig en hövding vilde jeg lade mit liv." — „Således taler du til mig, Regin, men anderledes tænker du i dit hjærte." — „Berömmelige Sigurd, når du rider til Glitrahede, da skal du sige mig til og lade mig følge med dig." — „Først rider jeg i kamp (til Randarny) at træffe Hundings sönner og fælde dem; derpå rider jeg til Glitrahede, men dertil har jeg mindre lyst." — (91—100.) Sigurd Sigmundsön red da i strid, hevnede sin fader og fældede alle Hundings sönner; han kommer lykkelig hjem derfra, opholder sig kun kort tid i riget, og red nu til Glitrahede.

Han rider igennem skoven; der møder han på heden en gammel mand, som kun havde ett öje i hovedet og finsk bue i hænde (Odin). „Hør det, tappre Sigurd, hvorhen går din rejse, hvor vil du ride hen?" — „Først red jeg i kamp mod Hundings sönner; nu rider jeg til Glitrahede at øve flere kæmpeverk." — „Hvem er den usle mand, der er i følge med dig, Sigurd?" — „Han hedder Regin og er ormens broder, og derfor har jeg ham med mig på denne min færd."

---

1) Her har vel været omtalt den anden prøve, han gjorde med sværdet, da det gennemskar en uldtott, som flød med strömmen ned mod dets egg; men dette mangler i alle optegnelserne.

— „Hvem bad dig kun grave disse to grave? den mand har vist tiltænkt dig døden." — (100—110.) „Regin har lagt mig dette råd, thi han er min ven." — „Har Regin bedet dig göre så, da er han den værste forræder og søger at dræbe dig. Du må vel give agt på, Sigurd, at du ikke skal få døden af denne orm. Du skal grave den tredje grav kort derfra, mod endel af ormens edder vil den da beskytte dig. Længer henne skal du endnu grave den fjerde grav. Nede fra graven skal du hugge til ormen og siden stå på jorden." Ormen er nu skreden af guldet (det mon spörges vide), den aner ingen ufred, men Sigurd griber om sværdet og ruster sig til strid. Vandfaldet, under hvilket ormen lå, var tredive favne höjt; dens finner ragede op derover, medens kroppen lå på hamrene i fjeldet — (210—120.) Sigurd drog nu sit skarpe sværd, gjorde et prægtigt hug og sönderskar ormens midje; da skjalv både løv og lund og hele verdens grund. Da spurgte ormen, medens den lå i dødskampen: „Hvem er den dristige, som vover således at hugge?" — „Du skal kalde mig Sigurd Sigmunds sön; den unge Hjördis var hans kone." — „Hvem fulgte dig, Sigurd, den lange vej hid til til mig?" — „Regin er din broder, han viste mig vej; han er den værste forræder, dig vilde han dræbe." Dertil svarede ormen, medens den flød i blod: „Dræb du Regin smed, skönt han er min broder; thi han er den værste forræder, han vil dræbe også dig." — Regin kommer nu til Sigurd og påminder ham om hans løfte at give ham ormens hjærte. Det skærer Sigurd ud og steger det på et spyd, som var tredive alen langt. — (120—131.) Sigurd brænder sig i hånden og bringer den hurtig op til munden; han kan nu forstå fugles og alskens dyrs tale. Fuglene, som sidde i egetræet, sige til ham: „Selv skal du, Sigurd, æde af din steg." Regin lagde sig til at drikke ormens edderblod, Sigurd gav

ham banesår. Sigurd tilegnede sig meget guld, fordi han havde dræbt den glindsende orm på Glitrahede; i den tidlige morgenstund læsser han skattene på Grane, tolv kister guld på hver side af kløftsadelen. Sigurd sætter sig op og rider hjem; Grane sprang vred over lynghederne i ødemarken, vejen var den ubekjendt; Sigurd sover om natten under et koldt træ. Grane træder lige let på sten som på den jevne mark; en slig kommer aldrig igen i den rige konges slot.

Her vil jeg nu standse og slutte denne sang.

---

## Anden sang: Brynhild.

(1—10.) Jeg har hørt en sang, som er digtet i grönnen lid, om hvad der først i oldtiden tildrog sig på kong Budles tid. — I gamle dage herskede en berömt konge i den lange lund, som uddelte malm og ringe til alle sine hirdmænd; ham skulle vi kalde Budle. Han havde en væn datter, som han elskede over alle; hun hed Brynhild Budles datter; hendes skönhed blev prist både gennem grönne lid og grönne lund; i kæmpesangen sagde de om hende, at lyset fik skygge af hende. Brynhild sidder på Hildarfjeld midt i sin faders rige, glandsen skinnede fra hendes skuldre som fra et bål. Hun sidder i stolen og smykker sit hår, det er fint som silke, og guldets farve er udbredt derover; mægtige mænd gange ind til hende, der hun sad i salen, men Budles datter tykkes, at ingen af dem er hendes jevnlige. — (10—19.) Både kongers og jarlers sönner bejlede til hende, men hun var stolt mod sine bejlere og bortviste dem alle. Den tappre

konge svøber sig i skind og går i höjenloft ind for sin datter. „Hør det, min kære datter, hvorlænge vil du forvolde mig den vånde og göre mig den sorg, at du giver enhver afslag, der kommer hid i min borg?" — „I tie dertil, min fader, I tale ikke så, endnu er ikke den mægtige herre kommen, som det er hæderligt for mig at få; han er østen for disse lande, til ham står min hu. Denne mand hedder Sigurd; han er Sigmunds sön; den unge Hjördis bar ham til verden." — Underligt er det beskaffent med din kærlighed, at du elsker den mand, du ikke har set." — „Nornerne have skabt denne attrå i mit bryst; i ni vintre elskede jeg Sigurd, skönt jeg ikke så ham med mine öjne." — (19—32.) Dertil svarede kongen, medens han drak den klare mjød: „I hvilken henseende er Sigurd da berömmeligere end andre kongens svende?" — „Deri overgår Sigurd andre kongens mænd, at han fælder hundrede hedninger (kæmper) på en gang. Deri er han berömtere end andre kongens kæmper, at hans sadel og hans brynje lyse som det skinnende guld; jeg har hørt fortælle om hans snildhed og heltebedrift, da han overvandt ormen på Glitrahede med sit sværd, hvorved han fik så meget guld; der er ingen i Hunalandene, som kan lignes med ham." — „Hør det, min kære datter, læg nu råd op dertil, hvorledes vi skulle få den store mand fra sine lande herhid." — „Du skal lade bygge mig en sal i ødemarken, og der skal jeg være inde uden opvartning. Der skal du sætte mig en guldstol, forarbejdet kunstigt af dverge med runer; dem skal du få til at frembringe både røg og flammelue[1] (vafurlue) til at brænde omkring salen; denne flammelue må værge mig således, at ingen uden den tappre Sigurd tör trænge igennem den." — (32—40.) Han lod

---

1) Den færøiske text har vâðalogi (vådelue), en forvanskning af vafurlogi.

ud gennem jettens gab. Høner kaldte ham til sig og førte ham hjem til bonden; nu var Høners forretning endt.

(39—50.) Bonden påkalder nu Loke; förend ordet var udtalet, stod Loke for bordet. „Du ved intet, Loke, om min nød, Skrymer pønser på min söns død; skjul min sön så vel som du kan, lad ikke Skrymer få ham fat." „Skal jeg gemme ham for dig, da må du udføre, hvad jeg pålægger dig; du skal lade göre et nøst, mens jeg er borte; du skal göre en vid åbning derpå, og lægge en jernstang derhos. „Loke gik bort med svenden, bonden og hans kone bare sorg. Loke gik på sanden, hvor skibet flød foran landet. — (50—60.) Loke ror på det yderste fiskemed; der kaster han krog og sten ud for bord, så at de berørte bunden. Han fik snart en flynder på krogen; han drog en, og han drog to, den tredje var sort at se til. Loke beder nu svenden være et korn midt i rognet. „Vær deri uden pine; når jeg kalder, da kom til mig." Loke ror nu tilbage til land, da står jetten for ham på sanden; han spörger strax: „Loke, hvor har du været i nat?" — „Jeg har kun liden ro, har flakket og faret om hele havet." — (60—71.) Jetten skyder sin jernbåd i søen, Loke tilråber ham, at søen bryder slemt. Loke bad jetten om, at han måtte følge med ham. Jetten tager roret i hånd, og Loke ror ud fra land; han ror længe, men skibet vil ikke gå af stedet. Loke sværger ved sin tro: „Jeg kan bedre styre end du." Jetten sætter sig til at ro, jernbåden flyver over havet; han ror ud på det yderste fiskemed, og han kaster da krog og sten til bunden. Han trækker både en og to flyndrer op, den tredje var sort af udseende. — (71—82.) Loke sværger ved sin list: „du giv mig, jette, denne fisk." Jetten negtede det, satte fisken mellem sine knæ og talte hvert rognkorn, som var i den, og tænkte at fange svenden der. Da var svenden kommen i nød, da rognkornet krøb ud af jettens

hånd. Loke kalder ham da til sig. „Sæt dig bag ved mig, lad ikke jetten se dig. Du må løbe så let på land, og ikke mærke spor i sanden." Jetten ror nu tilbage til land lige mod den hvide sand; Loke drejer båden fra; jetten skyder bagstavnen på land, svenden løb så let på land. — (82—96.) Jetten ser nu op på land, svenden står for ham på sanden. Jetten løb så tungt på land, han sank ned i sanden op til knæ. Svenden løb så snart han kunde op gennem sin faders nøst; jetten løb efter ham helt tillidsfuld. Jetten blev stående fast i åbningen; jernstangen kom i hans hoved. Loke var da ikke sen og huggede det ene ben af ham; såret grode strax sammen igen. Loke hug da det andet ben af ham, og kastede stok og sten imellem. Svenden så derpå med gammen, hvorledes jetten blev hugget itu og grode igen sammen. Loke går hjem med drengen. Bonden og hans kone toge imod dem. „Her er eders sön, nu er mit hverv forbi. Jeg har udført, hvad du pålagde mig og holdt mit løfte, thi nu har jetten mistet livet."



# FÆRÖISKE KVÆDER,

samlede og besørgede

ved

**V. U. Hammershaimb,**

udgivne

af

**det nordiske Literatur-Samfund.**

# II.



KJØBENHAVN.

Trykt i Brødrene Berlings Bogtrykkeri.

1855.

## Indhold.

# FÆRÖISKE KVÆDER,

samlede og besörgede

ved

V. U. Hammershaimb,

udgivne

af

**det nordiske Literatur-Samfund.**

Andet Hefte.

KJØBENHAVN.

TRYKT I BRØDRENE BERLINGS BOGTRYKKERI.

1855.

## 1.

# Álvur kongur.

---

**A.** Kong Alf og hans 54 berömte kæmper sætte drageskibet i søen og sejle bort. Ustin (Útsteinn) jarl kommer ned fra bjærget til dem, og beder kongen om en plads i skibet; kongen tillader ham at komme med, dersom han vil være hans styresmand. En stærk storm opstår ude på havet; Ustin styrer så godt, at skibet uden at hælde til nogen af siderne går rask gennem bølgerne. Alf synes at se ligesom heste gå henad havet; man svarer ham, at dette ikke er andet, end den stærke trolddom, som kong Asmund har udsendt imod dem. I otte dage vedvarer uvejret; Ustin jarl står med blodige hænder ved roret, og vrider blod af sine klæder. Alf beder sine mænd fortælle deres drömme; Ustin svarer: fejg mand undgår ej sin skæbne; han havde drömt, at ild legede omkring alle dem, som fulgte kong Alf, og at de sprang fra skibet ned i den dybe sø. Vejret rasede, så blod flød i snækken, og kongen har nu ikke lyst at høre flere drömme. De komme til land; den onde Asmund rider ned til stranden og indbyder venlig Alf til sig med alle sine svende; i femten år har han væntet ham og været forberedt på at tage imod ham. Han anviser Alf og hans kæmper et hus i græsgården (haven) at hvile i. Alf vil kun have halvdelen af sine kæmper med sig; den anden halvdel byder han

at blive tilbage ved stranden. Kong Asmund lader sin falske svend give Alfs kæmper så stærk en drik, at Alf falder beruset ned fra sit sæde og hele hans hird sover ind. Nu lægger Asmund ild i begge ender af huset og sætter bjælker for dörene, at indebrænde dem alle. Først vågner en af Alfs kæmper og ser røgen, men lægger sig ned igen at sove. Derpå vågner en anden; han mærker heden; men også han lægger sig igen. En tredje udbryder: nu begynde vore hjælme at smælte som det bløde vox; da vågner tilsidst Ustin jarl; han kalder på kæmperne, siger dem, at ilden er antændt for at indebrænde dem alle, og vækker derpå kongen. Alf byder kæmperne strax at hæve borgen op af grundpillerne, for således at bane sig udvej; dette lykkes, og de slippe ud på fri mark. Der begynder nu en kamp med våben; Alf fælder hver, som rider imod ham. Asmund påkalder i sin nød Odin og beder ham yde hjælp. Den enöjede kæmpe med sit hvasse spyd kommer frem på valpladsen. Alf vedbliver at kæmpe drabelig og hugge ned for fode, til Odin kun selvtredje står tilbage imod ham. Odin styrter sig ned i jorden, kommer op igen bagved Alf og giver ham banesår. Nu Alf er falden, komme de andre kæmper fra stranden: Rók den sorte, Ring den prude, Steffan (Staufar? jf. Hálfssaga, s. 36 not.), Halvdan blæste i luren. De ere grumme i hu; Rók opmuntrer dem ved at minde dem om, hvilken gavmild herre Alf havde været mod dem, og at de derfor måtte hevne hans død. Rók går forrest og kløver hver den, som kommer imod ham; Odin står atter her tilbage kun med et par mand; han forlader valpladsen, idet han siger til Rók: dig giver jeg nu liv og fager sejr. Rók hevner da Alf.

---

Visen haves **svensk**: Arwidsson, nr. 2.
Kvædets stof er behandlet i: **Sagan af Hálfi ok Hálfsrekkum** (i **Fornaldar sögur Norðrlanda**, 2 b), kap. 10—14.

---

**A.** (Fugloyjarbók nr. 96.)

1.
Gevið ljóð og lýðið á,
meðan eg gangi í dans,[1]
tað vóru ikki frægari saman,
enn Álvur og rekkar hans.
*Niðurlag:* Gyltan spora við mín fót eg spenni,
so temji eg mín gangara góð og læti renna.

2.
Álvur kongur og rekkar hans,
hoyrt havi eg gitið tess,
teir vóru ikki færri saman
enn níggju sinni sex.

3.
Draga teir sínar sjódrekar
oman úr tættum neysti;
tað stóð fast í knarrar hæli,[2]
men tá gekk framm og goysti.

4.
Draga teir sínar sjódrekar
oman á salta hav;[3]
maður kom af bergi oman:
kongur, veit mær far.

5.
Hoyr tað, tú ungi maður,
farið skaltú fá,
viltú standa í allan dag
og stýra ta bylgju blá.

6.
Hoyr tað tú ungi maður,
farið veiti eg tær,
viltú standa í allan dag
og stýra sjó fyri meg.

7.
Hildu so í havið út,
ei var tá at fíra,
so mundi hann Ustin[4] jallur
sjálvur ganga at stýra.

---

[1]) *Opskriften har:* „Eina veit eg rímuna, gjörd er út í Frans;" *begyndelseslinjerne og omkvæderne passe ofte ikke til indholdet i de færøiske kvæder, men flyttes vilkårligt fra det ene kvæde til det andet.*
[2]) *rettet;* A: í knörrum heilur; B: undir kjalar hæli.
[3]) hav, C; A: mæka; B: vætur. — [4]) Ustin, B; A C: Jústin.

8.
So var veður á sjónum hart,
at ódnum mátti líta,
so stýrdi hann Ustin jallur,
at frá dreiv mjöllin hvíta.

9.
So var veður á sjónum hart,
ódnir mátti kalla,
so stýrdi hann Ustin jallur,
at hvörgum borði at halla.

10.
So var veður á sjónum hart,
ógvuligt á at líta,
so stýrdi hann Ustin jallur,
at beinur knörrur flýtur.

11.
Til svaraði Álvur kongur
af so miklum vanda:
hvat er hetta fyri hestarið,
sum eftir havi ganga?

12.
Tað eru eingi hestarið
ei heldur onnur ross;
tað eru ramar illgerðir,
reistar eftir oss.

13.
So var veður á sjónum hart,
ódnin eftir stóð;
so stýrdi hann Ustin jallur,
úr skjúrtu vant hann blóð.

14.
So stýrdi hann Ustin jallur,
úr skjúrtu vant hann blóð:
tað kenni eg á sjálvum mær,
ei verður ferðin góð.

15.
So var veður á sjónum hart,
aldan reistist frá grunni,
voldi tað ondi Ásmundur kongur,
íð illgerningar kundi.

16.
Átta dagar Álvur kongur
í eysturmála stendur,
so stýrdi hann Ustin jallur,
í blóði vant hann hendur.

17.
Átta dagar Álvur kongur
í eysturmála stóð,
so stýrdi hann Ustin jallur,
úr skjúrtu vant han blóð.

18.
So var veður á sjónum hart,
snekkjan fleyt í streymi:
hoyrið os allir mínir menn,
segið mær tikkara dreymar.

19.
Svaraði reysti Ustin jallur,
fyrstur var hann á orðum:
fyrstur mann eg mínar dreymar siga,
fátt má feigum forða.

20.
Tað var mín hin fyrsti dreymur,
tá íð eg heiman fór,

eldur leikaði á öllum teim,
við Álvi kongi vóru.

21.

Tað var mín hin annar dreymur,
tá íð eg heiman sigldi,
eldur leikaði á öllum teim,
íð Álvi kongi fylgdu.

22.

Tað var mín hin triði dreymur,
tá íð eg heima var,
allir stoyttust á drekans borð,
og duttu so niður í kav.

23.

So var veður á sjónum hart,
snekkjan fleyt í droyra:
hoyrið os', allir mínir menn,
meg lystir ei dreymar at hoyra.

24.

Hegar íð teirra snekkja
kendi fagurt land,
kastaði akkeri síni
á so hvítan sand.

25.

Kastaði síni akkeri
á so hvítan sand,
fyrstur steig hann Álvur kongur
sínum fótum á land.

26.

Fyrstur steig hann Álvur kongur
sínum fótum á land,
tað var hin illi Ásmundur,
ríður niður til strand.

27.

Ver vælkomin, Álvur kongur,
higar nú til mín,
drekk nú, hvat tær betur líkar,
mjöðin ella vín.

28.

Ver vælkomin, Álvur kongur,
viltú mær tað trúgva:
lidnir eru fimtan vetur,
síðan eg læt veislu búgva.

29.

Í grasgarði stendur ein stova,
tökt við marmorsteini,
har skaltú, Álvur, inni hvíla
við öllum tínum sveinum.

30.

Har stendur ein borg í grasgarði,
tökt við marmori dýra,
har skaltú, Álvur, inni hvíla
við allar rekkar tínar.[1]

31.

Tí svaraði Álvur kongur:
má eg ráða sjálvur,
mær skal fylgja frá strondum
ein rekka sveigurin hálvur.

32.

Ganga teir frá strondum niðan
ríkir menn og reystir,

---

1) *Dette vers efter B; det tilsvarende i A ulæseligt.*

lunnar brustu og jörðin skalv,
tá knörrur var drigin í neystið.

33.

Uppi í miðjum grasgarði
axla teir síni skinn,
og so búnir ganga teir
í stórar borgir inn.

34.

Allar setti hann sínar menn
framm á hyggjubekk,
sístur Álvur kongur
inn í hásætið gekk.[1]

35.

So skeinkir hann falsarin
mjöðin út í vín,
fyrstur sovnaði Álvur kongur
framm úr sessi sínum.

36.

So skeinkir hann falsarin
mjöðin inni í höll
fyrstur sovnaði Álvur kongur,
síðan hirðin öll.

37.

Falsarin gongur fyri kongin:
nú er liðið sovnað;
kongurin talar til falsarin:
tú lat ikki mjöðin dovna.

38.

Enntá mintist Ásmundur kongur,
hvat verið hevði fyrr:
laðið eld í báðar galvar
og stokkar fyri dyr.

39.

Laðið eld í báðar galvar
og stokkar fyri dyr,
brennið so inni Álv kong,
alt hans valda lið.

40.

Vaknaði fyrstur af rekkum Álvs,
tá tók eldur at loga:
her er roykur um henda heyk,[2]
hann legði seg søtt[3] at sova.

41.

Vaknaði annar af rekkum Álvs,
tá tók eldur at brenna:
mín er skjúrtan af sveitta storkin,
til hita má eg kenna.

42.

Vaknaði triði af rekkum Álvs,
tá var ökt til dags:
so taka várir hjálmar at renna,
rætt sum skyggið vax.

43.

Sístur vaknaði Ustin jallur:
tikkum er kyndur eldur,

---

1) *tilföjet efter* B. 2) roykur um henda heyk, *gisning*: A: royk um hendareyk (*jf. sagaen s. 43*: rýkur um hauka vára); *i de to andre opskrifter meningsløst;* B: eldur af henda (*for:* hesum) royk; C: her rýkur eldur a henda eld. 3) søtt, *rettelse;* A: søtur; B, C: sekur.

vekið[1] sjálvan kongin upp:
tað má tikkur fýsa heldur.

44.

Vak upp, vak upp, Álvur kongur,
sveinar eru komnir í vanda,
eldur er lagdur í báðar galvar,
stokkar fyri durum standa.

45.

Tí svaraði Álvur kongur,
verið hevði í leikum:
tökum vára breiðu skildir,
berum borg af neipum.

46.

Tí svaraði Álvur kongur,
braka tók í höll:
mundu ikki neipir staðið við,
hevði inni verið Björn.

47.

Sveinar gingu í borgarkálva,
öllum tóktist undur,
borgir brustu í tógva lutir,
neipir gingu sundir.

48.

Stokkur var hvör af stáli gjördur,
við harðan greiptar knút,
rekkar Álvs vóru inni byrgdir,
náddu nú allir út.

49.

Stokkur var hvör af stáli gjördur,
greiptur við harðar greppar,[2]
rekkar Álvs vóru inni byrgdir,
náddu nú út at sleppa.

50.

Reystur var sagdur Álvur kongur,
væl má á honum skína,
hann kom út á víðan völl
við öllum rekkum sínum.

51.

Og so ríður hann Álvur kongur
so reystuliga framm,
klývur hvönn um tvörar herðar,
sum móti honum rann.

52.

Klývur hvönn um tvörar herðar,
ið móti honum rann;
eftir stóð tá Ásmundur kongur
við sín triðja mann.

53.

Ásmundur gekk í grasagarð,
hann vindur skjúrtu í sveita,
hann sá sær ikki svinri ráð,
enn á Óðin at heita.[3]

54.

Ásmundur gongur í grasgarði,
víða gongur af sagn,
tríggjar ferðir í luga blæsur,
hann heitur á dýra Óðins navn.

---

1) vekið; A, B: vekir; C: vekjum sjálvan kongin upp, tað fýsir os heldur.
2) við harðar greppar. B, C; A: við hörðum grettur.
3) *Dette vers tilføjet efter* B.

55.
Hoyr tú, Óðin æsagrá, [1]
dugnað veit tú mær,
tólv merkur í reyðargulli
vil eg geva tær.

56.
Tá kom maður á leikvöll framm,
hann vá við eggjateini,
eygað hevði hann eitt í heysi,
knept var brók at beini.

57.
Tá kom maður á leikvöll framm,
eingin af teim kendi,
eygað hevði hann eitt í heysi,
knept var brók at lendi. [2]

58.
Og so ríður Álvur kongur
reystuliga framm,
klývur hvönn um tvörar herðar,
sum móti honum rann.

59.
Klývur hvönn um tvörar herðar,
sum móti honum rann,
eftir stóð hann Óðin kongur
við sín triðja mann.

60.
Óðin stoyttist í jörðina niður
undan brynju blá,
hann kom aftur á bakið hans,
gav honum banasár.

61.
Óðin hvarv úr sessi burtur
undir brynju belti,
hann kom upp á bakið hans,
Álv kong hann feldi.

62.
Ganga teir frá strondum niðan
ríkir menn og reystir,
lunnar brustu og jörðin skalv,
tá knörrur var drigin í neystið.

63.
Ganga teir frá strondum niðan
Rókur og Ringur prúði
Steffan á so mangan hátt
Hálvdan blæs í lúður.

64.
Ganga teir frá strondum niðan,
grimt var teim í huga,
ríva upp eikikelvi stór,
tykja ei vápnini duga.

---

1) æsagrá; **B**: Euin neasagraa (*se S. Grundtvigs Danmarks gamle Folkeviser, 1. del, s. 222*); **C**: æsakongur; **A**: nasadjarvi.

2) *56—57 efter* **B**; *en senere opfattelse af Odin findes i* **A**:

Óðin hvarv úr sessi burtur,
hann var maður hin vesti,
hann kom aftur í öðrum líkt
á einum kolsvörtum hesti

Óðin hvarv úr sessi burtur,
fáir finnast slíkir.
hann kom aftur í öðrum líkt
í flogdreka líki.

65.
Kongurin gav os gull og silvur
mangar ringar bjartar,
standið nú so menniliga
hevnið vár harras hjarta.

66.
Kongurin gav os gull og silvur
mangar ringar reyðar,
standið nú so menniliga,
hevnið vár harras deyða.

67.
Og so ríður Rókurin svarti
reystuliga framm,
klývur hvönn um tvörar herðar,
móti honum rann.

68.
Klývur hvönn um tvörar herðar,
móti honum rann,
eftir stóð hann Óðin kongur
við sín triðja mann.

69.
Tað var reysti Óðin kongur,
stoyttist í jörðina niður:
tær gevi[1] eg nu, Rókurin svarti,
lív og fagran sigur.

70.
Tí svaraði Rókurin svarti,
helt undir grønari líð:
tí gavtú mær lív og frið,
tú tordi ei mín at bíða.

71.
So ríður hann Rókurin svarti
ígjögnum grøna lund,
einki gól tá eftir honum
heykur ella hund.

72.
Eg kann ikki kvöða meir
enn kvöðið er for meg,
Rókurin svarti hevndi Álv[2]
í níggjunda lið.

---

## B. (Svabo I, 5.)

---

Denne optegnelse i 58 vers stemmer i alt væsenligt overens med A.

---

1) tær gevi, B C; A: teg biði.
2) Álv, B; C: harra sín; A: Snjálv (sin Álv?)

## C. (Optegnet i Hvannasund 1853.)

Denne optegnelse i 78 vers er meget forskellig fra **A** og **B**. Alf siger, at hans måg har sendt bud efter ham; Alfs dronning fraråder ham at drage hen til hendes fader. Kulsvieren (kolatrælur) kommer ind og fortæller, at vejret er så stormfuldt, at ej engang fuglene kunne flyve; Alf svarer, at den, som bar ham disse bud, skulde ikke komme med på hans tog. Kulsvieren bringer da atter bud, at vejret er godt, og at fuglene flyve glade omkring; nu kommer han da med og bliver sat til roret, men styrer snekken så dårligt, at den snart helder til en, snart til en anden side, og søen slår ind. Justin jarl kaster kulsvieren ned i rummet, og styrer skibet selv, så at det nu går lige og kaster bølgerne skummende til begge sider bort foran sig. Áslakur (ɔ: Asmund) står hjemme i sin gård og udsender trolddommen mod Alf; Justin kaster en runestok ud for bord og får derved magt over den, så vejret lægger sig; — dette gentages tre gange, den ene gang stærkere end den anden. (Drömmene findes ikke i denne optegnelse.) Efterat Alf og hans kæmper ere slupne ud af den brændende borg, begynder kampen med Aslak, som har udrustet alle sine mænd, der strax sejre over Alf:

Allar feldi hann Álvs menn við stál og stinnum brandi,
ein bar livandi boðini oman aftur til strandar.

Allar vá hann Álvs menn við stál og brandi bjarta,
ein bar livandi boðini oman til Rók hin svarta.

Hoyrast mátti langa leið, Rókurin blæs í lúður,
riðu teir tá frá strondum niðan Finnur og Hálvdan prúði.

Nu begynde disse kampen mod Aslak, hvis mænd de slå „til heljar"; dværgemål lyder i fjældene, og jorden skælver ved deres kamp. Aslak mister sine folk og må trække sig tilbage op under borgeled. Her påkalder han Odin asekong, som derpå kommer frem og strider med Rók; denne holder tappert stand mod Odin og kløver hans hjælme. Da Odin har prøvet Róks tapperhed, forsvinder han af kamppladsen, idet han siger til Rók: „dig giver jeg nu lykke og sejr". Rók fælder nu Aslak og hevner således sin herre.

---

## 2.

## Hjálmar og Angantýr.[1]

---

**A.** En bonde har elleve brave sönner, deriblandt kæmpen Hjalmar og Angantyr. De bygge sig skibe og drage bort at bejle. Hjalmar lander først; derpå Angantyr, som springer så tungt på land, at han synker op til knæ ned i sandet, og trækker da strömpen af, for at ej den væne skal opdage hans ubehændighed. Da Hjalmar kommer ind for det brede bord at bejle til bondens datter, har Angantyr allerede bedet om hende. Bonden er i vånde og ved ikke, hvad han skal svare; han lader datteren selv komme ind at vælge; hun vælger strax den smukke Hjalmar. Angantyr låner sværd af bonden, og derpå kæmper han med Hjalmar, til de begge ligge døde.

---

[1]) *Overskriften efter* A; B *har:* Arngrims synir.

**B** er trykt med afbenyttelse af **A** i Antiqv. Tidsskr. f. 1849—51, s. 58—51.

Visen haves også dansk: S. Grundtvig: Danmarks gamle Folkeviser, nr. 19: „Angelfyr og Helmer kamp".

Visens stof behandlet i Hervarar saga.

---

**A.** (Optegnet i Vestmanhavn 1846).

1. Bóndin uppi í eikini býr,
— vælbornir menn —
hann eigir ellivu synir dýr.
— Arngríms synir af Blálondum
berjast við Samsoy.

2. Hann eigir ellivu synir dýr,
bæði Hjálmar kappan og Angantýr.

3. Dreingir byggja eina skeið,
hon er ikki til ferðar sein.

4. Teir vinda segl í húnar hátt,
teir trúgva so væl uppá sín mátt.

5. Kastaðu akker á hvítan sand,
fyrstur steig Hjálmar sínum fóti á land.

6. Kastaðu akker á hvítan sand,
fyrstur steig Angantýr fótum á land.

7. Fyrstur steig Angantýr fótum á land
upp til kníggja niður í sand.

8. Eg dragi hosu af mítt bein,
lat ikki hina vænu frætta tað heim.

9. Mitt út í garðinum axla teir sítt skinn,
so ganga teir fyri bóndan inn.

10. Her situr[1] tú bóndin og drekkur vín,
gev mær hina vænu dóttur tína.
11. Tá ið Hjálmar steig yvir borð,
tá bar Angantýr upp bonarorð.
12. Her situr[1] tú bóndin og drekkur vín,
gev mær hina vænu dóttur tína.
13. Bóndin tykist vera komin í vanda,
garpar tveir fyri borði standa.
14. Vandan skjóti eg burtur frá mær,
sjálv skal hin væna ráða sær.
15. Skjýtur tú vandan burtur frá tær,
Hjálmar kappan kjósi eg mær.
16. Hjálmar kappan vil eg á,
tí hann er so vænur af öllum at sjá.
17. Bóndin, læna mær eggjatein,
vit förum báðir at berjast heim.
18. Bóndin læna mær skarpan knív,
vit förum báðir at láta lív.
19. Teir bardust framm við eina[2] höll,
teir lótu í verri enn nökur tröll.
20. Teir bardust framm við eina á,
ymsir undir og ymsir á.
21. Ymsir undir og ymsir á,
deyðir lógu teir báðir tá.[3]

---

1) Her situr A; B: væl sitt.
2) framm við eina, A; B: út af teirri.
3) *V. 21, l. 2;* B: Deyðin fell a baða ta.

## B. (Optegnet i Sunnbø 1847).

Denne optegnelse, som har 19 vers, har nogle afvigelser fra A.

V. 2, l. 2: tólfti var kappin Angantyr;

her siges altså, at der ere tolv sönner; Hjálmar nævnes ikke udtrykkelig i denne opskrift som Angantyrs broder, skönt der intet er, som ligefrem strider herimod.

V. 2. Herefter har B:

Angantýr fekk tað frætt í há,
at bóndin væna dóttur ár.

Derpå udruster han skib og sejler bort. Nu får Hjalmar at vide, at bonden har så væn en datter; han sejler også afsted og kommer da senere derhen end Angantyr. Om Hjalmar hedder det:

Hjálmar loypur so lættliga á land,
ikki merkti hann spor í sand.

V. 16. Herefter har B:

Angantýr er so ljótt eitt tröll,
so er hans slag og ættin öll.

Da dette vers ikke findes i A, kunde dette måske dog tale for, at Hjalmar og Angantyr ikke antages for brødre i B. Dog må bemærkes, at i den danske vise findes lignende udtryk om Angantyr og hans slægt, skönt han og Helmer Kamp her udtrykkelig nævnes som brødre.

## 3.

# Arngríms synir.

---

(Svabo III, 9.)

Arngrim har tolv sönner, hvoraf især Angantyr udmærker sig, og en datter Hervik. Hun over sig i våbenleg på kamppladsen med svendene. Af sin moder får hun at vide, at hendes fader faldt for Örvarodd i Isans lund. Hun udruster da skibe og drager med sin broder Hjalmar at hevne faderens død. Først lande de i Isans lund; Hervik går til sin faders gravhöj og vækker ham; Arngrim spörger, hvor hans sönner ere henne, siden datteren drager ud; hun svarer, at hun bryder sig ej om andre end Hjalmar, som er i ledtog med hende. Hervik truer med at bryde gravhöjen og lægge ild i den, dersom Arngrim ikke vilde give hende sværdet Tyrfing, som var hærdet i edder, og som bibragte ulægelige sår. Efterat hun har fået dette, drager hun til Örvarodd og udæsker ham til kamp; han falder for Tyrfing, såvelsom mange af hans mænd. Derpå sejler hun tilbage til Uppland, hvor hendes broder Angantyr tager imod hende ved stranden; hun giver ham Tyrfing. Angantyr vil bejle til Uppsalands kongens datter; på Angantyrs bön erklærer Hjalmar sig villig til at følge ham. De lande i Uppsaland og gå op i kongens gård, hvor Angantyr strax beder kongen give sig Ingeborg til ægte. Hjalmar træder også frem for ham med samme bön. Kongen lader Ingeborg selv komme ind at svare for sig, og hun vælger strax Hjalmar, og erklærer ikke at ville ægte den lede trold Angantyr. Angantyr udæsker Hjalmar til holmgang. Odd den unge tilbyder sig at kæmpe mod Angantyr, medens Hjalmar strider mod Arngrims sönner.

Dette vil Hjalmar ej gå ind på, at Ingeborg ikke skal spörge det, at han veg tilbage for Angantyr. Odd svarer, at da vælger han sig selv døden. Arngrims sönner rydde Hjalmars skibe, dræbe alle folkene, og komme derpå rasende mod dem. Odd fælder alle de elleve brødre. Hjalmar og Angantyr kæmpe nede på øen; Angantyr falder til jorden, og beder Hjalmar give ham at drikke. Dette opfylder han strax, men medens han holder hornet for ham, stikker Angantyr ham under hjælmen; Hjalmar giver ham da banesår. Odd kommer ned til Hjalmar og ser ham sidde dødbleg ved en sten. Hjalmar forklarer ham nu, hvorledes han blev svegen og gennemboret med eddersværdet. Han beder da Odd føre ham bort derfra og give Ingeborg den røde ring, som han drog af sin arm, og önske hende lykke. Derpå dør han. Ingeborg dør af sorg ved efterretningen herom.

---

Visens stof findes i Örvarodds saga og Hervarar saga, samt den ovenfor anførte danske kæmpevise om Angelfyr og Helmer kamp.

---

Denne optegnelse af Svabo strider mod sagaen og har mange forvexlinger og indre modsigelser, hvilke især rejse sig deraf, at Hjalmar og Angantyr her såvelsom i den danske vise antages at være brødre. Derimod har jeg en anden optegnelse fra Sandø i 1848, meddelt, med nogen afbenyttelse af Svabos optegnelse, i „Antiqvarisk Tidsskrift“ for 1849—51, s. 61—75; denne svarer nöje til Hervarar saga. Men Sandøopskriften bliver mistænkelig derved, at „Arngríms synir“ her synges som anden tått af „Hjálmars kvæði“, hvis første del „Örvarodds táttur“ tydelig er af nyere oprindelse, da ikke alene sproget, hvori den er digtet, viser det, men især den omstændighed, at den ganske slutter sig til Suhms for-

tælling: „De tre venner, eller Hjalmar, Asbjörn og Orvarodd“ (i samlede skrifter, 3dje del). Flere vers i „Arngríms synir“ forudsætte denne første tått af kvædet, f. ex. hvor den syge Asbjörn beklager, at han ikke kan følge sin stalbroder til kampen på Samsø. At sproget i anden tått er renere og ældre, end i første tått, er let forklarligt, da Sandøboerne her have benyttet det ældre færøiske kvæde, som Svabo har optegnet; de behøvede kun at omsætte versene her, og göre ganske få forandringer for at få det tilpasset efter sagaen eller Suhms roman. De vers, som Sandø-opskriften har tilfælles med den anden, vilde derfor kunne benyttes til jevnførelse. Der ere således vægtige grunde for at give Svabos optegnelse fortrinet, uagtet alle dens ufuldkommenheder.

---

1.

Arngrímur [1] eigir eina borg,
hon stendur á högum fjalli,
ellivu eigir hann synir sær,
og tólfti er riddarin snjalli,
— Nú fellur ríman yvir tann breiða fjörð,
og har liggur ein bóndi deyður í dökkari jörð.

2.

Ellivu eigir hann synir sær,
teir kunna væl beita brandi,
Angantýr er ein afrekskappi,
komin af Bjarna landi. [2]

3.

Ellivu eigir hann synir sær,
eikjum undir býr,
ein er kappin undir teim,
hann eitur Angantýr.

4.

Arngrímur og hon jalsins frú,
börn eiga tey so mæt;
Hervík eitur dóttir teirra
til góds og landa at gæta.

5.

Hervík eitur dóttir teirra,
vil eg fyri öllum greina,

---

1) Arngrímur; *opskriften har:* Angrímur.
2) *Dette vers varieres med enderimene* knívi og lívi, *hvilket her er udeladt.*

hon er sær á leikvöllum
burtur hjá öðrum sveinum.

6.

Hon er sær á leikvöllum
burtur hjá öðrum sveinum,
hvörja stund teir reiðir vóru,
stóð eitt stríð af meini.

7.

Niður settust sveinarnir,
reiðir ið teir vóru:
líkari var tær faðir at hevna,
enn berja okkur so stórum.

8.

Hon kastar vatn á herklæði,
hon lystir ei longur at leika,
so gekk hon fyri sína móður
við reyðar kinnir og bleikar.

9.

Hoyr tað, mín hin sæla móðir,
sig mær satt ífrá:
var min faðir við vápnum vigin,
ella doyði hann á strá?

10.

Eg kann ikki sannari[1] siga tær,
mítt inniliga sprund,
hann fell fyri Örvaroddi
suður í Ísans lund.

11.

Eg kann ikki sannari[1] siga tær,
mítt inniliga vív,
hann fell fyri Örvaroddi
suður í Ísans líð.

12.

Hon gekk framm at kistuni,
nógv hevði gull og fæ,
hon tók upp ta skjúrtuna,
hon kastar henni á knæ.

13.

Hon tók upp ta skjúrtuna,
sum öll var í blóði drivin:
her mantú síggja tey herklæði,
sum tín var faðir í vigin.

14.

So letur Hervík jalsins dóttir
síni skipini búgva,
allar letur hon streingirnar
af reyðargulli snúgva.

15.

So letur Hervík jalsins dóttir
byggja skipin sín,
letur nú laða í bæði borð
virtur og so vín.

16.

Bræddir vóru brandar,
borðini vóru blá,
bari toppur af reyðargull,
har skín sólin á.

17.

Bræddir vóru brandar,
borðini vóru ný,

---

1) Sannari, *tilføjet jf. r. 59.*

gyltir leika veðurringar
upp í miðan ský.

18.

Bræddir vóru brandar,
skorin var hvör stokkur,
stavnur og stýri af reyðargulli,
so var segl í toppi.

19.

Millum teirra borðanna
skín so fagur litur,
sum hon Hervík jalsins dóttir
í lyftingini situr.

20.

Vindur upp síni silkisegl,
gull við reyðan brand,
strikar ei á bunkan niður
fyrr enn við Ísans land.

21.

Vindur upp síni silkisegl,
fáir finnast slíkir,
strikar ei á bunkan niður
fyrr enn í Ísans ríki.

22.

Tá ið hennar snekkja
kendi fagurt land,
kastar síni akkerini
á so hvítan sand.

23.

Kastar síni akkerini
á so hvítan sand,
fyrst steig Hervík jalsins dóttir
sínum fótum á land.

24.

Fyrst steig Hervík jalsins dóttir
sínum fótum á land,
og so Hjálmar bróðir hennar
undir hennar høgru hand.

25.

Møtti henni ein jagarsvein,
sum jagað hevði fæ:
hví ertú so møðilig
sum tröll hövdu jagað teg?

26.

Tað var Hervík jalsins dóttir,
sínum svörði brá,
hon kleyv henda jagarsvein
sundir í lutir tvá.

27.

Tríggjar vóru göturnar,
ein víkur ífrá,
Hervík er gingin á heygin framm,
sum hennara faðir lá.

28.

Hervík er gingin á heygin framm,
sum hennar lá faðir í mold;
fátt var tá til ráða at taka,
kyk gekk hon á fold.

29.

Tí svaraði Arngrímur
fyrsta orðið tá:
hvar eru mínir ellivu synir,
dotur ganga á?

30.

Lítið er mær um ellivu brøður,

hvar íð teir skifta fæ,
Hjálmar ein af góðum gripi
higar eg hevði við mær.

31.

Viltú ikki, mín sæli faðir,
brandin senda mær,
eg skal eld í heygin leggja,
brenna yvir tær.

32.

Ikki vildi Arngrímur
heygin láta bróta,
báðar hendur um Tyrving treiv,
hann bað sína dóttur njóta.

33.

Hann fekk henni svörðið tað,
mikið var tað vert,
tað var átjan alin langt,
í eitri var tað hert.

34.

Hann fekk henni svörðið tað,
nú er um tað at kvöða,
hvör sum skein af tí fekk,
eingin mann tað grøða.

35.

Uppi í miðjum grasgarði
axlar hon sitt skinn,
og so búgvin gongur hon
í högar hallir inn.

36.

Og so búgvin gongur hon
í högar hallir inn,
sum Örvaroddur á borði sat
við mann og hundrað fimm.

37.

Ver vælkomin Hervík
higar nú til mín,
drekk nú hvat tær betur líkar
mjöðin ella vín.

38.

Lítið er mær um mjöðin tín,
allvæl minni um vín,
onnur havi eg örindini
higar í dag til tín.

39.

Lítið er mær um mjöðin tín
allvæl minni um bjór,
onnur hevði eg örindini,
tá íð eg heiman fór.

40.

Tí kom eg af Upplondum,
býst tær ei við frið,
statt upp reystur Örvaroddur,
brynja út allt títt lið.

41.

Tað var árla um morgunin,
roðaði fyri sól,
tá hevði reystur Örvaroddur
brynjað út hundrað tólv.

42.

Tá hevði reystur Örvaroddur
brynjað út hundrað tólv,
tað var Hervík jalsins dóttir,
reið teim ein ímót.

43.
Tað var Hervík jalsins dottir
í víggi tá hon stendur,
sparir hon ei sín gylta lúður,
hon vegur á báðar hendur.

44.
Ríður Hervík jalsins dóttir
lystuliga framm,
klývur hvönn um tvörar herðar,
móti henni rann.

45.
Klývur hvönn um tvörar herðar,
móti henni rann,
eftir stendur Örvaroddur
við sín triðja mann.

46.
Kongurin er kropin
undir borgarlið:
mín kæra Hervík,
gev mær grið.

47.
Slíkan skaltú griðin
af mær fá,
sum tú læt mín sæla faðir
við sínum lívi ná.

48.
Slíkan skaltú griðin
af mær tiggja,
sum tú læt mín sæla faðir
við sínum lívi byggja.

49.
Tað var Hervík jalsins dóttir
sínum svörði brá,
hon kleyv reystan Örvarodd
sundir í lutir tvá.

50.
Hon kleyv reystan Örvarodd
sundir í lutir tvá,
allar hansa herkempur
tær legði hon omaná.

51.
So ríður Hervík jalsins dóttir
innan grøna lund,
hvörki gól har eftir henni
heykur ella hund.

52.
Vindur upp síni silkisegl
gull við reyðan brand,
strikar ei á bunkan niður
fyrr enn við Uppland.

53.
Tá íð hennar snekkja
kendi fagurt land,
kastar síni akkerini
á so hvítan sand.

54.
Kastar síni akkerini
á so hvítan sand,
tá var Angantýr bróðir hennar
riðin niður til strand.

55.
Hon fekk honum svörðið tað,
mikið var tað vert,

tað var átjan alin langt,
í eitri var tað hert.

56.

Honn fekk honum svörðið tað,
nú er um tað at kvöða,
hvör sum skein af tí fekk,
eingin kann hann grøða.

57.

Angantýr situr í hásæti
talar við sínar dreingir:
hvar vitið tær min javnlíka,
tað havi eg hugsað leingi.

58.

Allir drýptu hövdi niður
eingin tordi tala,
uttan Hjálmar bróðir hans,
íð betur hevði tagað.

59.

Eg kann ikki sannari
siga tær ífrá,
hoyrt eg havi, at Uppsalands kongur
væna dóttur ár.

60.

Uppsalands kongur dóttur eigir,
væn er hon sum sól,
so er at líta á jomfrú lit,
sum droyrin drýpur[1] á snjó.

61.

Uppsalands kongur dóttur eigir,
hana hava menn við orði,
hennar er stólur af gulli gjördur
frammanfor kongins borði.

62.

Er hon seg so eigilig,
sum tú sigur ífrá,
hagar streingi eg heiti mítt,
standist hvat af íð má.

63.

Tað mann vera so long ein leið
yvir boðar og bylgjur,
hoyr tað Hjálmar, bróðir mín,
til Uppsalands skaltú mær fylgja.

64.

Tí svaraði Hjálmar kappi
íð fyrsta orðið tá,
eg eri so fegin at fylgja tær,
sum fuglur til villini bráð.

65.

So letur hann Angantýr
sínum skipum búgva,
allar letur hann streingirnar
af reyðargulli snúgva.

66.

So letur hann Angantýr
byggja skipin sín,
letur nú laða í bæði borð
virtur og so vín.

67.

Vindur upp síni silkisegl,

---

1) droyrin drýpur, *Sandø-opskriften; Svabo:* döggin drívur.

gull við reyðan brand,
strikar ei á bunkan niður,
fyrr enn við Uppsaland.

68.

Tá íð hans snekkja
kendi fagurt land,
kastar síni akkerini
á so hvítan sand.

69.

Kastar síni akkerini
á so hvítan sand,
fyrstur stígur Angantýr
sínum fótum á land.

70.

Fyrstur stígur Angantýr
sínum fótum á land,
og so Hjálmar bróðir hans
undir hans høgru hand.

71.

Og so Hjálmar bróðir hans
undir hans høgru hand,
tað er mær af sanni sagt,
hann sakk til kníggja í sand.

72.

Ganga teir frá strondum niðan
ríkir menn og reystir,
lunnar brustu og jörðin skalv,
teir settu knörr í neystið.

73.

Gingu teir frá strondum niðan,
skarlak vóru klæddir,
reyðar gullhjálmar á hövdi bóru,
teir vóru á ongum ræddir.

74.

Uppi í miðjum grasagarði
axlar hann sítt skinn,
og so búgvin gongur hann
í högar hallir inn.

75.

Og so búgvin gongur hann
í högar hallir inn,
sum Upplands kongur á borði sat
við mann og hundrað fimm.

76.

Hjálmar gekk í höllina inn,
við silkikneptari húgvu,
kinnin reyð sum hummarklógv
eygað sum í dúgvu.

77.

Augantýr gongur í höllina inn,
forðum var tann siður,
hevur nú alt í einum orði,
heilsar og hann biður.

78.

Angantýr stendur á hallargólvi,
ber upp kvöðu sína:
sit væl reystur Uppsalands-
kongur,
gev mær dóttur tína.

79.

Tí svaraði Hjálmar kappi,
fyri breiða borði gekk:

kongur, gev mær dóttur tína,
ið bæði er væn og tekk.

80.

Tí svaraði Hjálmar kappi,
fyri breiða borði situr:
kongur, gev mær dóttur tína,
ið bæði er væn og vitur.

81.

Leingi tagdi Uppsalands kongur,
hugsaði um tann vanda,
hvat hann vildi teim garpum svara,
fyri breiða borði standa.

82.

Tá svaraði Uppsalands kongur
bæði af ilsku og bræði:
frúgvin skal ganga í höllina inn
og sjálv fyri seg at svara.

83.

Frúgvin var bæði studd og leidd,
hon inn í höllina gekk,
Hjálmar sat í hásæti,
hann ymsar litir fekk.

84.

Takk havi mín sæli faðir,
ið mær ansvar gav,
Hjálmar kappa af Upplondum
hann kjósi eg mær.

85.

Ikki vil eg eiga Angantýr,
hann er so leitt eitt tröll,
so er faðir, so er móðir,
so er slektin öll.

86.

Tað sær eg á tær Hjálmar kappi,
tú mant eignast sprund,
kom á hólm og berst við meg
eina so lítla stund.

87.

Tí svaraði Oddur ungi:
vær fáum eitt annað sinn,
eg skal fara mót Angantýr
og tú mót Arngríms synum.

88.

Vær skulum okkur Angantýr
við harðari gongu knýja,
fættir tað frúgvin Ingibjörg,
at eg mann undan flýja.

89.

Vær skulum okkur Angantýr
við harðari gongu rökka,
frættir tað frúgvin Ingibjörg,
at eg mann undan stökka.

90.

Tí svaraði Oddur ungi,
hann hyggur niður for sær
fertú teg mót Angantýr,
deyðan kýsur tú tær.

91.

Allir ríða Angríms synir
niðan við einari á
teir hvessa sínar skjöldrareimar
tilvissa [1] hvör ið má.

[1]) Tilvissa (?); *opskr.:* trilvis.

92.

Allir ríða Arngríms synir
eftir grenum völli,
hoyrast mátti langa leið,
hvössu oddar í gróti gjalla.

93.

Allir ríða Arngríms synir,
grumt var teim í huga,
rivu upp stór eikikelvi,
hildu ikki vápnini duga.

94.

Allir ríða Arngríms synir
niðan við einari á:
nú skal Oddur lívið láta,
Hjálmar er ikki hjá.

95.

Oddur reið mót Arngríms synum,
royndi góðar gripir,
hann sló allar ellivu brøður
niður við eina sipan.

96.

Angantýr og Hjálmar kappi
bardust á oynni niður,
allir eru teirra menn
deyðir af skipaliði.

97.

Niður sleri hann Angantýr
niður á sín fót:
Hjálmar, gev mær drekka í dag,
tað er dreingja bót. [1]

98.

Gjarna gevi eg tær drekka
út af mínum runni,
hoyr tað Angantýr, bróðir mín,
í dag havi eg teg vunnið.

99.

Hornið helt hann fyri hann,
tann hin ríki álvur,
hitt var tann hin heidni hundur,
stakk hann undir hjálmin.

100.

Tað var ungi Hjálmar kappi,
sínum svörði brá,
hann kleyv Angantýr bróður sín
sundir í lutir två.

101.

Oddur kom seg so síðla heim
ríðandi framm við strond,
hann sá, hvar ið Hjálmar sat
við eiturblásin ond.

102.

Oddur kom seg so síðla á dag,
sum Hjálmar sat undir steini:
hví ertú so fölin sum bast,
hvat er tær, seggur, á meini?

103.

Hann spretti mína brynjuna,
hann spilti mítt holdið hvíta,
eitur var í svörðinum,
í hjarta mann meg níta.

---

1) *Dette vers varieres ved:* sinar føtur *&* bótur, *hvilket her er udeladt.*

104.
Tú drýstaði teg á brynjuna.
ið gjörd var út af stál,
her standi eg í skjúrtu míni,
ikki havi eg fingið sár.

105.
Tú drýstaði teg á brynjuna,
gjörd var af silvuri reina,
her standi eg í skjúrtu míni,
ikki havi eg fingið skein.

106.
Tú drýstaði teg á brynjuna,
gjörd var af silvuri hvíta,
her standi eg í skjúrtu míni,
ei mátti brandur á bíta.

107.
Tí svaraði Hjálmar kappi
ið fyrsta orðið tá:
hoyr tú tað nú, Oddur ungi,
flyt meg hiðan ífrá.

108.
Tí svaraði Oddur ungi,
hann leit seg upp mót skarði:
hoyr tú tað nú Hjálmar kappi,
nú fór sum meg varði.

109.
Reyðan ring af armi dró,
tá hann kundi at tala,
sendi frúnni Ingibjörg,
hann bað hann liva sæla.

110.
Reyðan ring af armi dró,
tá hann fleyt í blóði,
sendi frúnni Ingibjörg,
tí hinum væna fljóði.

111.
Hon sprakk af harmi eftir hann,
tann hin ríka frú,
eg svörji tann eið á míni trúgv
tað hendi ongan nú.

---

# 4.

# Gátu ríma.

(Schroters optegnelse; fragment.)

1.
Gest hin blinde er mod i hu,
så tavs han af hal mon gå,
møder han der en gammel mand,
hans hår ere alle grå.

2.
Møder han der en gammel mand,
hans hår ere alle hvide:
hvi est du, Gest, så tavs og mod,
og hvad bærer du for kvide?

3.
Og vel må jeg være mod i hu
og tand for tunge holde:
det er alle de gåders skyld,
som mig skulle døden volde.

4.
Og vel må jeg være mod i hu,
jeg siger dig uden fals:
det er for de gåders skyld,
jeg mister imorgen min hals.

5.
Hvor meget af det røde guld
da vilt du give mig,
om jeg går for kong Hejdrek ind
og siger ham gåder for dig?

6.
Tolv mark af det røde guld,
og de skulle være dig loved',
om du går for kong Hejdrek ind
og løser derved mit hoved.

7.
Gak du dig i græsgård hjem
alt for dit bo at råde;
jeg går mig for Hejdrek ind
at kende ham de gåder.

8.
Tredive ere gåderne,
som jeg vil nu fremføre:
(hvad kalder du den røde tromme,
som over alverden høres?)

9.
(Grandt jeg kender gåde din,
så lettelig jeg den tyder:)
torden kaldes den røde tromme,
som over al verden lyder.

10.
Hør du Hejdrek, konning min,
hvor vedst du de grander:
begge gå de ad samme dör,
end kende de ikke hinanden?

11.
Tanke min og tanke din,
de ere vel ikke grander,
begge gå dog ad samme dör,
og end kender en ikke anden.

12.
Hør du Hejdrek, konning min,
hvor vedst du de brødre,
som ligge og tumle udenskærs,
have fædre ej eller mødre?

13.
Vestenström og østenström
de kunne vel kaldes brødre,
begge ligge de udenskærs,
og have ej fædre og mødre.

14.
Hør du Hejdrek, konning min,
hvad mon det nu være:

blødt som dun og hårdt som horn
og hvidt som sne hin skære?

15.

Hør du det nu, blinde Gest,
den gåde jeg kender forsand:
søen er både blød og hård,
og hvidt spröjter skum mod land.

16.

Hør du Hejdrek, konning min,
hvor da voxer den vedd:
roden vender mod himlen op,
og toppen den vender ned?

17.

Istappen hænger fra fjælde,
men ikke er den dog vedd,
roden vender mod himlen op,
og toppen den vender ned.

18.

Hør du Hejdrek, konning min,
hvor vedst du skove slige,
som hugges om hver helligdag,
og end på vedd ere rige?

19.

Skægget det er vel ingen skov,
gror dog på hver mands hage:
det bliver raget hver helligdag,
og end er der nok tilbage.

20.

Hør du Hejdrek, konning min,
hvor vedst du de brødre:
fostres begge i samme hal,
have fædre ej eller mødre?

21.

Törvejord og svovelsten,
de ere tilvisse brødre:
de fostres begge i samme hal,
og have ej fædre og mødre.

22.

Soen[1] hun ganger til sin sti,
det runger i grönnen grund;
galter grynte, og grise kny,
og hver alt med sin mund.

23.

Vel da kender jeg gåde din,
og vel kan jeg den sige:
hammer i hver smedje går,
og falder så jævnt og lige.

24.

Vel da kender jeg gåde din,
vil dog ej rose deraf:
Odin rider på ganger sin
både på land og hav.

25.

Vel da kender jeg gåde din,
vil dog med pral ej fare:

---

1) *Ved dette og de følgende vers haves kun opløsningen af tre gåder, hvortil spørgsmålene fattes.*

Odin rider på ganger sin
ved nat som ved dag hin klare.

26.

Odin skabtes til vilden fugl,
flöj henover kongens halle,
der brændte inde kong Hejdrek
med sine hofmænd alle.

27.

Odin skabtes til vilden fugl,
han mon over hav udfare:
der brændte inde kong Hejdrek
og alle, der med ham vare.

---

Visens stof findes i Hervarar og Heiðreks konúngs saga; lignende gåderim findes hos mange folkeslag (se Grundtvig: Danmarks gamle Folkeviser, i indledningen til Svend Vonveds vise, nr. 18). — Gáturíma er forhen trykt i „Antiqvarisk Tidsskrift“ f. 1849—51, s. 75—78; oversættelsen ved S. Grundtvig.

---

1.

Gestur villur frá höllini gongur,
blindur er hann og fáur,
motir hann einum gomlum manni,
allur í hærum gráur.

2.

Motir hann einum gomlum manni,
allur í hærum gráur:
hví ertú, Gestur blindi, villur,
hví ertú so fáur?

3.

Tað er ei so undarligt,
at eg eri tungur til máls:
illa volda gátur mær,
ímorgin missi eg háls.

4.

Tað er ei so undarligt,
at eg eri fáur og stríður:
illa volda gátur mær,
í morgin missi eg lív.

5.

Hvössu mikið reyðargull
viltú geva mær,
inn gangi eg fyri Heiðrik kong
og gátur kenni har.

6.

Tólv merkur í reyðargulli,
tað skal verða títt,

gongur tú inn fyri Heiðrik kong
og loysir hövur mítt.

7.

Far tú tær í grasgarðar
og ráð fyri tínum bú:
eg skal mær fyri Heiðrik kong
og gátur kenna nú.

8.

Tríati eru gáturnar,
git mær eina af teim:
(hvössu eitur sá reyða trumma,
ið slær yvir allan heim?)

9.

(Vita mann eg gátuna,
eg giti ta fyrstu af teim:)[1]
toran eitur sá reyða trumma,
ið slær yvir allan heim.

10.

Hoyr tú Heiðrik, kongur mín,
hvar veistú teir grannar:
ganga báðir um einar dyr,
og hvörgin kennir annan?

11.

Hugur mín og hugur tín
teir eru eingir grannar,
ganga báðir um einar dyr,
og hvörgin kennir annan.

12.

Hoyr tú Heiðrik, kongur mín,
hvar veistú teir brøður:
liggja úti á útskerum
og hava ei faðir og møður?

13.

Eystfall og vestfall[2]
mega væl kallast brøður,
liggja úti á útskerum,
og hava ei faðir og møður.

14.

Hoyr tú Heiðrik, kongur mín,
hvat mann tað nú vera:
bleytt sum dún og hvítt sum fonn
og hart sum hornið harða?

15.

Hoyri tú tað, Gestur blindi,
eg gátuna kenna mann:
sjógvurin er bæði bleytur og
harður,
hvítt stendur brim á land.

16.

Hoyr tú Heiðrik, kongur mín,
hvar vexur sá viður,
rótin horvir til himmals upp,
og skarið horvir niður?

17.

Glerpípan í homrum uppi,
hon er eingin viður,
rótin horvir til himmals upp,
og skarðið horvir niður.

---

1) *De fire i klammer indesluttede linjer ere indskudte som gisning.*

2) *således en optegn. fra Østerø; Schr. har:* tangbjöllа og tussingur, *to tangarter (ulva palmata og laminaria digitata).*

18.
Hoyr tú Heiðrik, kongur mín,
hvar veistú teir skógvir,
högdir verða á hvörji helgu,
er tó viður nógvur?

19.
Skeggið er á hvönsmans höku,
tað er eingin skógvur,
rakað verður á hvörji helgu,
er tó viður nógvur.

20.
Hoyr tú Heiðrik, kongur mín,
hvar veistú teir brøður,
vaxa báðir í eini höll,
hvörki hava faðir ella møður?

21.
Torvkongul og brennistein
teir eru einir brøður,
vaxa upp í eini höll
og hava ei faðir ella møður.

22.
Súgvin gongur til sína skemmu,
glymur á grønari grund,
galtar grynta, grísar stynja
hvör af sínum munni.

23.
Vita mann eg gátuna,
eg sigi tað alvæl satt:
hamari er í hvörji smiðju,
hann fellur rætt og slætt.

24.
Vita mann eg gátuna,
er mær ei á tí hól:
Óðin ríður sínum hesti
bæði á land og sjó.

25.
Vita mann eg gátuna,
eg fari ei við tí hátt:
Óðin ríður sínum hesti
bæði um dag og nátt.

26.
Óðin gjördist villini fuglur,
fleyg sær út úr höll,
brendist inni Heiðrik kongur
og harhjá hirðin öll.

27.
Óðin gjördist villini fuglar,
fleyg sær út í hav,
brendi inni Heiðrik kong
og alt tað lið, har var.

---

# 5.

# Kappin Illugi.

---

A. Ved juletid ligger kongen ude på havet med sine femten skibe. Han lover sine guldringe, sin øxe, skinnende brynje og kåbe blå til den, som vil skaffe ham ild fra jættebo og slukke den ild, som brænder i hans hjærte; thi jættekvinden havde for femten år siden taget hans datter, og derfor går han nu med så blege kinder. Kæmpen Illuge beder ham beholde sine ringe, sin øxe og sin kåbe blå, han skal alligevel opfylde kongens ønske. Illuge lander og går ene til bjærghulen, hvor ilden brænder. Han træffer jættekvinden hjemme, idet hun sidder og rager i ilden. Hun spörger, hvad det er for en liden pog, der kommer til hende så sent på kveld; han svarer hende, at hun ikke skal give ham navn af liden pog, men, hvis hun vil bevare sine lemmer hele, skal hun kalde ham: kæmpen Illuge, thi det er hans rette navn. Han ser en fager mø ligge i sengen, og da gygen ser på ham, at hele hans hu er vendt til møen, giver hun ham lov den nat at sove hos møen, for næste dag at lade livet. Illuge bekymrer sig ikke om jættekvindens trusler, frygter ej for døden, men sover i syv nætter hos Hilda kongens datter. Hilda siger med sorg, at han har ingen årsag at være så munter og glad; thi kommer kærlingen, som hun har truet ham med, må han lade sit liv; ja, svarer Illuge, enten lader hun mig leve eller dø. Hilda udpynter et træbillede og lægger det i sengen ved sin side, for derved at frelse Illuge. Årle om morgenen kommer kærlingen ind med øxe i hænde og trækker Illuge ud over sengekanten, men da han giver sig til at le, kaster hun ham atter i Hildas seng. Nu fortæller jættekvinden, at

hun for femten år siden havde røvet Hilda til sorg for kongen, men nu vilde hun sende hende tilbage og udstyre hende som sin egen datter og medgive hende kister af guld, lin og kostbarheder. — Imidlertid ligger kongen udenfor landet og vænter med længsel efter Illuge; da ser han ikke alene Illuge, men også sin datter, fulgt af jættekvinden og småtrolde med alle hendes kostbarheder, komme ned ad bjærget lige ned til skibene. En af kongens mænd griber et spyd at gennembore jættekvinden med, men Illuge løber hen i fremmerstavn og forhindrer dette og siger, at den skal lide den hårde død, som volder hende fortræd. Jættekvinden siger da farvel til sin fosterdatter Hilda, og går så tilbage til sin hule at sörge sig til døde.

---

Denne vise haves:

norsk: Kappen Illhugin (Landstads norske Folkeviser nr. 2.)

dansk: Herr Hylleland henter sin jomfru (S. Grundtvig: Danmarks gamle Folkeviser, nr. 44.)

Stoffet er behandlet på islandsk i Illuga saga Gríðarfóstra (Fornaldar sögur 3dje b., s. 648.)

---

**A.** (Optegnet på Sandø 1848.)

1.

Úti sigldu [1] fimtan skip
eina jóla nátt,
gótu ei tann eldin sókt, [2]
ið lugaði hjá flagdum hátt.

*Omkvæd:* Snekkjan brúna,
sunnan gular vindur á
seglin ovurblá,
mær stóð hugur á vænu moy,
kann eg hana fá.

---

1) Rókust úti, B. 2) sókt; A: *sæð* (*ɔ: se*); B: teir sógu eld í fjalli brenna.

2.
Úti sigldu fimtan skip
eina jóla tíð,
gótu ei tann eldin sókt,
ið lugaði í flagda bý.

3.
Honum gevi eg mínar
gullringar ný,
mær vil søkja [1] tann heita eld,
ið lugar í flagda bý.

4.
Honum gevi eg öxi mína
so mína kápu blá,
ið mær vil søkja [1] tann heita eld,
ið lugar flagdum hjá.

5.
Honum gevi eg öxi mína,
so mína brynju bjarta, [2]
mær vil slökkja tann heita eld,
ið lugar for mínum hjarta.

6.
Tað er fult í fimtan ár,
síðan tú sást meg leika:
gívurin mína dóttur tók,
tí beri eg kinnar bleikar.

7.
Tað er fult í fimtan ár
síðan tú sást, eg ló,
gívurin mína dóttur tók,
tað hit væna fljóð.

8.
Hav tú sjálvur öxi tína
so tínar ringar ný',
eg skal søkja tann heita eld,
sum lugar í flagda bý.

9.
Hav tú sjálvur öxi tína,
so tína kápu blá,
eg skal søkja tann heita eld,
sum lugar flagdum hjá.

10.
Hav tú sjálvur öxi tína,
so tína brynju [3] bjarta,
eg skal slökkja tann heita eld,
sum lugar for tínum hjarta.

11.
Illugi [4] læt at landi leggja,
gekk frá strondum eina,
tá hann kom í hellið niðan,
tá var gívurin heima.

12.
Illugi gekk í hellið inn,
myrkt var honum for eygum,
hann sá sita eina gríma gívur,
raka í brondum reyðum.

---

1) søkja; A B: slökkja. 2) *Således* B; A: honum gevi eg mínar gullringar bjarta. *Vers 4 og 5 i opskriften* A *ere her satte i omvendt orden efter* B. 3) brynju, B; A: ringar. 4) Illugi, *sagaen og Schrøters fortegnelse*; A: Illhugur *og* Illhugi B: Illhugi.

13.
Svaraði tann hin grima gívur,
hon reistist upp frá eldi:
hvaðan er hetta kögulsbarn,
her er komið á kveldi.

14.
Kalla meg ikki kögulsbarn,
ei vil eg tað vera;
var eg heima í mínum ríki,
ont mundi eg tær gera.

15.
Kalla meg ikki kögulsbarn,
ei vil eg so eita;
var eg heima í mínum ríki,
ont mundi eg tær veita.

16.
Kalla meg kappin Illugi,
tað er mítt rætta navn,
hann, íð kallar meg kögulsbarn,
til ilsku søki eg hann.

17.
Illugi stendur á hellisgólvi,
hyggur um so víða,
hann sær uppi í sævarsong
sova moy so fríða.

18.
Tað sær eg á tær, Illugi,
tú hevur hug á vívi;
í nátt skaltú hjá moynni sova,
í morgin láta lívið.

19.
Tað sær eg á tær Illugi,
tú hevur hug á moy;
í nátt skaltú hjá moynni sova,
í morgin skaltú doy'.

20.
Illugi fór úr sínum klæðum,
aktaði ikki tað,
hann steig upp í Hildu song
og svav har nætur tvær.

21.
Illugi fór úr sínum klæðum,
læt ikki á sær síggja,
hann steig upp í Hildu song
og svav har nætur tríggjar.

22.
Illugi fór úr sínum klæðum,
óttaðist ei fyri deyð';
hann steig upp í Hildu song
og svav har nætur sjey.

23.
Tað er Hilda kongins dóttir,
tók so sárt at gráta:
tú tarft ikki, Illugi,
at elva teg so kátan.

24.
Tú tarft ikki, Illugi
at elva teg so kátan;
nívir hon teg á songarstokk,
lívið mástú láta.

25.
Tú tarft ikki, ríka frú,
eftir tí at troyja,

annað hvört tað letur hon
meg liva ella doyja.

26.

Tað var Hilda kongins dóttir,
fann upp á tey ráð,
klæddi upp á træbílæti,
legði sær í hjá.[1]

27.

Gívurin kemur inn árla morgun,
dartar við öxi í hendi,
nívdi hon hann á songarstokk
og brá honum snart úr veldi.

28.

Illugi fór at læa;
tá gívurin hetta sá,
kastaði aftur í Hildu song
og breiddi omaná.

29.

Kongurin liggur á skipinum,
leingist honum at bíða,
áðrenn hann sær sína sælu dóttur
niður úr fjalli líða.

30.

Eg tók Hildu fyri fimtan ár,
konginum illa líkar,
nú skal eg hana heiman gera
við hálvum mínum ríki.

31.

Eg tók Hildu fyri fimtan ár,
konginum illa tótti,
nú skal eg hana heiman gera,
sum hon var mín dóttir.

32.

Her siti eg á kistum tveim,
fullar eru við ringar,
tað skal Hilda heiman hava
sær um lodnar fingrar.

33.

Her siti eg á öðrum tveim,
fullar eru við lín,
tað skal Hilda heiman hava,
fósturdóttir mín.

34.

Her siti eg á triðju tveim,
fullar eru við skrúður,
tað skal Hilda heiman hava,
tá hon verður brúður.

35.

Kongurin liggur á skipinum,
leingist honum at bíða:
nú sær hann sína sælu dóttur
niður úr fjalli líða.

36.

Nú sær hann sína sælu dóttur
niður úr fjalli líða,
fimtan sær hann smátröllini
eftir henni skríða.

---

1) *V. 26, som indbringer et fra börneæventyret bekendt træk, der her står ganske betydningsløst, (da det kun er Illuges frygtløshed, der frelser ham), er vistnok et nyere indskud; det findes dog også i opskr.* B.

37.

Tað var tann hin grima gívur,
tung vóru hennara mein,
fylgdi síni fósturdóttur
ytst á flóðarstein.

38.

Upp leyp ein af kongins monnum,
gívrina vildi skjóta,
Illugi leyp í fremra stavn,
hann var ei seinur til fóta.

39.

Illugi leyp í fremra stavn,
til fóta var hann ei sein':
hann skal harðan deyða tola,
gívrini vinnur mein.

40.

Far væl Hilda kongins dóttir
við tí gullinum reyða,
eg skal aftur í helli mítt
at syrgja meg til deyða.

---

**B.** (Optegnet i Våg på Sydero 1848.)

Denne opskrift i 45 vers er kun lidet forskellig fra **A.** Hilda kaldes her Hildur. Efter vers 40 har den fortællingen om, hvorledes kongen sejler hjem til Saxland med sin datter, og at Illuge får hende til ægte; den slutter med dette vers om Illuge:

Sá er staddur í vörildini,
íð lukkan snýst til handa,
hann ræður nú fyri Saxlandi
bæði til góds og landa.

# 6.

# Jallgríms kvæði.

Jallgrim og Havgrim ere to hövdinger, som råde i Norge; hin over Oplandene og denne over Bjarmeland; de lægge råd op for at værge sig mod kong Harald hin hårfagre, og Havgrim lover, at han ikke skal komme norden for Heroyjar. Kongen sender 50 raske riddere til Havgrim, for at kræve skat af ham; da han ikke vil indlade sig derpå, overfalde de ham, men han fælder tolv af kongens mænd, og de andre tage flugten tilbage til kongen og fortælle ham, at Havgrim råder end som för over Bjarmeland. Jallgrim hører, at kongen allerede råder for det halve Norge og vil have det hele; han drager hen til Havgrim at spörge tidender. En fjældtusse kommer og fordrer Havgrims datter Ingeborg til ægte; men da hverken fader eller datter ville give sit minde dertil, fører han hende bort med sig, men Jallgrim kommer til og hugger så fast på risen, at han må give slip på Ingeborg, som Jallgrim sætter på sin hest og fører hjem. Havgrim og risen kæmpe derpå sammen; Havgrim falder, og da kongen erfarer dette, underlægger han sig hans land langs med stranden. Derpå sender kongen en hær til Uppland mod Jallgrim, men den må vige tilbage for ham. Harald udruster da en anden större mod ham; Jallgrim bliver såret af en pil, men han river den ud igen og sender den tilbage til kongens hær; mange må lade livet for ham, og om aftenen vil han vende hjem med sejer. Da kommer risen til ham og fordrer Ingeborg, men da Jallgrim sætter sig til modværge, skönt stærkt såret og udmattet af kampen, stride de en stund; Jallgrim

falder. Gylsteinur rider da bort fra hæren og fælder risen; han tager Ingeborg til ægte, får Bjarmeland at råde over, og betalte siden kongen skat deraf.

---

(Optegnet på Sandø.)

1.
Eina veit eg rímuna,
gjörd við nýtum orðum:
Jallgrímur og Havgrímur
ræðu fyri í forðum.
— Látum dans dynja dreingir,
stoltsliga stígum í ring,
stendur hon væl frúva.

2.
Jallgrímur og Havgrímur
ræðu við [1] búnum brandi:
hin var sær á Upplondum,
men hesin á Bjarmalandi. [2]

3.
Lögdu sær so ráðini við,
sum fornir gjördu í forðum:
tað skal ikki kongur stýra
her um Heroyjar [3] norður.

4.
Har komu niður á Bjarmalond
fimti riddarar reystir,
tá svaraði Havgrímur:
hvörjir eru hesir gestir?

5.
Svaraði ein af sveinunum,
smílist undir lín:
Haraldur kongur af Noregi
sendi meg til tín.

6.
Haraldur hevur os higar sent
ikki við so blíðum:
antin skaltú landið skatta,
ella ímóti stríða.

7.
Havgrímur so til orða tekur,
mælir tunga at inna:
her hevur eingin skattur gingið
alt tað íð frægir minnast.

8.
Eg eri alin á Bjarmalondum,
giti ei landið skattað,

---

1) við; *opskriften:* for. 2) Bjarmalandi; *opskr.* Bjarnalandi *(helt igennem).*
3) Heroyjar (Herjar, *ligesom:* Føroyjar-Førjar); *opskr.:* Heljar; *jf.* Brúsa jökils kvæði, *hvor opskriften fra Sandø ligeledes har* Heljalond, *medens de andre opskrifter deraf have* Herjalond, *d. e.* Heroyjalond.

ikki skal han Haraldur kongur
fregna tað og frætta.

9.

Bóru burt hans borðbúnað,
gjört var af silvuri reina:
takið nú tann hövdinga
og berið út á teinum.

10.

Lögdu hendur á Havgrím unga,
ætlaðu út at bera,
hann vá upp sín bitra brand,
ið væl kundi brynjur skera.

11.

Hann brá upp sín bitra brand,
er mær ei á tí hól,
eg svörji tann eið við mína trúgv,
hann feldi riddarar tólv.

12.

Sveinar riðu for kongin heim
við so nýtum orðum:
enn ræður Grímur á Bjarma-
londum,
sum hann hevur ráðið í forðum.

13.

Kongurin so til orða tekur,
heldur á búnum knívi:
eina skal eg Noregi stýra,
um eg eri á lívi.

14.

Kongurin so til orða tekur
við sínum gula hári:
vit skulum gista Bjarmalond,
tá ið líður at vári.

15.

Hetta frætti jallurin,
uppi situr í fjöllum:
Haraldur hevur Noregi hálvt,
nú vil hann ráða yvir öllum.

16.

Jallgrímur klæðist árla morgun,
mann meg rættum minna:
nú lystir meg á Bjarmaland
fornar vinir at finna.

17.

Út var loystur gangarin
undir hallarvegg,
prýddur var hann við skarlak
niður á hóvaskegg.

18.

Prýddur var hann við skarlak
niður á miða síðu,
forgyltur var saðilin,
ið Jallgrímur skuldi á ríða.

19.

Jallgrímur ríður í grasagarð,
loysir af saðilgjörð:
hvat er títt á Bjarmalondum?
frætti eg af í fjör.

20.

Jallgrímur ríður í grasagarð,
letur so orðum byrja:
hvat er títt á Bjarmalondum?
tað er fyrst at spyrja.

21.
Haraldur kongur af Noregi
ræð mót os at herja,
brynjaði hann út fimti kempur,
væl mundi eg meg verja.

22.
Her er komin ein annar gestur
niður frá högum fjöllum,
alin er upp blant Bjarmatussar,
og líkastur er hann tröllum.

23.
Alin er upp blant Bjarmatussar,
líkastur er hann tröllum,
hann vil mína sæla dóttur
føra upp mót fjöllum.

24.
Hann er eingin á Bjarmalandi,
honum torir at møta,
hvör íð kemur í holt við hann,
blóðig verður göta.

25.
Havgrímur kemur út árla
morgun,
fátt mann feigum forða,
hann sær nú tann fjallatussa
niður úr fjöllum spora.

26.
Hundar tóku at goyja hátt,
greppurin dró at garði,
stígur á legg við stinnum alvi,
fór ikki um við fári.

27.
Hundar tóku at goyja hátt,
greppur at garði dró,
stígur so sterkt á stinnan legg,
hann jörð um kálvar vóð.

28.
Hundar tóku at goyja hátt,
greppur at garði dregur,
stígur so sterkt á stinnan legg,
hann jörð um kálvar veður.

29.
Veggir allir svignaðu,
hvar hann kom í tún,
hurðar allar klovnaðu,
áðrenn hann fekk rúm.

30.
Beinkir allir brotnaðu,
hvar hann gekk í sæti;
Jallgrímur so til orða tekur:
slíkt er trölla læti.

31.
Beinkir allir brotnaðu,
hvar hann settist niður.
Jallgrímur so til orða tekur:
slíkt er trölla siður.

32.
Tá svaraði hann fjallatussi,
kinn hann bar so balda:
eg haldi tað ei vera kongaligt,
íð ikki skal kempum halda.

33.
Risin so til orða tekur,

litur seg út til bíggjar:
hvar er frúgvin Ingibjörg?
nú vil eg hana síggja.

34.
Havgrímur so til orða tekur:
eg havi ráð og minni;
tú sært ikki Ingibjörg
enn á hesum sinni.

35.
Risin gjördist grimur í grönum [1]
er mær ei á ti hól,
tríati sló hann reystar kempur,
fullu á hallar gólv.

36.
Sjálvur skal eg mær somdir lúka,
frú á máli finna;
hann gekk seg í höga loft,
hann mundi tað útinna.

37.
Risin kemur í salin inn,
svarar so frá sær:
hoyr tu, frúgvin Ingibjörg,
viltú játtast mær?

38.
Kjaftur tín er ógvuligur,
nasarnar eru langar,
so eru tíni kjálkabein
sum fjórðungsvegur at ganga.

39.
Kjaftur tín er ógvuligur,
ennið tað er fatt,
nasarnar eru sum neystadyr,
hartil sigi eg satt.

40.
Skeggið er sum sótið svart,
hongur niður á bringu,
neglinar rætt sum bukkahorn
alin framm af fingrum.

41.
Skeggið er sum sótið svart,
hongur niður á belti,
eyguni rætt sum tjarnir tvær,
og tonn sum í villini gölti.

42.
Risin stendur á hallargólvi,
hevur ei fleiri orð,
hann tók frúnna Ingibjörg
og ripti framm um borð.

43.
Hann tók frúnna Ingibjörg
undir kápu blá;
Jallgrímur sprakk úr hásæti,
hann sínum brandi brá.

44.
Risin tók ta björtu brúður
út á grønan völl;
Jallgrímur gav so vont eitt högg,
hinum í heysin gell.

45.
Risin misti frú frá favn

---

1) í grönum; *opskr.* og grönur (? *eller:* grønur).

niður á fold so fríða;
Jallgrímur hana á hestin tók
burt á skógv at ríða.

46.

Jallgrímur hana á hestin tók
burt á skógv at ríða:
hoyr tú, frægur frunnar faðir,
tú skalt við risan stríða.

47.

Jallgrímur hana á hestin tók,
spennir á saðilgjörð,
plæga so allir riddarar ríða,
gangari rennur á jörð.

48.

Bardust fullar tógvar dagar,
hvörgin sigur fekk,
inntil tann hin triðja,
ið sól til viða gekk.

49.

Bardust fullar tógvar dagar,
hvörgin sigur vann,
inntil tann hin triðja,
ið sól til viða rann.

50.

Inntil tann hin triðja,
ið sól til viða rann,
tá fell kappin Havgrímur
tann hin raski mann.

51.

Risin burt af garði reið,
fotur í fjallið setti:
ei skal jallur á Upplondum
við æru liva eftir.

52.

Ein kom maður í höllina inn
millum stavs og veggjar:
skunda tær, reystur Haraldur
kongur,
landið undir teg at leggja.

53.

Skunda tær, reystur Haraldur
glaður í gulmærs gangi:
deyður er nú tann hövdingi,
os hevur forðað leingi.

54.

Hann legði undir seg ríkið alt
framm við sjóvarstrond,
síðan helt hann haðan burt
og ríður á Upplond.

55.

Jallgrímur kemur út árla
morgun,
sær nú kongins dreingir,
talar hann nú til sínar menn:
roynið nú bugastreingir.

56.

Jallgrímur ríður út árla morgun,
kappin tann hin raski,
fimti vóru teir kongins menn,
ið fullu í fyrsta kasti.

57.

Jallgrímur rópar á sínar menn:
spennum vára bugar,

ikki skal Haraldur hárfagri
so Upplendingar kuga.

58.

Jallgrímur ríður á grönum völli,
sum aðrir reystir menn,
so feldi hann Haralds garpar
hundrað um ísenn.

59.

Átjan vóru teir sveinarnir,
boðini bóru heim:
Jallgrímur ræður á Upplondum
so frægur hilmir ein.

60.

Nú skal brynja út annað lið
vera til víggja førur,
ríða so til Upplanda
og spenna á saðilgjörð.

61.

Árla var um morgunin,
roðar fyri sól,
riðu so á skógvin burt
framm fyri fagran hól.

62.

Jallgrímur kemur út árla
morgun,
sær nú kongins dreingir;
talar hann nú til sínar menn:
spennum bugastreingir.

63.

Jallgrímur ríður út árla morgun
sum aðrir reystir menn;
so feldi hann Haralds greppar
hundrað um ísenn.

64.

Jallgrímur ríður á grønum völli,
royndi góðar gripir,
feldi niður af Haralds monnum
tíggju for hvörja sipun.

65.

Jallgrímur ríður á grønum völli
við sínum brandi bjarta,
ein fleyg örvin fyri hans bróst,
tá neit inn at hjarta.

66.

Úr sær reiv hann blóðiga örv
alvæl sum hann kundi,
sendi hana aftur í Haralds lið,
so mangur lívið týndi.

67.

Jallgrímur so til orða tekur:
felt havi eg úr liði;
gerið sum fyrst í fyrndartíðum:
gevið nú ongum grið.

68.

Teir högga títt, teir líva lítt,
duplur hanga við stengur,
maktast ungi Jallgrimur
í víggi har hann stendur.

69.

Jallgrímur ríður á grønum völli,
nú tekur liðið at tynna:
glaður eg ríði at kvöldmálum
mína brúður at finna.

70.
Dagurin tók at kvölda,
teir sógu risan renna,
oman skruddu dalir og fjöll,
tá hann ræð teir at kenna.

71.
Eg havi staðið í stríð í dag
og vegið so mangan mann,
nú síggi eg tann fjallatussa,
eg meini hann vil mær ann.

72.
Eg havi staðið í stríð í dag
og vunnið tann sigurin prúð;
eg eri møddur og illa særdur,
hvíla vil eg nú.

73.
Ongan skaltú søtan sova,
so leingi sum brandar bíta,
fyrr enn eg fái Ingibjörg,
sum væn er á at líta.

74.
Hann legði inn at Jallgrími unga,
sigst í hesum tátti,
harðliga við beinum bankar,
fór ikki um við sátti.

75.
Riðu saman á grønum völli,
frá mann frættast víða;
so rann sveitti um belti hans
sum elvur í fossinum stríða.

76.
Jallgrímur gav so vont eitt högg,
tað tók at rúka af skalla:
tað er ei so undarligt,
um eg í dag mann falla.

77.
Hevði eg ikki for mínum brósti
følt tað tunga mein,
ikki skuldi tú, fjallatussi,
boðini borið heim.

78.
Jallgrímur reidjar svörð íkring,
vegur við vápn á skildir,
so hjó hann til fjallatussan,
eggin beinið kildi.

79.
Risin sipaði jarnstongina
við so miklari ferð,
Jallgrímur fekk so ont eitt slag,
at heilin dreiv á jörð.

80.
Gylsteinur sær úr heri brá,
væl kundi brynjur skera:
ikki skal frúgvin Ingibjörg
risans brúður verða.

81.
Gylsteinur seg frá heri reið,
við sínum brandi brá,
hann kleyv henda grima risa
sundir í lutir tvá.

82.
Tað var reystur Haraldur kongur,
gav honum gávur góðar:

Bjarmalandi yvir at ráða
og Ingibjörg, væna fljóð.
83.
Gylsteinur festi Ingibjörg,
so er komið til mín,
síðan førdi hann Haraldi kongi
skatt og gull í skrín.

## 7.

## Jómsvíkingar.

Kæmperne i Jomsborg drikke og holde sig glade; der må ingen komme til deres bord, som ej er tredive år gammel. I tolv måneder sidde de rolige i borgen, uden at nogen drager ud af den. Da udruster Vagn Ågesen sine skibe og sejler til Norge. Her træffer han på Imund den hvide og hugger hånden af ham. Imund går til kongen og fortæller ham, at ufred er i hans land, da Jomsvikingerne ere komne did at herje. Kongen lader sin sendesvend gå til Gudrun illgerdsfru og tilbyde hende tolv mark af det røde guld for at dræbe Jomsvikingernes hær og således udløse ham af vånde. Han røgter sit ærinde; men Gudrun vægrer sig først og siger, at kongen vil komme i större nød, dersom hun dræber den stærke hær; dog erklærer hun sig tilsidst villig til at hjælpe ham, dersom han vil give hende sin unge sön til offer. Sendebudet bringer kongen denne tidende, hvorpå han svarer, at han heller vil miste en af sine sönner end alle sine riger og lande. Kongen græd så såre, da de førte hans unge sön bort og bragte ham til Gudrun, som strax dræbte ham i sin stol. Da kommer en byge fra Kingilvåg (?),

som pidsker således på Jomsvikingerne, at de må søge skjul, da de ikke kunde se imod vejret; haglene, der faldt i bygen, vare så tunge, at de vejede en øre; hele hæren døde.

---

Emnet er i Heimskríngla og Jómsvíkínga saga. Jeg har et andet kvæde fra Sandø på 120 vers, hvilket kaldes Vagnur Ákason; skönt sproget i det er ret godt og den almindelige kvædestil vel bevaret, er det dog vel digtet i den senere tid efter sagaerne, da det ganske stemmer overens med disse, nöjagtig gengiver kæmpernes navne og fremstiller de samme begivenheder, som skildres i sagaen.

---

(Optegnet i Sunnbø 1847.)

1.
Drekka teir í Jómsborg[1]
bæði úti og inni,
drukku og kláran vín,
glaðir á hvörjum sinni.
— Snildar tungur bera æru mans so víða,
eg sá hjörtin renna undir so grønar líðir,
snildar tungur bera æru mans so víða.

2.
Drekka teir í Jómsborg
bæði við gleði og gaman;
har skal eingin stíga til borðs,
fyrr enn tríati ár var gamal.

3.
Drekka teir í Jómsborg
uttan sorg og sút,
drukku fullar tólv mánar,
har kom eingin út.

4.
Drukku fullar tólv mánar,
har kom eingin út,
tað var Vagnur Ákason,
hann gekk har fyrstur út.

5.
Inn kemur Vagnur Ákason,

---

[1]) Jómsborg: *rettet for:* Jóansborg.

talar um sín vilja;
nú skal búgva skipini
tí nú lystir meg at sigla.

6.

So letur Vagnur Ákason
síni skipini búgva,
allar letur hann streingirnar
af reyðargulli snúgva.

7.

Vindur hann upp síni silkisegl
gulli vovin í rá,
strikar ei á bunkan niður
fyrr enn á Noregis vág.

8.

Kastar hann sínum akkerum
á so hvítan sand;
tað var Vagnur Ákason,
hann gekk har fyrstur á land.

9.

Tað var Vagnur Ákason,
hann gekk har fyrstur á land;
har kom Ímundur hvíti,
hann högdi af honum hand.

10.

Inn kemur Ímundur hvíti,
ið mist hevði hand:
ófriður er í Noregi,
er gingin á kongins land.

11.

Inn kemur Ímundur hvíti,
ið fingið hevði mein:
komnir eru Jómsvíkingar[1]
so vítt yvir allan heim.

12.

Svaraði kongur í Nöregi:
nú mann tað so vera,
nú skal eg láta boðini
til illgerðsfrúvu gera.

13.

Tólv merkur í reyðargulli,
tað vil eg henni senda,
drepur hon tann hin sterka her,
og skilur meg við tann vanda.

14.

Tólv merkur í reyðargulli
vil eg henni geva,
drepur hon tann hin sterka her
og skilur meg við tann trega.

15.

Enntá var tað sendisvein
hann heim í garðin fór,
úti Guðrun illgerðsfrú
fyri honum stóð.

16.

Ver vælkomin sendisvein
higar út til mín,
drekk nú hvat tær bætur líkar
mjöðin ella vín.

17.

Lítið er mær um mjöðin tín
alvæl minni um vín,

1) Jómsvíkingar; *opskriften har:* Jómsviningar *og* Josviningar.

tað er kongur í Noregi,
sendi meg til tín.

18.

Tað er kongur í Noregi,
sendi meg á tín fund,
Noregi er af hendi gingin
eina so lítla stund.

19.

Tólv merkur í reyðargulli
tað vil hann tær senda,
drepur tú tann hin sterka her
og skilur hann við tann vanda.

20.

Hann torir ei kongur í Noregi
senda mær boðini tey;
drepi eg tann hin sterka her,
hann kemur í størri neyð.

21.

Hann torir ei kongur í Noregi
senda mær boð til handa;
drepi eg tann hin sterka her,
hann kemur í størri vanda.

22.

Svaraði Guðrun illgerðsfrú,
á fáum kann hon hól:
fái eg hans unga son
at blódga í min stól.

23.

Fái eg hans unga son,
nú mann tað so vera,
tá skal Guðrun illgerðsfrú
miklar ódnir gera.

24.

Enntá var tað sendisvein,
hann heim í garðin fór,
úti kongur í Noregi
fyri honum stóð.

25.

Ver vælkomin sendisvein
higar nú til mín,
hvössu tók Guðrun illgerðsfrú
við örindunum tínum.

26.

Tú gert ikki kongur í Noregi
senda sær boðini tey;
drepur hon tann hin sterka her,
tú kemur í størri neyð.

27.

Tú gert ikki kongur i Noregi
senda sær boð til handa;
drepur hon tann hin sterka her,
tú kemur í størri vanda.

28.

Svaraði Guðrun illgerðsfrú,
fáum kann hon hól;
fær hon tín hin unga son
at blódga í sín stól.

29.

Fær hon tín hin unga son,
nú mann tað so vera,
tá vil Guðrun illgerðsfrú
miklar ódnir gera.

30.

Svaraði kongur í Noregi,

sær ber gull á hond:
fyrr vil eg missa ein mín son
enn öll míni ríki og lond.

31.

Sára græt kongur í Noregi,
honum rann tár á dúk,
tá ið teir bóru hans unga son
um hallardyrnar út.

32.

Tað var Guðrun illgerðsfrú,
á fáum kundi hon hól,
sveinin reiv hon kykan sundir,
hon blódgaði hann í sín stól.

34.

Eitt kom æl af Kingilvág,
tað glumdi sum á húð,
allir krokaðu Jómsvíkingar
inn í eina búð.

35.

Eitt kom æl af Kingilvág,
ilt var móti at líta,
Jómsvíkingar og reystir kappar
fast á kampi bíta.

36.

Eitt kom æl af Kingilvág,
haglið stóð hvört oyri;
voldi tað Guðrun illgerðsfrú,
at allur herurin doyði.

---

# 8.

## Gunnars kvæði.

(Brudstykke.)

---

Gunnar, den raske kæmpe, skyder; men da brister hans buestreng; han beder sin hustru Halgerd nu vise sin kærlighed til ham og yde ham hjælp med en lokk af hendes hår. Hun svarer, at hendes lange gule hår har altid været hendes prydelse, så hun vil først vide, hvorfor han vil have den. Gunnar siger hende, at hans liv beror derpå, da han ved hårlokkens hjælp atter kan benytte buen og værge sig. Da

nægter Halgerd at give ham den, fordi hun vel erindrer den kindhest, han engang havde givet hende. Han svarer hende, at dette længe vil mindes i eftertiden til hendes skam. Hans gamle moder fælder mødige tårer og byder ham en lokk af sit hår; men dette vil han ikke tage imod.

---

Emnet findes i Njála 77de kap., kvædet trykt i Antiqv. Tidsskr. for 1849-51, s. 87.

---

(Optegnet på Sydero.)

1. So skeyt Gunnar nýtur drongur,
— og hon hin villa —
sundir gekk hans bugastrongur.
— tá gjördi hon illa,
illa sveik hon reystan drong,
og tað var tó illa.
2. Halgerð, vís mær nú tin tokk',
veit mær dugnað við hárlokk.
3. Hár mítt hevur meg væl prýtt,
tað er bæði gult og sítt.
4. Sig mær skjótt og satt nú frá,
hví tú vilt hárlokkin fá.
5. Verja mann eg meg væl um stund,
fái eg notið buganum.
6. Veit mær hann skjótt, sit so við frið,
lívið mítt har liggur við.
7. Leggur tú ta virði á,
hárlokk skaltú ikki fá.
8. Huga mann eg, tá tað var,
högg á kinn at tú gaft mær.

9. Verða mantú slíkt minni við,
sum tú nu gert tær ágiti.
10. Móðir fellir møðig tár:
hjálp tær sonur, við mítt hár.[1]
11. Ei skulu bragdar briga mær,
eg reiv hár af hövdi á tær.

## 9.

## Sigmundar kvæði.

**A.** 1ste sang. Kong Olav Tryggvesön kalder Sigmund ind for sig, byder ham at fare til Færøerne, ledsaget af præsten Tambar, for at indføre kristendommen. Kongen lover ham hælften af øerne, dersom han kan tvinge den i trolddom stærke Thrånd i Gata; Sigmund vil ikke indrömme Thrånd navn af tapper kæmpe, skönt han kan øve trolddom. Sigmund skyder da snækken i havet, hejser sejl i höjen rå og sejler til Færøerne. Han styrer mod Mjóvanes og ind mod Gata; han ligger der på bugten i en nat og to dage, men kan ikke nå til land formedelst den storm, Thrånd formedelst sin trolddom udsender mod ham. — 2den sang. Sigmund sejler nu til Svinø, hvor bonden Bjarne boede; han kommer dertil om natten, medens alle folk sov; han sprænger dörene, og Bjarne mærker intet, förend Sigmund står over hans hoved. Bjarnes hustru beder ham ikke göre den skam

---

1) *En anden optegnelse, jeg fik i Sunnbø, har her:*
Móðir hans var honum so kær:
mín sonur, tak hár úr hövdi á mær.

at dræbe hendes gamle mand. Sigmund lover ikke at volde ham nogen fortred, dersom han vil lade sig kristne; fremdeles spörger han ham, hvem der dræbte hans fader. Bjarne svarer, at Sigmund skyldte ham, at han nu var i live; men Thrånd lod slå hans fader ihjel. Bjarne tager imod forligstilbudet og fremsætter mad og drikke for Sigmund og hans mænd, der drak og dansede der i flere dage. Bjarne og alle hans folk blive da kristnede. — 3dje sang. Sigmund sejler igennem Skuvøfjorden til Dimun; hans fostbroder Harald[1] (eller Thorbjörn) beder om at måtte følge ham; men Sigmund siger, at han skal vogte skibene. Sigmund tager et reb i hånd og kaster spydet op i det tredive favne höje bjærg, så dets odd gik gennem grönsværen ned til klippen; nu hæver han sig ved hjælp af rebet op på en afsats i bjærget. På stien træffer han to af Össurs mænd, som få så brat en bane; da han kom til Skorarheyg, ser husfruen Gudrun ham og løber ind med budskab om, at der ere fremmede mænd på øen. Össur forsyner sig med proviant; uddeler våben til sine mænd og løber da til skansen med dem, hvor de værge sig. Sigmund svinger sig op på den østlige side af borgen og fælder en af Össurs mænd. Da Össur ser dette, løber han selv at kæmpe med Sigmund, der endelig fælder ham ved at bruge det kunstgreb, han havde lært af kong Olav, idet han hug med åbent skjold, så Össur på engang mistede både hånd og fod. Össur beder Sigmund begrave ham på drangen (ɔ: klippen, som står i søen) ved den vestlige side af øen. Sigmund lover at opfylde hans bön. Sigmund selv blev dræbt på Syderø, men blev begravet på Skuvø.

---

1) *Haraldur (mon Jarnhauss? i de andre opskrifter nævnes en Jarnger som Sigmunds ledsager.)*

Emnet er behandlet i Færeyinga saga.

De opskrifter af dette kvæde, som jeg har brugt til jevnførelse med den, jeg her har lagt til grund (A: Svabos samling i 8vo), ere: B: Svabos saml. in 4to (1 del nr. 4); C: Hentzes saml. nr. 9; D: Lyngbyes optegn. i det kgl. Oldskriftselskabs arkiv, (trykt med nogle forandringer i Antiqv. Tidsskr. f. 1849-51, s. 78-86) og E. Fugloyjarbók, nr. 44.

Fyrsti táttur.

1. Ólavur kongur kristnum býður
gud og mildar miskunnar [1] tíðir.
— Noregis menn, dansum væl í friðum, [2]
stillið ydur alla riddara, Noregis menn,
dansið væl í friðum. [2]

2. Ólavur heitir á sveina tvá:
heintið Sigmund inn til [3] vár!

3. Áðrenn teir hövdu hálvtalað orð,
tá var Sigmundur inn fyri borð.

4. Sigmundur fellur á síni knæ:
góðan dag, [4] harri, hvat viltú mær?

5. Kongurin tekur í Sigmundar hond:
eg gevi tær helftina af Føroyja land.

6. Tú skalt fara til Føroyja vestur,
tær skal fylgja Tambar prestur.

7. Tú skalt fara til Føroyja land,
tær skal fylgja Tannebrand.

8. Í Føroyjum býr ein fínskur [5] mann,
Trándur í Götu eitur hann.

---

1) Mildar miskunnar; A: milda miskuns. — 2) í friðum, A; C: og friðlig. — 3) til: A: fyri. — 4) góðan dag, A; C: Krist signi teg. — 5) fínskur, A; C: menskur.

9. Trándur í Götu eitur hann,
mín kæri Sigmundur, fá [1] mær hann!
10. Sigmundur tekur til orða svá:
hann verður ikki góður at fá.
11. Hvört heldur er hann tann kappin reysti
ella er hann í gandi treystur?
12. Ikki er hann tann kappin reysti,
heldur er hann í gívrum treystur.
13. Ganga teir eftir sandi,
sum knörrur fleyt fyri landi. [2]
14. Loystu út af dýrum vág
tann besta knörr, í Noregi lá.
15. Sigmundur sínum skipi skeyt, [3]
besti knörrur af [4] Noregi fleyt.
16. Sjógvurin brýtur sum buðafles;
haldum beint í Líndisnes!
17. Vindur sítt segl so högt í rá,
siglir til Føroyja mánar tvá.
18. Hann siglir í ein, hann siglir í tvá,
triðja fekk hann Føroyjar at sjá.
19. Sjógvurin brýtur í streymi [5] strítt,
einki aktar [6] Sigmundur slíkt.
20. Sjógvurin brýtur sum buðafles:
haldum beint á Mjóvanes!
21. Sjógvurin gerst nú gulur og blár,
sandurin uppi á tilju lá.
22. Tekur at rúka sandur og sjóur:
nú er Trándur vorðin óður!

---

1) fá; A: flýja. — 2) *versene 13 og 14 indskudte efter* C. — 3) skipi skeyt. D; A: í eystur leyp; B: síni skikkju skeyt. — 4) besti knörrur af, D; A: besta skúta í. — 5) í streymi; A: streyma. — 6) aktar, A, E; B D: óttast.

23. Náttina eina, dagana tvá
Sigmundur úti fyri Götu lá.
24. Tóat [1] vær kostum lív og lund,
vær náum ei á Götusund.
25. Tóat vær kostum lív og and,
náum vær [2] ei á Götu sand.
6. Vær náum ei á Götu sand,
Trándur ristir [3] mót os gand.

## Annar táttur.

27. Nú skal taka upp annan tátt,
sigla út til Svínoyjar brátt.
28. Í Svínoy býr ein menskur mann,
Bjarni bóndi eitur hann. [4]
29. Sigmundur vendur síni skútu í hav,
næst öll [5] skútan gekk' í kav.
30. Sjógvurin brýtur í streymi [6] strítt,
einki aktar Sigmundur slíkt.
31. Sigmundur siglir Svínoyja fjörð,
skútan bognaði sum ein gjörð.
32. Kastar hann akkar á hvítan sand,
fyrstur steig Sigmundur fótum á land [7]
33. Haraldur fellur á síni knæ:
fostbróðir, lat meg fylgja tær!
34. Tú fert ei á land um sinn,
tú skalt goyma skipi mín.
35. Tá ið han kom í bóndans garð,
alt lá fólk í svövni har. [8]

---

1) tóat; A; tó um. — 2) vær; A: vit. — 3) ristir, A; BCDE: reisir. — 4) *v. 28 indskudt efter* BCDE. — 5) öll, C; A: at. — 6) í streymi; A: streyma. — 7) *v. 32 indskudt efter* CDE — 8) *v. 35 indskudt efter* BCD.

36. Eg havi ei verið í Svínoy fyrr,
nú skal eg bróta bóndans dyr.
37. Ei visti Bjarni af fyrr enn tá
Sigmundur yvir hans herðum stár.
38. Fljóðið steig í serki framm:
tær megið ei gera so stóra skamm.
39. Tær megið ei gera so stóra skamm,
drepa inni ein gamlan mann.
40. Vil hann Bjarni kristin verða,
skal eg honum einki gera. [1]
41. Bjarni, gakk á grønan völl,
sig mær, hvör min faðir feldi. [2]
42. Eg gav tær lív, og tað var væl,
Trándur læt slá [3] tín faðir í hel.
43. Tað var bóndans fyrsta orð:
biður nú bera mat á borð.
44. Tað var bóndans annað orð:
letur nú bera drekka á borð.
45. Einki gjördu teir annað tá,
drukku og dansaðu í dagar tvá.
46. Einki gjördi hann annað har,
kristnaði bóndan og alt har var.

## Triði táttur.

47. Nú skal taka upp triðja tátt
og sigla suður til Dímunar [4] brátt.
48. Sjógvurin brýtur í streymi [5] strítt,
einki aktar [6] Sigmundur slíkt.

---

1) *v. 40 indskudt efter* B C D. — 2) hvör mín faðir feldi; A: hvar mín faðir fell
3) læt slá, C; A: sló. — 4) Dímunar, B C D E; A: Suðuroyjar. — 5) í streymi A: streyma. — 6) aktar, A E; B C D: óttast

49. Sigmundur siglir um Skúvoyjarfjörð,
skútan bognar sum ein gjörð.
50. Á bunkanum stendur drongur treystur:
haldum nú millum oyja eystur!
51. Sigmundur gongur í bæði borð:
haldum nú beint á Grønuskor.[1]
52. Haraldur[2] fellur á síni knæ:
fostbróðir, lat meg fylgja tær!
53. Tú fert ei á land um sinn,
tú skalt goyma skipi mín.
54. Sigmundur tekur ein kaðal[3] í hond,
búgvið spjót tá rennur á land.
55. Hann skeyt upp í grønan vall,[4]
oddurin niður í grotið gall.
56. Tríati favnar var bergið hátt,
Sigmundur lesti seg við ein tátt.
57. Á götuni[5] lógu garpar tveir,
bráðan bana fingu teir.
58. Sigmundur veit sær[6] onga neyð,
reikar heim á Skorarheyg.
59. Inn kom húsfrú Guðrun[7] á gátt:
eg sá mann á henda hátt.
60. Særtú mann á henda hátt,
hann var ikki her á jólanátt.
61. Hann var ikki her á jólanátt.
nú er ei[8] at sova brátt.
62. Össur[9] leyp eftir skreppum ný,
fýra tunnur[10] gingu tarí.

---

1) A *her:* Granaskor, *men i v. 75:* Grønuskor. — 2) Haraldur, A; BCD: Torbjörn. — 3) ein kaðal: A: „suin keal" (*hvilket sidste ord vel er* kaðal *eller* „keaal" *efter Svabos skrivemåde — det betyder da en line, et reb*). — 4) grønan vall (ɔ: völl), A; B; fríðan hjall (*den smukke bjærgafsats*). — 5) á götuni, A; E: í kleivini. — 6) veit sær, BD; A: við. — 7) Guðrun, A; D: Gyðja. — 8) er ei; A: ertú. — 9) Össur; A: Öxir. — 10) fýra tunnur; A: fjórðungur vatur (?).

63. Kastar so öllum vápn ísenn,
loypur í borg við níggju menn.
64. Níggju menn og málmarar tólv,
taka nú allir at verja borg.[1]
65. Össur stendur við borgarlið,
breiðari öxi hann studdist við.
66. Vá hann seg inn, vá hann seg frá,
eystan á borgina vá hann seg á.
67. Eystan á borgina vá hann seg á,
mann vá hann frá Össuri tá.
68. Mann vá hann frá Össuri tá,
Össur stóð og sá hará.
69. Össur stóð og sá hará:
ei skulu fleiri fara svá.
70. Ei skulu fleiri fara svá,
báðir ruku saman tá.
71. Bardust í dagar, bardust í tvá,
hvörgin kundi sigur af öðrum fá.
72. Nú skal eg taka listir fyri seg,
sum Ólavur kongur lærdi meg.[2]
73. Hann vá til við opnum skildi,
fóturin af, so hondin fylgdi.
74. Össur talar af miklari trong:
tær skuluð føra meg vestur á drang!
75. Tað var Össurs sísta orð:
hövdið skal venda á Grønuskor.
76. Tað boð skaltú af mær tiggja,
vestur á drangi skaltú liggja.[3]
77. Í Suðuroy var Sigmundur[4] dripin,
norður í Skúvoy var hann grivin.

---

1) *V. 64 indskudt efter* D. — 2) D *har dette vers således:* Nú skal taka til listir tær, sum Ólavur kongur kendi mær. — 3) *Versene 76 og 77 indskudte efter* B. — 4) I Suðuroy var Sigmundur; B: suður í Suðuroy var hann.

## 10.

# Kjartans tættir.

---

**A.** På Herdarholt vare to kæmper: Kjartan Olavssön og Bolli Thorlakssön, af hvilke Kjartan bar fortrinet. Kjartan traf ved Laugarå Gudrun Osvifsdatter og fattede kærlighed til hende; han går til sin fader og rådfører sig med ham, idet han vil ægte hende. Faderen råder ham først at drage til Norge, da det sömmer sig bedst for høviske svende at lære noget uden lands. Kjartan beslutter da at rejse, og tager løfte af Gudrun, at hun ikke vil elske nogen anden mand, end ham, ligesom han forpligter sig ikke at elske anden kvinde end Gudrun; han lover hende næste år at vende hjem igen. Bolli rejser med ham. Da de komme til Norge, se de i havnen en stor mand (Grim) svömme med stor færdighed. Bolli undslår sig for at efterkomme Kjartans opfordring til ham at måle sig med Grim, hvorpå Kjartan selv springer ud at fremme den leg med ham. Kjartan siger farvel til Bolli, som sejler hjem igen til Island, og beder ham hilse alle, og især Gudrun, at han skal holde sit løfte og komme den følgende sommer. Da Bolli lander i Island, kommer Gudrun ned til strande at spörge efter Kjartan. Bolli svarer, at han har fæstet en jomfru i Norge, som ikke er Gudruns lige; han beder hende derfor ikke spörge efter Kjartan. I vrede går Gudrun bort derfra; men Bolli talede siden ofte med hende ved Laugarå, og skönt mange misbilligede det, vandt han hende og ilede med at holde bryllup. — 2den Sang. De to raske kæmper Kjartan og Grim svömme nu om kapp; Kjartan må tilsidst give efter, da han bliver ud-

mattet. Grim går for kongen og siger, at Islænderne ville indebrænde ham i deres overmod. Kjartan træder da ind for kongen med den erklæring fra alle Islænderne (uden Fróðar), at de ville antage den kristne tro. Ærkebispen Thorkel døber dem, og kong Olav tilbyder Kjartan sin søster Ingeborg til ægte. Kjartan svarer, at dette kan ikke ske, da han har lovet Gudrun sin tro. Kjartan vil nu drage hjem til Island; Ingeborg giver ham mange kostbare smykker og følger ham ned til stranden. Han lander der; fruer og jomfruer, deriblandt også Gudrun, komme ned til stranden at købe skrud og lin. Kjartan bliver opmærksom på Revna, Kalfs søster, og giver hende de smykker, han fik fra Ingeborg; da Gudrun så disse gaver fra Kjartan til Revna, blev hun ikke let om hjærtet. Kjartan ægter Revna. Hans gode sværd bliver stjålet; han bekendtgör tyveriet, og der bliver søgt overalt, men forgæves, da ransmændene (Torhals börn og Bitlusynir?) vare forsvundne. Kjartan rider bort, og bliver advaret for Laugemændene, men han følger ikke advarselen. Gudrun går ind for Bolli og lover ikke at være ham god, sålænge han lader Kjartan være i live, sålænge han uden hævn vil bære den skam, Kjartan har påført ham. Bolli sadler da sin hest og rider bort. Kjartan kommer strax i kamp med Bollis mænd og fælder mange af dem; men det sværd, han nu havde, var så blødt, at han måtte rette det med foden hver gang han havde vejet en mand med det. Kjartan beder Bolli ikke stå ledig, men enten kæmpe for eller imod ham. Bolli farer da frem og gennemborer Kjartan, der døende beder sine mænd aldrig göre Bolli noget ondt. Der var gråd på Herdarholt, da disse tidender spurgtes; ransmændene sejlede ud af Hvamsfjord. Kjartans fader Olav bygger sig en borg og sörger der hele sin levetid over sönnen.

---

Emnet er i Laxdæla og Olav Tryggvesöns saga.

## A. (Schröters optegnelse.)

### Fyrsti táttur.

1.
Ríða teir út af Herðarholt
reystar kempur tvær,
fyrstur reið Bolli Tollaksson,
tá íð Kjartan[1] var ikki har.
— Leggið nýjar árar út,
tað flýtur ein snekkja for
hertugans garða,
hon er seg af almvið og eikin
hin harða,
leggið nýjar árar út.[2]

2.
Ríða teir út af Herðarholt
reystar kempur báðar,
fyrstar reið Bolli Tollaksson,
tá íð Kjartan var ikki hjá.

3.
Kjartan legði[3] at Leygará,
mongum tað væl tótti,
snarliga runnu ástir saman
við Guðrun Ósvivs[4] dóttur.

4.
Kjartan gongur for faðir sín,
leitar við hann ráð:
væn er Guðrun Ósvivs dóttir,
eg vil ta jomfrú fá.

5.
Semir tað öllum hoviskum
kallum
læra bæði tukt og sinni,
líkari var, mín sælí son,[5]
tín veldiga harra at finna.

6.
Svaraði Kjartan Ólavsson
af so góðum treysti:
finna skal eg mín veldiga harra
á hesum sama heysti.

7.
Kjartan gongur við Guðrun at
tala,
tað mátti eingin hoyra,
segði frúnni ætlan sín,
hon rodnaði um ein droyri.

8.
Leggur hann hendur um frúnnar
háls,
mælir við hana so blíðum:
Ísland skal eg á sumri hava
væl máttú mín bíða.

9.
Lat tær góðan hugin siga,
aftur mann eg koma,

---

1) Kjartan, AB.; C: Jartan. — 2) *Omkrædet efter* C. — 3) legði, AB; C: gekk. — 4) Ósvivs: A: Hósvis; B: Jósis; C: Josups. — 5) *Istf: disse tre linjer har* C: Svaraði Ólavur faðir hans, hin vitri og hin svinni: far teg heldur til Noregis.

elska tær ikki annan mann,
ei heldur eg mær konu.

10.

Lat tær Guðrun hugin siga,
aftur komi eg við lív,
elska tær ikki annan mann
ei heldur eg mær vív.

11.

Tað var Guðrun Ósvivsdóttir,
ið reyðargull bar á hond,
fylgir hon Kjartan Ólavssyni
niður á sjóvarstrond.[1]

12.

So letur Kjartan Ólavsson
síni skipini búgva,
allar letur hann streingirnar
af reyðargulli snúgva.

13.

So letur Kjartan Ólavsson
búgva skipin stór,
bæði letur hann í tey laða
virtin og so bjór.

14.

Vindur upp síni silkisegl,
gull við ráum brann,
strikar ei á bunka niður
fyrr enn við Noregis land.

15.

Strikar ei á bunka niður
fyrr enn á Noregis vág,
har lá Grímur innan fyri,
spælir í brynju blá.

16.

Hoyr tú Bolli Tollaksson,
eg geri tað ei at loyna;
gakk á sund við griman mann,
har skaltú teg royna.

17.

Svarar tá Bolli Tollaksson,
hann lítur á henda mann,
flestalt er hann af gívrum[2]
treystur,
eg royni ei sund við hann.

18.

Far tú teg til Íslands aftur,
heilsa fólki heim,
eg skal mær á sundið út
at fremja lítlan gleim.[3]

19.

Tú heilsa Guðrun Ósvivsdóttur
af so góðum treysti:
Ísland skal eg á sumri hava,
áðrenn tað tekur at heysta.[4]

20.

Bolli vindur upp síni segl
og út í havið setti;
Kjartan legðist á sundið út
at fremja leikir eftir.

21.

Bolli vindur upp síni segl

---

1) *Vers 14 indskudt efter* B. — 2) Af gívrum, A; B: i gævu. — 3) C: Tað var Kjartan Ólavsson, hann gav ei slíkt í geyma: eg skal fara á sundið út at leika í stríðar streymar. — 4) *V. 19 indskudt efter* B.

bæði gul og blá,
strikar ei á bunka niður
fyrr enn á Íslands vág.

22.

Kastar hann sínum akkerum
á so hvítan sand,
fyrstur steig Bolli Tollaksson
sínum fótum á land.

23.

Fyrstur steig Bolli Tollaksson
sínum fótum á land;
tá var hon Guðrun Ósvivsdóttir
riðin niður til strand.

24.

Tá var hon Guðrun Ósvivsdóttir
riðin niður til strand:
hvar er hann Kjartan Ólavsson
hví kemur hann ikki[1] á land?

25.

Tú tarft ei Guðrun Ósvivsdóttir
eftir honum at fregna,
hann er seg í Noregi
so glaður við kongins tegnar.

26.

Kjartan er í Noregi,
fáir finnast slíkir;
hann hevur fest eina norska frú,
hon er ikki tigara líki.[2]

27.

Guðrun snúðist Bolla ífrá,
var reið og ikki góð:[3]
vont er slíkum rakkum at trúgva,
tár á kinnum stóð.

28.

Bolli legði at Leygará,
mongum illa tótti,
snarliga runnu ástir saman
við Guðrun Ósvivsdóttur.

29.

Tað var Bolli Tollaksson,
tók sær frú at festa,
snarliga læt til brúdleyps bjóða,
læt ikki leingi fresta.

30.

Öllum letur Bolli Tollaksson
í sítt brúdleyp bjóða,
uttan Ólavi Kjartans faðir,
ið væl kann randir rjóða.[4]

31.

Drukkið var teirra brúdleypið,
kátt var teirra lív,
gingu bæði í eina song
Bolli og hans vív.

---

1) hví kemur hann ikki, A; B: hann kemur ei fyrst. — 2) *V. 26 indskudt efter* BC. — 3) var reið og ikki góð, A; B: hon rodnaði sum eitt blóð. — 4) *V. 30 indskudt efter* B.

## Annar táttur.

Drukkið var teirra brúdleypið,
mangur fór glaður af;
eg kvöði um Kjartan Ólavsson,
í Noregi hann var.[1]

33.
Spæla teir á sundinum,
báðir reystir seggir;[2]
Kjartan kennir moði á sær,
biður at landi leggja.

34.
Kjartan læt at landi leggja,
sógu tað konur og menn,
grimur maður á sundi spælir,
í hvörjari veglund enn.

35.
Grímur gár fyri Ólav kong,
strýkur sær um enni:
mætir eru Íslendingar,
vilja os innibrenna.[3]

36.
Kjartan gongur fyri Ólav kong,
svör á sína trúgv nú:
allir viljum vær Íslendingar
taka við kristnari trú.

37.
Mælti tað Kjartan Ólavsson,
hann slær tað í ein gleim:
allir kristnast vær Íslendingar,
uttan Fróðar ein.

38.
Tað var Torkil erkibisp
heldur á gyltum horni,
allar kristnaði hann Íslendingar
á einum summars morni.

39.
Eg kristni teg, Kjartan Ólavsson,
væl í góðan tíma,
tak við kristnari trúgv af gudi,
eg gevi tær systur mína.

40.
Svaraði Kjartan Ólavsson,
konginum illa tótti:
eg taki ikki tigara systur,
tað fræitir ei Ósvivs dóttir.

41.
Svaraði Ingibjörg[4] kongins systir,
talar eitt orð for sær:
viltú Kjartan Ólavsson
skiljast nú frá mær?

42.
Hon tók upp úr mjöldrekkju,[5]
Kjartani mentir[6] gav:

1) *V. 32 indskudt efter* B. — 2) baðir reystir seggir, B; A: royna bitrar eggir. — 3) *V. 35 indskudt efter* B. — 4) Ingibjörg, *Laxdæla;* Kristin, A B C. — 5) mjöldrekkju (?), A: C: attriki (?). — 6) mentir, A; B: möttul.

silvur og teir dýru slíðrar,
gripur af gulli var.

43.
Hon gav honum tað góða svörð
við gyltar slíðrar at binda;
hann var aldri í víggi sárur,
íð bar tann brand við lendar.

44.
Tað var Ingibjörg kongins systir,
íð gull bar sær á hond,
fylgdi hon Kjartani Ólavssyni
niður til sævarstrond.

45.
Har mundi hvört frá öðrum skiljast,
báðum illa tótti:
Kjartan, eg fylgi ei longur tær,
tað fræltir ei Ósvivsdóttir.

46.
Sig tú tíni grannkonu,[1]
tú kemur til Íslands aftur:
hon, teg elskaði í Noregi,
var ikki af træla ættum.

47.
Kjartan vindur upp síni segl
bæði gul og blá,
strikar ei á bunka niður
fyrr enn við Íslands vág.

48.
Strikar ei á bunka niður,
fyrr enn við Íslands vág;
har lá Kálvur innan fyri,
vindur upp segl í rá.

49.
Kastar hann sínum akkerum
á so hvítan sand,
fyrstur steig Kjartan Ólavsson
sínum fótum á land.

50.
Fyrstur steig Kjartan Ólavsson
sínum fótum á land,
tá var Guðrun Ósvivsdóttir[3]
riðin niður til strand.

51.
Har komu frúvur og jomfrúvur
at keypa skrúð og lín,
har kom Tóra Kjartans systir
og fagnaði bróður sín.

52.
Revna[4] situr undir faldinum,
alt somir henni væl;
Kjartan kom frá strondum niðan,
snart var teim til tal.

53.
Revna situr undir faldinum,
væl somir henni klæði:

1) grannkonu, A; B: vinkonu. — 2) Kálvur; A: Álvur. — 3) Guðrun Ósvivsdóttir, A; B C: Ragna (Revno) systir Álfs (Kalfs). — 4) Revna, *efter sagaen*; A: Rafna; B C: Ragna.

mentarlín og hövuðgull,
tey vil eg hava bæði.

54.

Svaraði Kálvur[1] hennar bróðir,
kundi væl tukt og æru:
mentarlín og hövuðgull
tað somir teg ei at bera.[2]

55.

Hann gav henni mentarlín
hövuðgullini tvey;
mangur fær, hvat öðrum er ætlað,
eingin tað íð öðrum er eyðið.

56.

Hann gav henni mentarlín
hövuðgullini bæði;
mangur fær, hvat öðrum er ætlað,
eingin tað, íð öðrum er lagað.

57.

Hann gav henni gull og fæ
so tað silvurið brenda;
Guðrunu var ikki hjartað lætt,
tá íð hon sá skeinkin henda.

58.

Kjartan gongur for faðir sín,
leitar við hann ráð:
tað er hon Revna systir Kálvs,
eg vil ta jomfrú fá.

59.

Tað var Kjartan Ólavsson,
hann tók sær frú at festa;
snarliga læt til brúdleyps bjóða,
ei var longur at fresta.

60.

Teir drekka bæði úti og inni,
gott skal slíkum gegna;
Kjartan saknar úr máldrikki
svörð við kongins tegna.

61.

Teir stjólu burt hans góða svörð
burtur úr lodnum skeiðum,
stungu aftur í sliðra tá
brandin tann hin deiga.[3]

62.

Kjartan kemur inn árla morgun,
sær tey merki stór:
eg havi stuldur og rán at lýsa,
tað merkir domi stór.[3]

63.

Teir leita bæði úti og inni
hvör til sama verka,
teir fingu ein mann at leita har,
teir kalla hann Ólav sterka.

64.

Teir leita bæði úti og inni
hvör í sínar vráir,
burtur vóru Tórhals börn[4]
og bitlusynir báðir.

65.

Kjartan kemur inn árla morgun,
lítst hann um so víða:

---

[1]) Kalvur, *efter sagaen;* ABC: Álvur. — [2]) *V. 54 efter* B; A *har:* Álvur bað hana sita í lag: tú fært væl, hvat teg lystir; Kjartan gav henni hövuðgull af kæru konzins systur. — [3]) *V. 61 og 62 indskudt efter* B. — [4]) *V. 64, l. 2 og 3:* B: uppi í hvöns mans raði, horvnir vóru komnir menn; C: burtur hvurvu Hóralds menn.

eg havi so mikil örindi
burt á skóg at ríða.[1]

66.

Kjartan leyp á völlin framm
bæði af ilsku og vreiði,
hann bað saðla horsið tá,
hann burtur á skógin reið.

67.

Tú ver væl um teg, Kjartan mín,
Knútur mælir af sonnum,
teir hava á tær illan hug,
tú statt for Leygamonnum.

68.

Teir skulu fáa so tungligt gjald
og hvör skal annan svíkja,
fyrri skal eg láta lív,
enn burtur af veginum víkja.

69.

Guðrun gongur for Bolla inn,
fellur for honum í knæ:
unni eg Kjartani væl við tí,
nú hevur tú skommir tvær.

70.

Guðrun gongur fyri Bolla inn,
fellur honum til kníggja:
Bolli, eg verði tær ikki tekk,
so leingi eg Kjartan síggi.[2]

71.

Sára græt Guðrun Ósvivsdóttir
af so tungum stríði:
tú skalt ongan setan sova,
meðan Kjartan er á lívi.

72.

Bolli leyp á völlin framm
bæði af ilsku, og vreiði,
hann bað saðla sær horsið tá,
hann burt á skógin reið.

73.

Kjartan vá fimtan brynjumenn,
rennur í randir sveiti:
skjótt er einum af at máa,
heljarmat at veita.[3]

74.

Tað var Kjartan Ólavsson,
tað fann hann til ráð:
stígur nú á tað deiga svörð
við hvönn mann hann vá.

75.

Aftur vá hann aðrar fimtan,[4]
rennur í randir sveiti:
hví stendur tú Bolli frændi,
vilt ongum dugnað veita?

76.

Aftur vá hann triðja fimtan,[4]
rennur í randir sveiti:
hví stendur tú Bolli frændi,
vilt hvörgum dugnað veita?

77.

Bolli leyp á völlin framm,
tað var dreingja ferð,

---

1) *V. 65 indskudt efter* B. — 2) *V. 70 indskudt efter* B. — 3) heljarmat at veita, B; A: heljar mann tað (?) leita; C: heljarmenn at oyða. — 4) fimtan, A; C: tríggjar.

hann stakk Kjartan Ólavsson
millum buls og herða.

78.

Mælti tað Kjartan Ólavsson,
tá ið hann fell í knæ:
hetta hevur tú, Bolli frændi,
leingi ætlað mær.

79.

Kjartan liggur á grønum vӧlli,
sær seg um so víða:
einki skuluð tit Bolla gera,
meðan hann er á lívi.

80.

Bolli stendur á grønum vӧlli,
lítur seg um so víða:
eg má ikki gera so ont,
at tað má mær jú líða.

81.

Tá var grátur í Herðarholt
bæði af konum og kvendum:
Tórhals bӧrn[2] og bitlusynir
niður til strandar rendu.[1]

82.

Tórhals bӧrn og bitlusynir
niður til strandar rendu;
bitlusynir skútu fingu,
út af Hvamsfjӧrð vendu.

83.

Tað var Ólavur faðir hans,
læt sær byggja borg,
síðan livdi hann ævi sína
alla út við sorg.

---

**B.** (Optegnet 1848 i Våg på Sydero.)

Denne opskrift stemmer nöje i indhold med **A**; den er 85 vers og flere steder fuldstændigere end **A**, hvorfor jeg har benyttet den til at göre indskud, hvor jeg syntes noget manglede i **A**.

---

**C.** (Optegnet på Sando 1848.)

Denne opskrift i 130 vers skiller sig endel fra de forrige især i anordningen af kvædet, som her deles i tre sange (tættir), ligesom den også helt igennem er vidtloftigere. —

1) *Vss: 81, 82 og 83 efter* B *(udreene i* A*).*
2) Torhals börn, *jf.* A *v. 64;* B: Bitlisbörn.

Da de ere komne fra Island til Norge, går Kjartan med sine mænd på land og slår sin lejr (herbúðir) ved stranden. Grímur kommer til og ser dette; (da han har hørt Islændernes samtale, udbryder han:) stortalende (heitstórir) ere Islænderne nu, da de ville indebrænde os. Kjartan opfordrer nu Bolli til at prøve svömning med Grim, men da Bolli vægrer sig, går Kjartan selv; men han kan ikke stå sig imod ham; hvorpå Kjartan stædes for kongen og går derfra ned igen til stranden til Bolli, som han beder at sejle hjem til Island og hilse alle fra ham, og især Gudrun, at han næste sommer inden høsten skal være hos hende. Bolli kommer hjem, lyver for Gudrun og får hende til ægte. (2den sang) Kongen beder Kjartan at vise sit mod og sin kraft imod sørøveren Álvur, som hærjede der nordenfor landet. Kjartan udfører dette, tager atten hærskibe og vender hjem med sejer;[1] han slår sine tælte (tjaldbúðir) tæt ved stranden; kongens søster går til ham at ønske ham velkommen og indbyde ham hjem til hallen; hun giver ham gode gaver. Islænderne kristnes. Kjartan sejler hjem til Island; da han kom til land, lå Álvur (Kálvur) der for at sejle til Kjartans søster (jfr. **A** v. 48). Kjartan forærer Ragna (Revna) en kåbe og to hovedsmykker, hvilke hun strax viste (sýndi) Gudrun. Kjartan ægter Revna. — (3die sang) Medens de andre drikke og holde lystighed, græmmer Gudrun sig (so var Guðrun Ósvivsdóttir sár og sjúk af ekka). Hun går ind for Bolli og siger, at „Ólavs rekkar“ bære sejer, medens Bolles mænd ligge hjemme; hun opegger ham flere gange, så han endelig indvilger i at tage Kjartan af live. Hóralds (Tórólvs) mænd blive kobte til at stjæle Kjartans sværd, som Kjartan forgæves leder efter; Hóralds mænd vare flygtede bort. I kampen fælder Kjartan

---

[1]) B. *har også denne fortælling, at han tog atten hærskibe ud af Garðariki fra Alf; men her lægges dette hen til Kjartans Islandsrejse og sker ikke som i* C *efter kongens opfordring.*

ni kæmper, og opfordrer da Bolli til at tage del i kampen enten med eller imod ham. Da sker det, at

Bolli eftir jörðini fór, | stakk so Kjartan Ólavsson
so illa mundi han gera, | millum rivs og herða.

Kjartan dør; der er gråd på Herðarholt, bitlusynir (?) sejle over Hvamsfjord og Ólavur kaster sine skatte (kastar eyð) i borgen og sörger hele sin tid over sönnen.

---

## II.

## Ormar Tórólvsson.

---

**A.** Fn hövding i Island er nævnet Thorolf; han har en sön, Ormar, der er væn og stærk, og vel øvet i våben. En dag, han er reden i skoven for at kæmpe, føler faderen at helsot er påkommen ham; han sender strax bud efter sönnen, der ved denne tidende iler hjem til Thorolf. Han giver Ormar tre gode råd för sin død: at han skal drage til Kong Olav i Norge og være ham lydig i alt, uden i det at gå med ham på Ormen hin lange, („thi kongen farer til himmels op, men kæmper synke i hav“); dernæst skal han, hvad enten han er stædt i kamp eller tavl, heller lade andre rose ham, end han skal göre det selv. Derpå dør Thorolf og Ormar graver ham i höjen. Han vinder nu sejl i rå og sejler til Norge med sin broder (fostbroder) Asbjörn. Da Ormar kommer ind for kong Olav, siger han, at Thorolf på Herdarholt var hans fader. Kongen beder Einar Thambeskælver vige sit sæde for Ormar, da denne synes ældre;

Einar springer i vrede op, omstyrter drikkeskåler, så den brune mjød flyder henad gulvet; han svarer kongen, at det må være en mægtig mand, som han skal reise sig for. Kongen tillader, at hans kæmper må prøve kræfter i brydning der i hallen, for at fornöje gesterne i julen. Ormar springer strax op fra sit sæde, tredje mand fra kongen, og mange af hirdmændene gå strax at brydes med ham, men ingen kunde stå sig mod ham mer end ett eller to tag. Einar gik da mod ham, og han stod fast mod Ormar ikke alene i to tag og sex tag, men først ved det tolvte kast sank han i knæ for Ormar. Kongen forbyder sine mænd at lade Einar nogensinde høre ilde, fordi han faldt for Ormar. Einar tiltaler strax Ormar; og de slutte forlig. En morgen årle byder kongen sine mænd at lægge årer for bord på Ormen den lange. Ormar falder på knæ for kongen, og siger, at hver bön, han beder ham om, skal strax være ja, undtagen den, at sejle ud på Ormen, thi kongen farer uskadt til himmelen op, men kæmperne synke i hav. Ormar beder kongen heller sejle hen til risen Dolls hule. Kongen lader da sætte et mindre skib i søen og styrer nord for Ytra (Ytrey); da se de en grum rise stå udenfor hulens indgang under et höjt fjæld; risen tager sin jærnkrog og kaster ud i havet. Da Olav ser dette, lader han både sejle og ro efter risen; han drager sit sværd og påkalder den sande gud, og nu må Doll gå ind i sin hule. Ormar tilbyder sig nu ene at gå op i risens hule at kæmpe med ham; han beder kongen vende hjem og ikke spilde flere af sine kæmper mod risen, dersom han ikke snart vender tilbage. Ormar tager en esping (liden båd) under armen med sig for at komme over vandene til hulen, og træffer da Doll liggende derinde, men ingen almindelig mand (menskur maðr) kunde nå op til ham, så stor som han var. Ormar tiltaler nu jætten og siger, at han

er kommen for at kæmpe med ham; på Dolls spörgsmål om, hvorfra han er, siger han ham rigtig besked. De begynde da at kæmpe; klipperne give efter for deres fødder, som om det var vand de trådte i, så hårdt stampede de på hulens gulv under brydningen. Ormar segner på knæ; men i sin nød påkalder han gud og den signede kong Olav, hvem han lover at tjene hele sit liv, dersom han bliver udløst af denne vånde; nu kommer han til kræfter igen, så han kaster risen til jorden, og knækker hans hals. Doll udstøder et frygteligt skrig, idet han opgiver ånden. Da kongens mænd på skibet høre råb, bede de kongen vende tilbage, da Ormar nu er død; men kongen svarer, at han hørte røsten af en Mand, som ikke var fejg, og at Ormar er i live; han velsigner den moder, der opfødte en så stærk kæmpe, som kunde overvinde denne jætte. Nu se de Ormar komme ned fra fjældet med Dolls kostbarheder, hvilke han giver kongen. Olav beder Ormar antage den kristne tro, da han vil give ham sin søster til ægte. Ormar vil nødig gå ind herpå, da han ikke bekymrer sig om, hvad der sker med ham efter døden. De sejle nu tilbage til Throndhjem og holde bryllup.

---

Jevnfør den svenske vise hos Arwidsson nr. 8 og 9, der dog nærmest svarer til den næste, Brúsajökils kvæði. Emnet er behandlet i Þáttr Orms Stórólfssonar (Fornm. sög. III, s. 204).

---

## A. (N. Nolsöes saml. nr. 16.)

1.
Viljið tær nú lýða á,
ljóð geva mær,
Tórólv nevni eg hövdingan,
yvir tí landi [1] ræður.
— Ólavur kongur herjar hann
mót tröllum,
hans eru segl af silki reyð,
Ormurin rennur, árar leika í
tollum.

2.
Átt hevur hann ein ungan son,
Ormar skulum vær nevna,
vænur er hann og voxtrarligur,
kann væl dreingjum stevna.

3.
Hann var seg á leikvöllum
burtur við öðrum sveini,
so ofta teir tá reiðir vóru,
stóð teim stríð af meini.

4.
Tað var á tí sama degi,
sum Ormar á skógvin reið,
faðir hans fekk helsóttina
mitt á síni leið. [2]

5.
Tað síggi eg á sjálvum mær,
at hel er komin í hendi;
heintið mær mín unga son,
ímeðan eg hann kann kenna. [3]

6.
Tórólvur talar til sveinana
tógva ella tríggja,
heintið mær Ormar sonin mín,
nú vil eg hann síggja.

7.
Hann var fimur á fótunum,
ið tey boðini bar
haðan á teir leikvöllir,
sum Ormar fyri var.

8.
Hoyr tú, Ormar Tórólvsson,
skjót tann leik af hendi,
gakk framm fyri faðir tín,
meðan hann teg kennir.

9.
Svaraði Ormar Tórólvsson,
skeyt tann leik af hendi:
heilur var mín sæli faðir,
tá ið eg á leikvöllir rendi.

10.
Inn kom Ormar Tórólvsson,
fellur á síni knæ:

---

1) tí landi, A C; B: Íslandi.
2) *V. 4 efter* B: A *har:* Tað var um ein halgan dag, sólin skein so víða,
Tórólvur frá kirkju reið, hann fangaði helsótt stríða.
3) *V. 5 indskudt efter* B.

Krist signi teg, mín sæli faðir,
hvat viljið tær nú mær?

11.

Hoyr tað mín hin sæli sonur,
legg tær væl í minni,
trinni vildi eg heilræðini lagt
fyri teg á sinni. [1]

12.

Hoyr tað Ormar, sonur mín,
hvört stendur tín ferð,
evri veit eg ætlaran,
tú hevur í ráðagerð.

13.

Evri veit eg ætlaran,
tú hevur í ráðagerð:
Ólavur kongur í Noregi
so væl mann við teg vera.

14.

Ormar, legg tær væl í minni,
tann veg vil eg tær vísa:
Ólavur kongur fyri Noregi ræður,
tann harra skaltú prísa. [2]

15.

Hvör tann bon, ið hann teg biður,
hon skal vera ja,
men leggja árar á Ormin langa,
far tú ikki tað.

16.

Men leggja árar á Ormin langa,
far tú ikki tað,
tí kongurin heilur til himna fer,
men dreingir sökka í kav.

17.

Hoyr tað Ormar, sonur mín,
tað mæli eg um minni,
legg teg heldur for helli Dolls,
gríp tann greppin inni.

18.

Hvat heldur tú ert í víggi staddur,
ella í høviskum talvi,
annar heldur enn sjálvur tú
skal rósa tínum alvi.

19.

Hvat heldur tú ert í víggi staddur,
ella í tungum stríði,
annar heldur enn sjálvur tú
skal rósa tínum lívi.

20.

Ormar leyt at hyggja á,
hans faðir mundi doyja,
síðan gróv hann dreyg í heyg,
sum dreingir dalin hoyja. [3]

21.

Mánadagin í páskaviku
sigldi hann út í hav,
hann kom ikki aftur til landana,
fyrr enn sankta Mikkjals dag.

---

[1]) [2]) [3]) *Versene 11, 14 og 20 indskudte efter* B.

22.
Vundu teir upp síni silkisegl
gull við vovin rand,
strikaðu ei á bunkan niður,
fyrr enn við Noregis land.

23.
Hegar íð teirra snekkja
kendi fagurt land,
læt hann síni akker falla
á so hvítan sand.

24.
Læt hann síni akker falla
á so hvítan sand,
fyrstur steig Ormar Tórólvsson
sínum fótum á land.

25.
Fyrstur steig Ormar Tórólvsson
sínum fótum á land,
so hann Ásbjörn bróðir hans
undir hans hegru hond.

26.
Mitt í miðjum grasagarði
axla teir sitt skinn,
og so búgvin gongur hann
í högar hallir inn.

27.
Og so búgvin gongur hann
í högar hallir inn,
sum Ólavur kongur at borði sat
við mann og hundrað fimm.

28.
Kongurin situr fyri breiða borði,
mong eru domin vond:
hvaðan er hesin framandi maður,
hvar byggir hann lond?

29.
Tí svaraði Ormar sterki,
smílist undir lín:
Tórólvur af Harðarholti
var sannur faðir mín.

30.
Kongurin talar til sínar menn,
biður teir allar tiga:
fyrst er at geva manni mat,
síðan tíðindi at spyrja.

31.
Kongurin talar til Einar unga:
stíg um borðið framm,
lat hann sita, íð komin er,
tí eldri sýnist hann.

32.
Lat hann sita, íð komin er,
tí eldri sýnist hann,
spar [1] gleði um tann ókenda,
tí úlvur er ókend mann.

33.
Upp stóð Einar Tambarskelvi, [2]
tók tey orð til vanda:
tað má vera mikil maður,
eg skal fyri uppstanda. [3]

---

1) spar; A: tær (?) — 2) Tambarskelvi, (*jf. A v. 35*); B: Tambarskeggi.
3) *V. 33 indskudt efter C.*

34.
Einar sprakk um borðið framm,
bæði af ilsku og reiði,
manga dýra veislugávu [1]
breyt hann sundir í teirri.

35.
Tað var Einar Tambarskelvi
sprakk um borðið framm,
allur tann hin brúni mjöður
á hallargólvið rann.

36.
Kongurin situr í hásæti,
lítur á skikkju fríða: [2]
hvat skulum vær til skemtunar hava,
hesi jólini líða?

37.
Svaraði Jákub [3] erkibisp,
smílist undir lín:
tað er siður á hesum landi
at halda jólaglýmur. [4]

38.
Einar sprakk um borðið framm,
kappin tann hinn mæti,
triði maður frá konginum
Ormar gekk úr sæti.

39.
Bardust teir tá innan hallar,
so er greint fyri mær,
eingin stóð mót Ormari
meir enn eina siftu ella tvær.

40.
Bardust teir tá innan hallar,
af dró barna gaman,
mottust Einar og Ormar ungi,
tá bar báðum saman.

41.
Bardust teir á hallargólvi,
so er greint fyri mær,
Einar stóð fyri Ormari
fullar siftur tvær.

42.
Bardust teir á hallargólvi,
mátturin við teim vex,
Einar stóð mót Ormari
væl fullar siftur sex.

43.
Bardust teir á hallargólvi,
er mær ei á tí hól,
Einar stóð mót Ormari
væl fullar siftur tólv.

44.
Bardust teir á hallargólvi,
slíkt má garpar kalla,
Einar mátti til jarðar níga,
annar fór at falla.

45.
Tá var brak í breiðu höll,

1) Veislugavu, A; B: nossugavu; C: nýssugavu. — 2) Litur á skikkju fríða, B; A: allur í gulli skinur. — 3) Jakub; A; B: Sjúrður. — 4) halda jólaglýmur, A C; B; hava javnan glýmu.

tá íð Einar leyt at falla,
kappin mátti til jarðar ganga,
slíkt mega kappar kallast.[1]

46.

Kongurin so til orða tók,
letur reiði renna:
tær skuluð eingir af mínum monnum
Einari hetta um kenna.

47.

Er her nakar af mínum monnum,
Einari kennir á,[2]
hann skal hanga í hægsta træ,
sum rótum rennur frá.

48.

Er her nakar af mínum monnum,
Einari skomm til kennir,
hann skal hanga í hægsta træ,
sum upp fra rótum rennur.

49.

Síðla var um aftanin,
alt gekk fólk til borða,
so var sagt at Einar beiddi
Ormari fyrst til orða.

50.

Kongurin kemur út árla morgun,
fell so væl í lag:
leggja árar á Ormin langa
skuluð tit fara í dag.

51.

Svaraði Ormar Tórólvsson,
fell á síni knæ:
hvör tann bøn, íð tú meg biður,
hon skal vera ja.

52.

Hvör tann bøn, íð tú meg biður,
hon skal vera ja,
men leggja árar á Ormin langa
fari eg ikki í dag.

53.

Leggja árar á Ormin langa
fari eg ikki í dag,
tí kongurin heilur til himna fer,
men dreingir sökka í kav.

54.

Hoyr tað kongurin, harri mín,
tað mæli eg um minni,
leggjum os heldur for helli Dolls,
vær grípum tann greppin inni.

55.

Drógu knörr á lunni oman,
eina gylta skeið,
vundu segl í húnborar hátt,
skjótur rann knörrur leið.

56.

Ólavur kongur Tryggvason
siglir norður við landi,

---

1) *Versene 45 og 46 indskudt efter* B. — 2) kennir á, A; B: hetta smár.

hann hevur skakað á skamri stund
so mongum bitrum brandi.

57.

Ólavur kongur Tryggvason
han siglir norður fyri Ytra,
hann hevur skakað [1] á skamri stund
so mongum brandi bitrum.

58.

Helli síggja teir undan koma,
yvir stóð fjallið [2] langa,
sógu ein so grimman risa
fyri hellisdurum standa.

59.

Helli sógu teir undan koma
undir tí fjalli há',
sógu ein so grimman risa
fyri hellisdurum stá.

60.

Dollur tók sín jarnnokka,
út á sjógvin knógvar,
Ólavur læt tá eftir honum
bæði sigla og rógva.

61.

Dollur tók sín jarnnokka,
út á sjógvin fór,
Ólavur læt tá eftir honum
bæði sigla og ró.

62.

Kongurin skeyt sín búna brand,
dró hann undan skinni,
heitur nú á sannan gud,
tá fór Dollur inn.

63.

Tí svaraði Ólavur kongur,
mælir ið fyrsta sinni:
hvör skal fara til hallar heim
og grípa tann greppin inni?

64.

Svaraði Ormar Tórólvsson,
mælir af tungum sinni:
eg skal fara til hallar heim
og grípa tann greppin inni.

65.

Falli eg fyri risanum
og eri eg hartil feigur,
tær skuluð ei af tigara monnum
spilla garpar fleiri. [3]

66.

Hegar ið teirra snekkja
kendi fagurt land,
lótu síni akker falla
á so hvítan sand.

67.

Lótu síni akker falla
á so hvítan sand,

---

[1]) hevur skakað, A; B: førir skeið ... og mangar brandar bitrar. — [2]) yvir stóð fjallið, B; A: undan tí fjalli. — [3]) *V. 65 efter* B; A *har:*
Falli eg fyri risanum, verði eg har í vetur,
farið tit til landana, tað er tikkum betur.

fyrstur steig Ormar Tórólvsson
sínum fóti á land.

68.

Ormar gekk frá strondum niðan,
ætlaði sær til stríð,
esping undir hendi á sær,
tí vötnini vóru víð.

69.

Ormar gekk frá strondum niðan,
honum var ikki kunnig leið,
esping undir hendi á sær,
tí vötnini vóru breið.

70.

Tað var Ormar Tórólvsson
inn í hellið sá,
tað náddi ikki menskur[1] maður
upp sum Dollur lá.

71.

Tað var Ormar Tórólvsson,
inn í hellið hyggur,
tað náddi ikki menskur[1] maður
upp hvar Dollur liggur.

72.

Hoyr tú Dollur, segi eg tær,
tú hygg við tínum eygum tvinnum,
her er boð frá Ólavi kongi
at grípa teg greppin inni.

73.

Tí svaraði Dollur,
mong eru domin vond:
hvössu eitur tú, ungi maður,
hvar byggir tú lond?

74.

Ormar skaltú nevna meg,
satt at siga tær,[2]
Tórólvur af Harðarholti
var sannur faðir at mær.

75.

Svaraði Ormar Tórólvsson,
smílist undir lín:
hevur tú ikki hoyrt frá tí,
at Ásbjörn er bróðir mín?

76.

Ruku saman á hellisgólvi,
báðir vóru grammir,
so fullu fjöll fyri teirra fótum,
sum teir hövdu troðið i dammir.

77.

Bardust teir á hellisgólvi
bæði af grimd og reiði,
so tradkaðu teir hellisgólvið,
sum teir hövdu troðið í leiri.

78.

Bardust henda dag at kvöldi
á tí sama sinni,
Dollur gjördist í tökum frekur,
tussanum stóð til at vinna.[3]

79.

Bardust teir tá innan hallar,

---

1) ikki menskur. B; A: ikki uttan menskur. — 2) satt at siga tær; A: væl í víggi star. — 3) *Vers 78 indskudt efter B.*

Ormar komst á knæ:
gud og signaður Ólavur kongur
veri nú við mær. [1]

80.

Eg skal tæna Ólavi kongi
lívs og allan aldur,
um eg verði hiðani leysur,
segði tann menjarbaldur. [2]

81.

So var, at Ormar sterki
mikið megin [3] fekk,
varpaði risan á hellisgólv,
so hálsur úr liði gekk.

82.

Dollur skar so sára við,
tá ið hann gav upp ond,
hetta hoyrdi kongurin
niður til sjóvarstrond.

83.

Svaraði ein af sveinunum,
svör á sína trú:
siglið aftur til landana,
tí deyður er Ormar nú.

84.

Hetta var ikki feigmans róp,
eg hoyrdi á hesum bragdi,
signað verði tann móðirin,
matin í munnin lagdi.

85.

Vegið fekk hann Dollin
við sínum slíðraknívi,
síðani tænti hann Ólavi kongi,
so leingi hann var á lívi.

86.

Ormar fekk alt risans skreyt,
rívur upp grót og grund,
tríggjar steinar í barm á sær,
hvör stóð meira enn pund.

87.

Kongur liggur á skipinum,
leingist honum at bíða,
sær nú Ormar Tórólvsson
niður úr fjalli skríða.

88.

Tað var Ormar Tórólvsson,
skeyt tann leik af hendi:
harri, her eru gávurnar,
ið Dollur tigum sendi.

89.

Tí svaraði Ólavur kongur,
snarliga hann sær vendi:
sístur mundi hann Dollur
senda mær skattin henda.

90.

Kongur stendur á bunkanum,
ljómin af honum skín:
tak við gávu og kristnari trú,
eg gevi tær systur mína.

91.

Svaraði Ormar Tórólvsson,

---

1) veri nú við mær, A; B C: dugnad veiti mær. — 2) *V. 80 indskudt efter* B. —
3) mikið megin; B: megin (*uden tillægsord*); A: mikla megi; C: mikla møði.

lítur seg upp í fjöll,
so mant tú við öllum fara,
smækkast veröldin öll.
92.
Skal eg taka við kristnari trú,
tað geri eg allvæl treyður:
eg skoyti ei, hvat beinini tola,
síðan eg eri deyður.
93.
Ólavur kongur Tryggvason,
siglir suður fyri Ytra;
hann hevur skakað á skamri stund
so mangan brandin bitran.
94.
Sigla teir til Trándheims suður,
svörð á hjálmi bresta,
tá var einki annað at gera
enn kongins systur at festa.

---

**B.** (Svabo I, 2) i 67 vers har ingen væsenlige afvigelser fra **A**; kun ved kampen mellem Ormar og risen er **B** noget fuldstændigere: risen spörger, hvorfra denne mand er, som vover at gå ind i hans hule, hvortil Ormar svarer:

Eg eri føddur í Íslandi, sum ísur á streymum rennur,
faðir mín æt Tórólvur, Ormar skalt tú meg kenna.

Derpå svarer risen:

Eg skal seta teg upp á teinar, tað skal eg tær gera,
tú skalt víst mína føðslu veita, til krásir skaltu verða.

Da Ormar kommer ned til kongen med risens skatte, siger han:

Hoyr tað kongurin, harri mín, tær vóruð so treyðir til ferðar,
tær havið meira gull herinni, enn hirðin öll kann bera.

I **B** ender kvædet anderledes end i **A**, da Ormar ikke vil lade sig kristne og altså ikke får kongens søster til ægte:

Ikki lýddi hann kongins orð, til trúnnar var hann seinur,
kongurin siglir við gull og fæ aftur til Trándheims heim.

---

**C.** (Hentzes saml. nr. 14) i 78 vers afviger kun i enkelte Ord fra **A**, da begge disse opskrifter ere fra Sandø.

---

## 12.

## Brúsajökils kvæði.

---

**A.** Om julen kommer en gammel mand med krykke under arm gående til gårde; han får god modtagelse og bliver spurgt om, hvor der er udsigt til at erhverve sig gods og fæ (fíggjar vánir). Han svarer, at ved Hereland ligge to øer, og der bor jætten Bruse. Asbjörn lader da bygge sig snække, og sejler så til Hereøerne; han lander på den flade strandbredd, hvor han ser Bruses hal lige over oppe i fjældet. Han beder sine mænd ligge der og vænte på ham til næste morgen ved solens opgang. Derpå går han ene fra stranden; han haver hverken gud, den hellige jomfru eller den hellig ånd i sin hu. Da han kommer til Bruses hule er denne ikke hjemme, og han tager nu både gods og våben, guld og sølv bort med sig og lader dermed sin snække. Da mærker han, at han har glemt sine handsker i Bruses hal, og må tilbage efter dem; hans mænd fraråde ham det, men han beder dem vænte til daggry næste morgen og går derpå afsted igen. Nu han kommer ind i hulen, ser han, at Bruse er hjemme; Bruse bebrejder ham, at han har taget hans kostbarheder og fyldt sit skib med, men især harmes han over, at Asbjörn har røvet hans udvalgte våben. Bruse beder da hulen lukke sig til, så ingen åbning eller glugge skal findes på den. Dette sker, og nu begynde de to at brydes, så de trådte ned i bjærget, som det havde været det bløde ler. Bruse får overmagten, slænger ham til jorden, så halsen går af led. Asbjörn udstøder så höjt et skrig, idet han falder, at hans mænd på skibet hørte, at han lod sit liv. De sejle da tilbage. Ormar Thorolfsson får dette at vide, at hans broder Asbjörn er falden for Bruse, og han beslutter sig da til at

sejle til Herøerne for at hevne ham. Kong Olav lover at følge ham did og beder ham have gud i tanke, den hellig ånd og den hellige jomfru. Han sejlede nu til Herøerne, og med gud i tankerne går han hen til Bruses hule. På en liden båd slipper han vel over indsøerne, men ser nu en kat stå ved hulens indgang. Ormar skyder på den, men katten griber alle pilene og bider dem midt over; Ormar kaster da buen og griber til sværdet, hvormed han da gennemborer katten; jorden skælver, idet den falder og femten trolde fare frem rystende deres hamme, men også disse fælder Ormar. Nu går han ind til Bruse, slår kors i döråbningen; han fordrer nu bøder for drabet på Asbjörn. Bruse svarer, at han havde taget alle hans kostbarheder, og desuden havde Ormar nu dræbt hans gode kat, så han vilde ingen bøder give. Ormar beder ham ikke sætte Asbjörn jevnt med katten, og derpå giver han sig i kamp med ham, idet han beder Olav give ham styrke og gud at udløse ham af denne nød; han lover da at tjene Olav sit hele liv. Ormar får nu kraft, griber i risens lange skæg, river kødet af kæverne og knækker tilsidst hans hals; idet Bruse får sit banesår, udstøder han et skrig, som høres ned til stranden; hans mænd glæde sig over hans sejer. Ormar kommer nu til Olav og lover at tjene ham hele sin tid, om han end skulde leve uden glæde hos ham.

---

Visen haves svensk (Arwidsson 8-9); emnet findes behandlet i Þáttr Orms Stórólfssonar.

## A. (Hentze nr 11.)

1.
Tað var um eina jólatíð,
hundar fóru í bond,
har kom gongukall gangandi,
bar hekju undir hond.
— Ólavur kongur herjar hann
mót tröllum,
hans eru segl af silki reyð,
Ormurin rennur, árar leika
í tollum.

2.
Set teg niður, gamli maður,
set teg mær íhjá,
tú mant vita frá mongum at siga,
góð eru gomul ráð.[1] —

3.
Hoyr tú tað hin gamli maður,
set teg mær so nær,
veist tú nakrar fíggja vánir
satt at siga mær?

4.
Eg veit ongar fíggja vánir,
satt at siga tær,
men úti fyri Herjalondum[2]
liggja oyjar tvær.

5.
Úti fyri Herjalondum
liggja oyjar tvinnar,
onnur eitur Sygri
og onnur eitur Minna.[3]

6.
Onnur oyjin Sygri
og onnur oyjin Minna,
har býr inni Brúsajökil,
ertú maður at vinna.

7.
Ásbjörn letur sær bussu smíða
væna og so fríða,[4]
kvittar norð við Herjalond,
hesi jólini líða.

8.
So siglir hann Ásbjörn
norð fyri Herjaroy,
hvörki kom honum gud í hug
ella tann heiliga moy.

9.
So siglir hann Ásbjörn
norð fyri Herjalond,
hvörki kom honum gud í hug
ella tann heiliga ond.

10.
Leggið her at landinum,
sum fjöran hon er stutt,
hetta mann vera Brúsa höll,
ið beint í fjöll er upp.

---

1) *V. 2 indskudt efter* C. — 2) Herjalondum *(Heroyjalondum)*, C; A: Hellialondum. — 3) onnur eitur Sygri (onnur er syðri?), og onnur eitur Minna (er minni?), A; B: onnur eitur Sikilsoy og onnur Seggir minni; C: onnur hon er minni, og har er Brúsi inni. — 4) *V. 7, l. 1—2 efter* B; A: Ásbjörn letur sær buxur sýja viðar og so síðar.

11.
Leggið her at landinum,
sum fjöran hon er slætt,
hetta mann vera Brúsa höll,
ið beint í fjall er sætt.

12.
Her skuluð tit liggja, mínir menn,
og gera so lítið af,
annan morgin vænta mín,
tá ið sólin roðar úr kav.[1]

13.
Her skuluð tit liggja, minir menn,
gera so lítið gný,[2]
annan morgin vænta mín,
tá sólin roðar í ský.

14.
Ásbjörn gekk frá strondum niðan
tað[3] við ongar sveinar,
tá hann kom í hellið inn,
ikki var Brúsi heima.

15.
Hann stjól burt hans gull og fæ,
so hans góds og garðar,
hevði hann ikki stolið hans vápnapróv,
tá mundi tað minst um varið.

16.
Hann stjól burt hans gull og fæ,
hevði ei hondum hóv,
bar so aftur til strandar oman,
snekkjuna lægdi í sjó.

17.
Tekur hann bæði gull og silvur,
sær í byrðar at binda,
klæði hans og vápnapróv
hann letur at strondum rinda.[4]

18.
Ásbjörn kastar byrði sína
niður á grønan völl:
eftir liggja hanskar mínir
heima í Brúsa höll.

19.
Eftir liggja hanskar mínir,
teir ljóti eg at søkja,
er hann heima Brúsajökil,
tá mann verða fløkja.

20.
Svaraði ein af sveinunum:
viltú ráð mini liggja,
siglum aftur til landana,[5]
lat teir hanskar liggja.

21.
Svaraði ein af sveinunum,

---

1) úr kav: C: í hav; A: í kav. — 2) gný, BC; A: tí (tje?). — 3) tað, A; B: ein. — 4) *Versene 17, 18 og 19 efter* B; *isf. disse har* A *kun dette v:*

Alt tað gull, ið risin eigir, liggur i einum kassi,
eftir liggja hanskar minir undir Brúsa rass.

5) *V. 20, l. 2 og 3 efter* B: A: takk vildi ikki liggja, tað segi eg tær Ásbjörn ...

gull ber hann á hondum:
mangir gerast hanskar slíkir
heima í várum londum.[1]

22.

Tí svaraði Ásbjörn,
snarliga hann sær vendi:[2]
eg havi so leingi borið teir
hanskar
uppi á míni hendi.

23.

Her skuluð tit liggja, mínir menn,
gera so lítið af,
annan morgin vænta mín,
tá sólin roðar úr kav.

24.

Her skuluð tit liggja, mínir menn,
undir grønari líð,
annan morgin vænta mín,
tá sólin roðar í ský.

25.

Ásbjörn gekk frá strondum niðan
tað við ongar sveinar,
tá hann kom í hellið inn,
tá var Brúsi heima.

26.

Tá svaraði Ásbjörn
bæði vænur og vitur:
her liggja nú hanskar mínir,
sum tú Brúsi situr.

27.

Tú hevur tikið mítt gull og fæ
so mítt góds og garðar,
hevði tú ikki tikið mítt vápna-
próv,
tá mundi tað minst um vara.

28.

Tú hevur tikið mítt gull og fæ
hartil mítt skart og skreyt,
bart tað so til strandar oman,
næst at knörrur fleyt.[3]

29.

Tí svaraði Brúsajökil:
verði her enn sum áður:
aftur lokist helli mítt
eingin gluggi á!

30.

Tí svaraði Brúsajökil:
verði her enn sum fyrr:
aftur lokist helli mítt,
verði her ongar dyr!

31.

So gingu teir innan halla,
eykaðist meiri vandi,
tradkaðu teir so hellisgólv,
sum teir hövdu troðið í sandi.

32.

So tókust teir hondum saman,

---

1) *V. 21 indskudt efter* C. — 2) Ásbjörn, snarliga hann sær vendi, A; B: Ásbjörn prúð: aftur ljótt eg at venda. — 3) *V. 28 indskudt efter* C.

gjördu snarpan leik,
so tróðu teir björgið niður
sum tað bleyta leir. [1]

33.

So var sagt, at Brúsajökil
mikið megin fekk,
sipaði Ásbjörn á hallargólv,
só hálsur af liði gekk.

34.

Hann tók upp hans skinn og kropp
og kastar á hurðarás:
ligg nú her, kvað Jökil so, [2]
í kvöld til öskukrás.

35.

Ásbjörn skar so sára við,
tá hann gav upp ond,
tað hoyrdu hansara sveinar
niður til sjóvarstrond.

36.

Svaraði ein af sveinunum,
so sárliga hann græt:
tað hoyrdi eg á röstini,
at Ásbjörn lívið læt.

37.

Svaraði annar af sveinunum,
hetta nú hann segði:
tað hoyrdi eg á röstini,
at Ásbjörn lívið legði.

38.

Sveinarnir ið eftir vóru
sigldu sjógvin salta,
Ásbjörn fell í Brúsa höll,
út gekk gáta Galta. [3]

39.

Teir vundu upp síni silkisegl,
gull við ráum brann,
strika ei á bunkan niður
fyrr enn við Noregis land.

40.

Hegar ið teirra snekkja
kendi fagurt land,
lótu síni akker falla
á so hvítan sand.

41.

Lótu teir síni akker falla
á so hvítan sand,
tá var Ormar Tórólvsson [4]
riðin niður til strand. [5]

42.

Tá var Ormar Tórólvsson
riðin niður til strand:
hvar er Asbjörn, bróðir mín?
hann kemur ei fyrstur á land.

---

1) *V. 32 indskudt efter* B. — 2) kvað Jökil so; A: hvat Jökil segði. — 3) *Dette udtryk* „gata Galta“ *eller Galtes spådom er her indblandet fra kvædet:* Geyti Áslaksson, *hvor* Gauti íslandsfari *møder kong Harald i søen og spår ham døden i England.* — 4) *Ormar Tórólvsson*, A; C: Ormur Tóraldsson. — 5) *Istf. disse v. har* B: Aftur sigldu Ásbjörns menn bæði við sorg og sút,
inntil hin ungi Ormar frætti til Íslands út.
*Jf. sagaen er Ormar også i Island, da han erfarer Asbjörns død.*

43.
Svaraði ein af sveinunum,
ið siglt hevði sjógvin salta:
Ásbjörn fell í Brúsa höll,
so út gekk gáta Galta.

44.
Ormar snúðist teimun frá
bæði af ilsku og reiði:
tó skal eg til Herjalond,
eg komi ei aftur úr teirri.

45.
Tí svaraði Ólavur kongur,
mælir fyri munni á sær:
kvittar tú til Herjalond,
lat meg fylgja tær.

46.
Hoyr tú Ormar Tórólvsson,
tú kvittar til Herjaroy,
kom tú bæði gud í hug
og ta heiligu moy.

47.
Hoyr tú Ormar Tórólvsson,
tú kvittar til Herjalond,
kom tú bæði gud í hug
og so ta heiligu ond.

48.
So siglir hann Ormar
norð fyri Herjaroy,
bæði kom honum gud í hug
og so tann heiliga moy.

49.
So siglir hann Ormar
norð fyri Herjarlond,
bæði kom honum gud í hug
og tann heiliga ond.

50.
Leggið nú her at landinum,
sum fjöran hon er stutt,
hetta mann vera Brúsa helli
beint í fjallið upp.

51.
Leggið nú her at landinum,
sum fjöran hon er slætt,
hetta mann vera Brúsa helli,
ið beint í fjall er sætt.

52.
Her skuluð tit liggja, mínir menn,
og gera so lítið af,
annan morgin vænta mín,
tá ið sólin roðar úr kav.

53.
Her skuluð tit liggja, mínir menn,
gera so lítið gný,
annan morgin vænta mín,
tá ið sólin roðar í ský.

54.
Ormar gekk frá strondum niðan
alt fyri uttan vanda,
vötnini gerast bleik og blá,
honum fyri eygum standa.

55.
Tað var Ormar Tórólvsson

gekk seg niður til strand:
fáið mær higar mín lítla bát
eg nái ikki í hellið at ganga.

56.
Ormar skeyt sín lítla bát
út frá hvössum steini:
hoyr tú, vondi Brúsajökil,
eg verði tær at meini.

57.
Ormar skeyt sín lítla bát
út frá hvössum gróti:
hoyr tú, vondi Brúsajökil,
tú skalt taka ímóti.

58.
Væl slapp hann um vötnini,
væl slapp hann af teim vanda,
hann sær ein so griman kött
fyri sínum eygum standa. [1]

59.
Ormar legði örv á strong
aðra og ta triðju,
kötturin tók móti öllum teim,
hann beit teir af um miðju.

60.
Tú gert ikki, ungi maður,
tínar örvar oyða,
um tú skjýtur í allan dag,
tú fært meg ikki til deyða.

61.
Tað var Ormar Tórólvsson
hann heldur á brandinum bjarta,[2]
rendi so fyri kattins bróst,
at oddurin stóð í hjarta.

62.
Kötturin fell á jörðina niður,
veröldin tók at skelva,
út so lupu tey fimtan tröll,
tey ristu sínar bjálvar.

63.
Tá var hjarta í Ormari kvikt,
sum knívur í leysum skefti,
hann fekk dripið tey fimtan tröll,
tá var Brúsi eftir.

64.
Ormar hevði tann sið á sær,
ið Ásbjörn hevði ei fyrr, [3]
so er mær af sonnum sagt,
hann risti kross í dyr.

65.
Hoyr tú vondi Brúsajökil,
tað tali eg til tín:
eg havi ongar bøtur tikið
eftir Ásbjörn bróður mín.

66.
Hann tók burt mítt gull og fæ
so míni góds og garðar,

1) *V. 58, l. 3—4 i* B: eg sær tröll i kattarlíki fyri hellisdurum standa.
2) *V. 61, l. 1—2 i* B: Ormar kastar örvastreingin, tekur nú brandin bjarta.
3) *V. 64, l. 1—2 efter* C; A: Ormar gekk í hellið inn, sum ikki hevði verið fyrr; B: Ormar hevði siðin tann, frændi hans hevði ikki fyrr.

hevði hann ikki tikið mítt vápna-
próv,
tá mundi tað minni um vara.

67.
Tí svaraði Brúsajökil,
mælir fyri munni á sær:
tú hevur dripið tann besta kött
var komin af sjálvum mær.[1]

68.
Til tess svaraði Ormar sterki,
ilt er skap at eggja:
vit skulum ikki Ásbjörn prúða
javnt við köttin leggja.[2]

69.
Ganga teir um hellisgólv,
eykaðist vandi meiri,
so tradkaðu teir hellisgólv,
sum tað var bleyta leir.

70.
Tá var brak í Brúsa höll,
Ormar komst á knæ:
af gudi signaður Ólavur kongur,
dugnað veit tú mær!

71.
Sannur gud í himiríki
veiti mær styrk[3] á bræði,
um eg var í teirri trúgv,
sum Ólavur kongur segði.[4]

72.
Eg skal tæna Ólavi kongi
í mín allan aldur,
vil gud meg úr neyðum loysa,
lovaði sá brynjubaldur.

73.
Til svaraði hann Brúsajökil,
rópar nú allvæl hátt:
tann tú hevur í kjafti á tær,
hann er ikki her í nátt.

74.
Tá var rómur í hellinum,
Brúsi fell á knæ,
so kluvu teir bergið niður
sum tað bleyta træ.

75.
So var skeggið á risanum sítt
sum síðasta tagl á hesti,
Ormar setti fotur í fjall,
nú eru handafestir.

76.
So var sagt, at Ormar sterki
mikið megin fekk,
báðar hendur í risans skegg
og fotur í fjallið setti.

77.
Hann reiv af honum kjötið alt,
skeggið inn at tonnum,

1) *V. 67 står i opskr.* A *foran 65; omflyttet her.* — 2) *V. 68 indskudt efter* C.
3) veiti mær styrk; B: verði mær styrki. — 4) *Versene 71—75 indskudte efter* B.

enntá tóktist Brúsajökil
frálíkur öðrum monnum.

78.
Hann reiv af honum skeggið alt,
kjöt og kjálkafylli:
eya meg, segði Brúsajökil,
nú gerast leikir illir.

79.
Skeggið ræð at prýða meg,
vænt var tað og tekt,
tríggjar reisur á hvörjum degi
tað yvir gullroyki hekk.

80.
Skeggið ræð at prýða meg
er tess virði full,
tríggjar reisur á hvörjum degi
prýddi eg tað við gull.

81.
So var sagt, at Ormar sterki
mikið megin fekk,
hann sipaði risan á hellisgólv,
so hálsur úr liði gekk.

82.
Brúsi skar so sárliga við,
tá hann fekk banasár,
hetta hoyrdu Ormars menn,
niðri á skipum lá.[1]

83.
Hetta var ikki Ormars röst,
ið nú mundi ganga til deyða,
signað verði móðirin,
bitan í munnin legði.

84.
So gekk Ormar innan halla,
rívur upp grót og grund,[2]
tríggjar steinar í barm á sær,
og hvör stóð meira enn[3] pund.

85.
Tríggjar steinar í barm á sær
tann hin ríki álvur,
tveir gav hann sankt Ólavi kongi,
tann triðja hevði hann sjálvur.

86.
Eg vil tæna tær, Ólavur kongur,
ævi og allan aldur,
um enn eg livi híaleysur,
segði tann brynjubaldur.[4]

---

**B** (Svabo II, 3) i 52 vers og
**C** (opt. i Vestmanhavn 1846) i 83 v. afvige ikke væsenlig fra den meddelte opskrift.

---

1) *Versene 82—83 indskudte efter* B. — 2) *V. 84, l. 1—2;* B; Aftur skundar Ormar sær á Ólavs kongins fund. — 3) stoð meira enn, A; B: vá nær um. — 4) brynjubaldur, B *(jf. v. 72)*; A: benjarbaldur.

## 13.

# Finnur hin fríði.

---

**A.** Jarlen Olav i Norge har to sönner: Halvdan den stærke og Finn den smukke; de voxe op i faderens gård og øve sig i våbenleg; Finn overgår alle i skönhed og våbenfærdighed, hvorfor han fik dette tilnavn. Da Finn vil søge sig en viv, som passer sig for ham, bliver han af sine svende henvist til den fagre Ingeborg, kongens datter i Irland, der er skön som solen, naar den skinner yndigst om våren; hendes kind er rød og hvid, som blod på sne; hendes dejlige gule hår ligger flættet og snoet med silkebånd ned ad hendes skuldre; dertil er hun kyndig i bøger og runemål, og er den eneste arving til Irlandskongens rige. Da Finn hører dette, kaster han sværd og hærklæder fra sig og går med blussende kinder ind for sin fader og siger ham, at han nu vil til Irland at bejle til kongens datter; han bliver ved sin beslutning, skönt faderen fortæller ham, at denne konge har taget så mange kæmper af live, der ere komne did i samme ærende. Finn beder sin broder Halvdan hevne ham, hvis han falder i Irland, og dermed udruster han strax sine skibe og sejler afsted. Han lander da i Irland og går op til kongen at bede om hans datter; kongen spörger om hans navn og slægt, og da han hører, at Finn kun er en jarlesön, viser han ham bort med hån; det tykkes ham ikke passende for en udvalgt kongedatter at stille sig jævne en jarlesön. Finn drager sit sværd og tiltænker kongen banesår med det, men odden rammer bordet og sværdet går i stykker. Nu bliver han overveldet af kongens mænd, som gribe ham, lægge jern om

hans hvide hånd og sætte ham derpå i fængsel. Da Ingeborg får dette at vide, bliver hun betagen af angest og sorg, går om natten ind for sin fader og beder ham at lade hende få Finn til ægte; men faderen vil ikke høre tale herom; og da Ingeborg siger, at hun gerne vil drage ud af landet og tjene for føden, når blot Finn må følge med hende, vredes kongen og jager hende bort med de ord, at det sömmer sig ej for ham at besudle det hvasse sværd med kvindeblod. Ingeborg sender sin lille svend til Norge at fortælle Halvdan, at hans broder er i fængsel og stædt i fare. Da Halvdan hører, at hans eneste forseelse er den at have bejlet til kongens datter, springer han op i vrede og samler en hær i sit land. Han lander i Irland; de skænde og brænde, hvor de komme hen; kongeborgen bliver antændt, kongen kommer frem og spörger om årsagen til denne handling; Halvdan siger ham det og kløver ham derpå, så kroppen falder i to dele ned på det brændende bål. Dernæst går Halvdan til fængselet, hvor hans broder sad fangen; han sprænger dörene, løser Finn af lænkerne og siger ham, at han har hevnet ham. De gå begge til Ingeborg, som lover at ægte Finn, dersom han først vil underkaste sig Vinland og overvinde kongerne. Finn beder Halvdan følge med sig over det farlige Vinlandshav. De lande i Vinland og træffe de tre Vinlandskonger, som sidde og lege tavl. Finn udæsker dem til kamp og overvinder strax den første af dem, Thorsten. De to andre, Ivent og Roland, skabe sig i drage- og dyreskikkelser og ødelægge mange af hans folk; endelig må Finn bukke under, da den fule drage spyr edder ind under hans brynje, hvorimod han ikke kunde blive fældet ved våben. Halvdan hevner ham og kløver den tredje af kongerne. Finn tager den røde guldring af sin arm og beder Halvdan bringe Ingeborg den med gode ønsker. Halvdan sejler tilbage med disse tidender;

han sover nu hos Ingeborg i tre nætter; hun dør da af sorg over Finn, da hun ingen hövding kan elske efter Finns død. Halvdan lever sin tid med sorg i Irland.

---

Kvædet hører visst ikke til de ældste og mangler historisk grund efter den udtværede, indholdsfattige stil, hvori det er affattet; dog må det være opstået i en tid, da man endnu der på øerne havde Vinland og Nordmændenes forbindelse dermed i minde.

---

**A.** (Optegnet 1847 i Skálavík.)

1.
Viljið tær nú lýða á,
meðan eg flyti framm,
ein býr jallur í Noregi,
Ólav nevni eg hann.
— Nú siglir edilingur af Norði,
bliður rennur byrur millum borða.

2.
Tógva eigir hann synir sær,
báðar kann eg væl nevna,
Hálvdan og hann Finnur hin fríði
kunnu væl dreingjum stevna.

3.
Hálvdan var sá eldri bróðir,
Finnur var sá yngri,[1]
tó at hann var vakrari,
fell honum forlag tyngri.

4.
Hálvdan vóx í faðirs garði,
við tað fór hann framm,
tóktist ei heilur liva tann dag,
hann blódgaði ikki mann.

5.
Hálvdan vóx í faðirs garði,
søgur ganga frá,
tóktist ei heilur liva tann dag,
hann blódgaði ikki ein ella tvá.

6.
Hálvdan vóx upp í faðirs garði,
við alskyns mekt og meingi,
Finnur fór á leikvöllir
burt við jalsins dreingir.

---

[1]) *V. 3, l. 1 og 2 efter* B; A: Halvdan hann var eldri; Finnur hann var yngri.

7.
Upp vóx hann á leikvöllum
so fagur sum nökur kvinna,
so var hans hár á herðar lagt,
sum moyjar reyðargull spinna.

8.
Upp vóx hann á leikvöllum
við alskyns mekt og prýði,
öllum var hann yvir vón,
tí kallaðist Finnur hin fríði.

9.
Upp vóx hann á leikvöllum
undir reyðum skildi,
lærdi allar listir tær,
ið riddarin kjósa vildi.

10.
Upp vóx hann á leikvöllum
burtur hjá öðrum sveinum,
hvönn tann dag teir reiðir vóru,
stóð teim stríð af meini. [1]

11.
Niður settust sveinarnir,
reiðir ið teir vóru:
líkari var tær konu at biðja
enn berja okkur so stórum.

12.
Niður settust sveinarnir,
reiðir vóru báðir:
líkari var tær konu at biðja
enn berja okkur so sára.

13.
Finnur er á leikvöllum
talar við sínar dreingir:
hvar vitið tær mín javnlíka?
tað havi eg hugsað leingi.

14.
Sveinar svara sínum harra:
hví spyrjið tær svá?
best mantú vita við sjálvum tær,
hvar tín stendur hugur á.

15.
Best mantú vita við sjálvum tær,
hvar tín stendur hugur á,
hoyrt havi eg gitið Írlands kong,
so væna dóttur ár.

16.
Hoyrt havi eg gitið Írlands kong,
so væna dóttur ár,
hana tykjum vær sómi tær,
kant tú hana fá.

17.
Írlands kongur dóttur eigir,
fögur er hon í brúnum,
flattað hár á herðar er lagt
við silkibondum snúnum.

18.
Írlands kongur dóttur eigir,
fögur er hon sum sól,
so er at líta á jomfrú kinn,
sum droyri drýpur á snjó.

---

1) *Dette vers varieres endnu engang med rimene:* dreingjum ∞ meingi.

19.
Írlands kongur dóttur eigir
mektiga og so mæta,
einans er hon arvingi
til góds og landa at gæta.

20.
Hon ber ikki bleika brá
undir sínum gula hári,
heldur enn tann fagra summar-
sól,
sum fögur skín um várið.

21.
Hon kann alt við hondum gera,
somir væl eini kvinnu,
hon kann bók og rúnarmál,
og reyðargull at spinna.

22.
Er hon so væn og tekkilig,
sum tær segið frá.
biðja skal dóttur Írlands kongs,[1]
tað standi hvat af íð má.[2]

23.
Hann kastaði svörð og herklæði,
hann lysti ei longur at leika,
gekk so fyri faðir sín
við reyðar kinnar og bleikar.

24.
Finnur stendur á hallargólvi,
leggur við faðir ráð:
nú lystir meg til Írlanda,
og kongins dóttur at fá.

25.
Fátt er tær af hyggi komið,
tú hevur tagt so leingi,
kongur hevur af lívi tikið
so mangar reystar dreingir.

26.
Finnur stendur á hallargólvi
tók hans orð við reiði:
tó skal eg til Írlanda,
eg komi ei aftur úr teirri.

27.
Finnur stendur á hallargólvi,
skortar hann ei fíggja:
nú lystir meg til Írlanda
kongins dóttur at síggja.

28.
Finnur so til orða tekur,
talar so for seg:
falli eg á Írlandi,
Hálvdan, hevn tú meg.[3]

29.
Svaraði hans sæla móðir,
kinnar bar hon so reyðar:
fellur tú á Írlandi,
syrgi eg meg til deyða.

30.
So letur Finnur hin fríði

---

1) *jf.* B: har streingi eg heitt mitt. — 2) *Dette vers varieres fremdeles med rimene:* til — vil. — 3) *L. 2 og 3 i hdskr:* hoyr tú Halvdan, bróðir mín, falli eg á Írlandi, hevna skal'tú meg, *hvilket ikke kan synges i ett halvvers.*

síni skipini búgva,
allar letur hann streingirnar
af reyðargulli snúgva.[1]

31.

So letur Finnur hin fríði
byggja skipin stór,
bæði letur hann í tey laða
virtur og so bjór.

32.

So letur Finnur hin fríði
byggja skipin sín,
bæði letur hann í tey laða
virtur og so vín.

33.

Finnur letur snekkju smíða
við so lítlari ró,
af gulli málar hann borðini,
tey glógva for oman sjó.

34.

Finnur letur snekkju smíða,
dreingir munnu gita,
af gulli vóru mastrarnar,
af silvri vóru bitar.

35.

Bræddir vóru hans brandar,
seglini vóru ný,
gyltir leika hans veðurringar
so hátt í miðjal ský.

36.

Bræddir vóru brandar,
skorin var hvör stokkur,
stavnur og stýri af reyðargulli
og so var segl í toppi.

37.

Summir bóru mat í skip,
summir bóru vópn,
vóru so snart til ferðar búnir
á teirri somu nátt.

38.

Vóru so snart til ferðar búnir
á teirri somu nátt,
hildu út af Noregi,
og tað var alt so brátt.

39.

Vindur upp síni silkisegl
gull við vovin rand,
strikar ei á bunka niður
fyrr enn við Írland.

40.

Hegar ið hans snekkja
kendi fagurt land,
kastar síni akkerini
á so hvítan sand.

41.

Kastar síni akkerini
á so hvítan sand,
fyrstur stígur Finnur hin fríði
sínum fóti á land.

42.

Fyrstur stígur Finnur hin fríði
sínum fóti á land,

---

1) *Dette vers varieres atter ved enderimene:* gera ⁓ vera.

albrynjaðar herkempur
hvör undir sína hond.

43.

Albrynjaðar herkempur
hvör undir sína hond,
dreingir ræðu tey tjöld at slá
skamt frá sjóvarstrond.

44.

Gingu teir frá strondum niðan
ríkir menn og reystir,
lunnar brustu, jörðin skalv,
teir tóku sín knörr í neystið.

45.

Gingu teir frá strondum niðan,
vóru í jarni klæddir,
reyðargullhjálm á hövdi bóru,
teir vóru at ongum ræddir.

46.

Mitt í miðjum grasagarði
axla teir síni skinn,
og so búnir ganga teir
í högar hallir inn.

47.

Og so búnir ganga teir
í högar hallir inn,
sum Írlands kongur við borði sat
við mann og hundrað fimm.

48.

Finnur gekk í höllina inn,
áður var tann siður,
hevur nú alt í einum orði,
heilsar og hann biður.

49.

Finnur stendur á hallargólvi,
hann ber framm kvöðu sína:
sit væl, reystur Írlands kongur,
tú gev mær dóttur tína.

50.

Svaraði tá Írlands kongur,
hann heldur á búnum brandi:
sig mær, frægur, eiti títt,
og hvaðan ert tú af landi?

51.

Ólavur[1] jall er faðir at mær,
Hálvdan eitur mín bróðir,
sjálvur eiti og Finnur hin fríði
frú Gortra er mín móðir.

52.

Allir hennara ríku frændur
halda so miklan mun,
hon er ein útvald kongsdóttir,
men tú ert ein jalsson.

53.

Finnur stendur á hallargólvi,
tók hans orð við gamni:
hesin sami jalssonur
hann tykist vera tín javni.

54.

Finnur stendur á hallargólvi,
dreingir leggja í minni:

---

1) Ólavur, A; C: Úlvur.

sig mær kongur nei ella ja,
eg biðji ei annað sinni.

55.

Svaraði hann Írlands kongur:
viltú tey boð liggja,
far teg aftur til Noregis,
so vænur í orni at liggja.

56.

Finnur stendur á hallargólvi,
hann vildi ei megin loyna,
ætlaði kongi banasár
og odd í hjálmin royna.

57.

Viltú ikki tína dóttur
geva mær at gifta,
eg bjóði tær ei onnur boð,
enn lív fra londum skifta.[1]

58.

Finnur brá við breiðaborð,
er mær ei á tí hól,
oddurin kom í búgvið borð,
og niður í hallargólv.

59.

Finnur brá við breiðaborð,
vá hann til so fast,
inntil hans tað góða svörð
í tógvar lutir brast.

60.

Tóku Finn hin fríða,
lögdu hann í bond,
teir spardu hvörki stál ei jarn
alt um hans ljósu hond.

61.

Vóru undir hans hvörji hond
ikki minni enn fimm,
áður teir hövdu Finn hin fríða
í myrkastovu inn.

62.

Vóru undir hans hvörji hond
ikki minni enn tólv,
áður teir hövdu Finn hin fríða
á myrkastovu gólv.

63.

Settu hann í myrkastovu
einum manni til handa,
hann hevur so mangan óvinin,
nú stendur hans lív í vanda.[2]

64.

Tóku teir hin fríða Finn,
settu hann í jarn,
tað var frúgvin Ingibjörg
hon fekk bæði angist og harm.

65.

Framm gekk frúgvin Ingibjörg
inn fyri faðir sín,
berfött í einum náttserki
undir eitt hövuðlín.

66.

Tað var frúgvin Ingibjörg,
hon fellur á síni knæ:

---

1) *V. 57 indskudt efter B.*
2) *Dette vers varieres videre ved rimene:* at ráða ⁓ í váða.

ger tað fyri manndóm tín,
tú gev tann riddara mær.

67.

Tað tykir tínum vinum og
frændum
vera miklan mun:
tú ert ein útvald kongsdóttir,
hann er ein jalsson.[1]

68.

Eg vil einki af ríkinum hava
uttan míni skarlaksklæði
og hann Finn hin fríða,
vit skulum af landi bæði.

69.

Eg vil einki af ríkinum hava
uttan mín sokk og skó,
tjena mær fyri öl og mat
og liva sum fátækt fljóð.

70.

Reiður rendi hann hana burt
vildi hana ikki hoyra:
sømir tað ei mín bitra brand
at rjóða í kvinnu droyra.

71.

Reiður rendi hann hana burt,
tungan ræð at ljóða:
sømir tað ei mín bitra brand
at rjóða í kvinnu blóði.

72.

Hoyr tað mín hin sæli faðir,
sjálvur skaltú ráða:
sendi eg Hálvdani sterka boð,
tá stendur títt lív í váða.

73.

Heitur hon á sín litin svein,
hon klæðir hann væl í skrúðir:
eg havi röynt teg á öllum lutum,
tú hevur verið mær trúur.

74.

Heitir hon á sín lítin svein,
hon klæðir hann væl í skreyt:
eg havi roynt teg í öllum lutum
og allarmest í treyt.

75.

Tú skalt fara til Hálvdans sterka
og bera honum boð til handa:
hans er bróðir í myrkastovu
staddur í stórum vanda.

76.

Hans er bróðir í myrkastovu
staddur í stórari neyð,
stendur í veði Írland alt,
tann fagra rósin reyð.

77.

Hans er bróðir í myrkastovu
staddur í stórum váða,
stendur í veði Írland alt
um[2] Ingibjörg at fáa.

78.

Síðla er um aftanin,
alt gekk fólk at sova,

[1]) *Versene 66 og 67 indskudt efter* C. — [2]) um (? *jf.* v. 87); A: og.

njósnarasvein af höllini gekk,
hann festir nú hurð í klova.

79.

Vindur upp síni silkisegl
gulli vovin við rand,
strikar ei á bunkan niður
fyrr enn við Noregs land.

80.

Hegar ið hans snekkja
kendi fagurt land,
kastar hann sínum akkerum
á so hvítan sand.

81.

Kastar hann sínum akkerum
á so hvítan sand,
fyrstur steig frúnnar sendisvein
sínum fóti á land.

82.

Uppi í miðjum grasgarði
axlar hann sítt skinn,
og so búgvin gongur hann
í högar hallir inn.

83.

Og so búgvin gongur hann
í högar hallir inn,
sum Hálvdan sterki á borði sat
við mann og hundrað fimm.

84.

Ver vælkomin sendisvein
higar nú til mín,
drekk nú hvat tær betur líkar
mjöðin ella vín.

85.

Lítið er mær um mjöðin tín,
allvæl minni um vín,
onnur havi eg örindi
higar í dag til tín.

86.

Tín er bróðir í myrkastovu
staddur í stórari neyð,
stendur í veði Írland alt,
tann fagra rósin reyð.

87.

Tín er bróðir í myrkastovu
staddur í stórum vanda,
stendur í veði Írland alt
Ingibjörg til handa.

88.

Hálvdan so til orða tekur,
mælir so fyri sær:
hvat hevur hann til sakar gjört,
hví situr hann har?

89.

Hann legði ást við kongins dóttur
satt so segi eg tær,
tað hevur hann til sakar gjört,
tí situr hann har.

90.

Tá varð hann reiður Hálvdan sterki
bæði af grimd og bræði:
um tey hövdu sín vilja framt,
líkabörn vóru tey bæði.

91.
Tá varð hann reiður Hálvdan sterki,
hann sínum borðum skeyt,
allur tann hin brúni mjöður
á hallargólvi fleyt.

92.
Tá varð hann reiður Hálvdan sterki,
skeyt sínum borðum framm,
allur tann hin brúni mjöður
á hallargólvi rann.

93.
Hálvdan sínum borðum skeyt
bæði af ilsku og reiði,
ótöld vóru tey silvursteyp,
ið sundir gingu í teirri.

94.
Hálvdan sprakk úr hásæti,
sögur ganga frá,
uttarlaga á hallargólvi
har komst hann fótum á.

95.
Hálvdan so til orða tekur,
býst hann ei við frið:
hvört skulum vær við skipum fara
ella við hestalið?

96.
Svaraði Trándur sendisvein:
vær gerum so lítið af,
snarari bera os gammar tveir
yvir tað salta hav.

97.
Finnur letur liðið samla
bæði torpar og tegnar,[1]
har komu tveir, sum biðin var ein
Finn hin fríða at hevna.[2]

98.
Vinda teir upp síni silkisegl
gull við vovin rand,
strika ei á bunkan niður,
fyrr enn við Írland.

99.
Hegar ið teirra snekkja
kendi fagurt land,
kastar hann sínum akkerum
á so hvítan sand.

100.
Kastar hann sínum akkerum
á so hvítan sand,
fyrstur stigur Hálvdan sterki
sínum fótum á land.

101.
Fyrstur stígur Hálvdan sterki
sínum fótum á land,[1]
og hann Trándur sendisvein
undir hans högru hond.

102.
Svaraði Trándur sendisvein:
lat meg fyri ríða;

1) *sål.* C; B: menn af landi stevna. — 2) *V. 97 indskudt efter* C.

kunnig eru mær lokabrögd
og allir loynistígir.

103.

Gingu teir frá strondum niðan,
eingin mann tað vara,
brendu inni konur og börn,
ið hvar teir komu til garða.

104.

Tí svaraði hann Írlands kongur,
login leikar hátt:[1]
hvat havi eg til sakar gjört,
hví verði eg brendur á nátt?

105.

Hálvdan so til orða tekur,
mælir fyri munni á sær:
tað visti tú, Írlands kongur,
at bróður átti eg mær.

106.

Tí svaraði hann Írlands kongur
af so tungari neyð:
Finnur er í myrkastovu,
hann er ikki deyður.

107.

Tað var reystur Hálvdan sterki,
ið sínum svörði brá,
hann kleyv sjálvan Írlands kong
sundir í lutir tvá.

108.

Hann kleyv reystan Írlands kong
sundir í lutir tvá,
síðan fullu partarnir
á brennandi bál.

109.

Hálvdan reikar um borgina,
hann nær ei inn at ganga,
klývur upp hurðar af seigum
jarni,
hann loysir upp reystan fanga.

110.

Finnur leyp úr myrkastovu,
hann var til ilsku fúsur:
eg havi kongi skatt at lúka
fyri tað myrka hús.

111.

Finnur leyp úr myrkastovu,
kinnar bar hann so baldar:[2]
eg havi kongi skatt at lúka
fyri tað jarnið kalda.

112.

Hálvdan so til orða tekur
á hesum sama sinni:
eg havi allar skattir lokið
og brent hann brádliga inni.

113.

Gingu teir í moynnarsal
fyri tað sprundið ljósa:
viltú meg ein hövdinga
ein fyri öllum kjósa?

114.

Svaraði frúgvin Ingibjörg

---

1) *V. 104, l. 2; sál.* A *og* B; C: rópar hvölt og hátt.
2) *V. 111, l. 2 efter* C; A: hann var til ilsku baldur.

(nú er eftir tað vesta):
hevði tú vegið Vínkongarnar,
tá skuldi tú meg festa.

115.

Til Vínlands er so long ein leið,
streymar og brattar bylgjur,
hoyr tú Hálvdan, bróðir mín,
hagar skaltú mær fylgja.

116.

Svaraði Hálvdan bróðir hans,
stóð har skamt ífrá:
eg eri so glaður at fylgja tær
sum fuglur á villini bráð.

117.

Vinda teir upp síni silkisegl,
gull við vovin rand,
strika ei á bunkan niður
fyrr enn við Vínland.

118.

Hegar íð teirra snekkja
kendi fagurt land,
kastar hann sínum akkerum
á so hvítan sand.

119.

Kastar hann sínum akkerum
á so hvítan sand,
fyrstur stígur Finnur hin fríði
sínum fótum á land.

120.

Fyrstur stígur Finnur hin fríði
sínum fótum á land,
albrynjaður Hálvdan bróðir
undir hans hogru hond.

121.

Ganga teir frá strondum niðan
af so grimmum alvi,
rekkar tríggir á nesi sita,
teir leika títt við talvi.

122.

Svaraði hann Finnur fríði:
eg geri tað ei at loyna,
til tess eri eg higar komin,
roysni vil eg royna.

123.

Tórstein hvarv á nesi burt,
hann var maður hin vesti,
hann kom aftur uttan borgar
á kolsvörtum hesti.

124.

Finnur hann brá honum ímót
af so grimmum alvi,
treiv um fyrsta Vínkongin,
hann sleit hann af um nalva.

125.

Ívint hvarv á nesi burt,
hann var maður hin vesti,
hann kom aftur uttan borgar
á kolsvörtum hesti.

126.

Rólant hvarv á nesi burt,
fáir finnast slíkir,
hann kom aftur uttan borgar
í flogdreka líki.

127.
Skapti seg í flogdreka líki,
hann fleyg í loft við veingjum,
pílur fleyg af hans hvörji fjöður,
hann feldi reystar dreingir.

128.
Tegar ið Finnur hetta sær,
mannspell var at meini,
skapti hann seg í vargliki,
hann feldi allvæl fleiri.

129.
Fuglar tveir í lofti fljúgva,
fast við knúgvum banga,
hoyrast mátti innan hallar,
rætt sum trumur ganga.

130.
Fuglar tveir í lofti fljúgva,
fast við knúgvum bróta,
hoyrast mátti innan hallar,
rætt sum trumur skjóta.

131.
Eitur spýði tann ljóti dreki
niður á Finnins brynju,
ikki var hann við vápnum vegin,
tí læt hann synja.

132.
Eitur spýði tann ljóti dreki
niður á Finnins troyju,
ikki var hann við vápnum vegin,
og tó mátti hann doyja.

133.
Reyðan ring af armi dró,
meðan hann mátti tala,
sendi hann frúnni Ingibjörg,
hann bað hana liva sæla.

134.
Reyðan ring af armi dró,
tó hann fleyt í blóði,
sendi hann frúnni Ingibjörg,
tí hinum væna fljóði.

135.
Hálvdan brá í loftið upp
af so grimmum alvi,
treiv um triðja Vínkongin,
hann sleit hann af um nalva.

136.
Vindur hann upp síni silkisegl,
gull við vovin rand,
strikar ei á bunka niður,
fyrr enn við Írland.

137.
Tegar ið hans snekkja
kendi fagurt land,
kastar hann sínum akkerum
á so hvítan sand.

138.
Kastar hann sínum akkerum
á so hvítan sand,
fyrstur stígur Hálvdan sterki
sínum fótum á land.

139.
Fyrstur stígur Hálvdan sterki
sínum fótum á land,

tá var frúgvin Ingibjörg
gingin niður til strand.

140.

Tá var frúgvin Ingibjörg
gingin niður til strond:
hvar er hann Finnur hin fríði,
hann stigur ei fyrstur á land?

141.

Tá svaraði Hálvdan sterki
fyri munni á sær:
her hevur tú tann reyða ring,
ið Finnur sendi tær.

142.

Reyðan ring af armi dró,
meðan hann kundi tala,
sendi tær, frúgvin Ingibjörg,
hann bað teg liva sæla.

143.

Reyðan ring af armi dró,
meðan hann fleyt í blóði,
sendi tær, frúgvin Ingibjörg,
tí hinum væna fljóði.

144.

Hoyr tú, frúgvin Ingibjörg,
sprundið tú hit ljósa,
viltú tær ein hövdinga
her fyri öllum kjósa.

145.

Svaraði frúgvin Ingibjörg,
kinnar bar so reyðar:
eg lovi ongan hövdinga
eftir Finnins deyða.

146.

Svaraði frúgvin Ingibjörg,
frá mann frættast víða:
eg lovi ongan ediling
eftir hann Finn hin fríða.

147.

Tríggjar nætur í ríkinum
hon svav á Hálvdans armi,
inntil ta hina fjórðu,
tá sprakk hon kyk af harmi.

148.

Tríggjar nætur í ríkinum
hon svav hjá Hálvdans síðu,
inntil ta hina fjórðu,
tá sprakk hon kyk af kvíðu.

149.

Tað var Hálvdan sterki,
læt byggja eina borg,
hann sleit sína ævi á Írlandi
við trega og tunga sorg.

150.

Hann sleit sína ævi á Írlandi
við trega og tungari neyð,
alla sína ævina
hann syrgdi bróður síns deyð.

**B.** (Optegnet på Syderø, ubekendt af hvem.)

**C.** (Svabo II, 5.) — Disse to opskrifter, der for øvrigt ikke i noget væsentligt afvige fra hinanden, ere benyttede af Schrøter i den redaktion af dette kvæde, som han har givet i „Antiquitates Americanæ" s. 319-335. De ere ikke så udførlige som **A**, men afvige kun ganske få steder fra denne, f. ex. ved v. 58 og 59, hvor Finn kæmper drabelig og fælder kongens mænd, inden han bliver overvunden (her tales intet om, at hans sværd brister). Efter v. 124 er visst et vers glemt i **A**; de andre opskr. berette, hvorledes også den anden konge blev fældet af Finn; således **B**:

Finnur reið í herin framm, sögur ganga frá,
hann reið mót öðrum af Vínkongum, kleyv hann í luti tvá.

---

## 14.

# Tormann skald.

---

**A.** Thorgeir og Thormod blande blod sammen og slutte fostbroderskab. Thorgeir tager mangen mand af live, uden at han vil give mandebod derfor; han kæmper med Thorgrim trolle, og udæsker også Thormod til kamp, hvortil denne svarer, at Thorgeir vel havde tænkt på list og svig, förend han gjorde dette forslag; de ophæve forbundet, og Thormod sejler til kong Olav i Norge. Han siger til kongen, at han vil til Grönland og besøge sine frænder; kongen byder Sku på Stokkanes at føre ham til Grönland og Bjarne at smede ham en øxe. Ved afrejsen fra Norge kommer en mand, der

kalder sig Gest, og beder Thormod om tilladelse at rejse med ham. På havet komme Gest og Thormod i strid; en storm opstår, Gest sidder rolig og vil ikke hjælpe til at øse skibet; Thormod kaster en bøtte vand over ham, hvilket er begyndelsen til en våbenkamp mellem dem; råen går i stykker i stormen, og Skuf beder Gest göre den i stand igen, så de kunne bruge sejlet; men Gest beder ham henvende sig til den veltalende Thormod, han vil nok kunne digte (yrkja) den sammen. På Skufs forlangende fælde de begge råen sammen, og da de skulle slå sejlet under, passer dette ganske til den. De lande i Eriksfjord kort fra Brattelid; Thormod ifører sig en blå kåbe, tager øxen Bjarnasmið i hånd og forlader skibet. Thorkel bonde lader Lodin byde folk til sig; Skuf fra Stokkanes, Bjarne og Thormod komme der. Thormod falder i sövn på bænken; Lodin kommer ind og trækker ham ved hårene ned fra sædet. Gest advarer dem mod at opirre Thormod. Thormod tager sin øxe og kløver Lodin ned i skuldrene. Thormod får hyrden Egil at ledsage ham til store bedrifter; han vælger Egil på grund af hans dumhed; Thormod beder ham flygte fra forsamlingen, når han hører et knald. Derpå går Thormod til Thorgrim trolles stol, hugger ham ned i hærder, og sætter sig derpå med liget på skødet, og råber, at de skulle løbe efter ham, som dræbte Thorgrim. Egil, som har hørt knaldet, flygter og bliver da forfulgt og om aftenen indhentet, ilde tilredet. En stærk byge af nordvest tvinger folk at gå ind i boderne; Thorgrims frænder tale om at hevne drabet; de se en mand i hvidt skind, som för var sort (ɔ: Thormod, der for at göre sig ukendelig havde vendt sin pels). Thormod flygter og vanker vide om; han træffer på luse-Odd, hvem han giver sin kåbe imod at få dennes stav og klædning; af Odd får han også underretning om Thorgrims slægtninge, at Fålgeir såvelsom Thord og

Thorkel ere ude på fiskeri. Thormod går nu til stranden og står da for dem i luse-Odds klæder, da de lande; da de se ham, beder Fålgeir dem vogte vel deres redskaber for tyven Odd. Thormod fælder nu tre mænd, og flygter derpå, forfulgt af Fålgeir og Thord, til en smal sti i bjærget, og derfra ned på en græsplet; Thord springer efter ham, men får banesår. Fålgeir og Thormod brydes, da Thormod har tabt sin øxe ud af bjærget; de falde begge ned i havet; Fålgeir drukner, da Thormod påkalder hellig Olav til hjælp. Thormod kommer op på et skær og lægger sig udmattet der. En kærling ser Thormod ligge der, kaster et spyd på skæret, som rammer hans fod. Skuf og Bjarne komme fra fiskeri og finde Thormod på skæret. De føre ham til Thorkel på Brattelid og hans hustru Sigrid, der helbreder Thormod; Skuf tager løfte af Bjarne, at ingen må vide, at Thormod er i live.

---

Stoffet er behandlet Fóstbræðrasaga; da kvædet er så mangelfuldt bevaret, må sagaen gennemlæses for ret at forstå det, tilmed da flere vers ere rykkede ud af deres rette sammenhæng.

---

## A. (Optegnet i Sunnbø 1847.)

1.

Torgeir og hann Tormaður
teir rjóða saman droyra,
eg veit eina rímuna,
um enn tær viljið hoyra.

— Norðmennirnir vunnu tann sigurin fríða,
Torgeir [1] ráddi for görpum snjöllum,
til Íslands hava teir ætlað sær at ríða. [2]

---

[1]) Torgeir, A B; C: Torbergur *(helt igennem)* — [2]) *Omkvædet efter* C.

2.
Torgeir bygdi breiðan skála,
Tormaður var ikki [1] hjá,
mangan mann af lívi tók,
fyri ongan bøtti hann tá.

3.
Torgeir bygdi breiðan skála,
Tormaður var ikki [1] nær,
mangan mann af lívi tók,
fyri ongan bøtti hann fæ.

4.
Mangan mann af lívi tók,
fyri ongan fæ hann bøtti,
Torgrím trölla [2] sókti hann,
og við stórt lið hin møtti. [3]

5.
Hoyr tað tú, mín fostbróðir,
eg hirði tað ei at loyna,
ymist var, hvör leikurin fór,
um enn vit skuldum royna.

6.
Tí svaraði Tormaður, [4]
hann saman í rímu setti:
fyrri hugsaði tú fals og svik,
áður tú mælti hetta.

7.
Hoyr tað tú mín fostbróðir,
vit haldum báðir saman,
tak tú ikki fyr álvara
tað eg mælti í gaman.

8.
Hann ræð [5] snart og skundiliga
teirra felag at skilja,
Tormaður snúðist á kongins fund,
hann gjördi eftir sínum vilja.

9.
Hann vá Hergeir Sirileir, [6]
lagdur var hann við spjóti,
hann vá mann at hjöltum [7] upp
og annan aftur ímóti.

10.
Tormaður gongur for Ólav kong
um ein morgun snimma:
nú lystir meg til Grønlanda
vinir og frændur at finna.

11.
Kvittar tú til Grønlanda,
eg veit örindi tín,
heinta mær Skúgv af Stokkanesi,
bið hann koma til mín.

12.
Skúgvur, tú skalt Tormann flytja
til Grønlanda við tær,

---

1) ikki. A C; B: har. — 2) Torgrím tröllið, A C; B: Torgrimur *(altså som subject)*. — 3) *V. 4, l. 4*; C: i stórum vanda møtti; B: við so stórligum hattri (hætti). *Efter dette vers, som flere steder i kvædet, synes noget at mangle.* — 4) Tormaður, B; A: Torgrímur. — 5) ræð; A B: reið. — 6) *sål.* A; B: tað var Torgeirs forlag; C: tað var Hergeir Írani. — 7) at hjöltum; A B C: á kjöltrum.

flyt hann so sum hugur er á,
og sum tú unti mær.

13.

Bjarni, tú skalt Tormanni
bitra öxi smíða,
tjúkka og so hamartunga,
munnan ikki víðan.

14.

Eyka væl um eygað bú,[1]
ei mikið skaft í ganga,
ikki síggjast lýti á,
hvassar hyrnur hanga.

15.

Tormaður gekk til strandar oman,
knörrur í festi lá,
ein kom maður af bergi oman,
Gest hann nevni eg svá.

16.

Enntá var tað Tormaður,
hann vendi sínum knörri í hav,
ein kom maður og mælti so:
Tormaður,[2] veit mær far!

17.

Hoyr tú tað, hin ungi maður,
farið veiti eg tær,
viltú standa í allan dag
og stýra tann sjó for mær.

18.

Hoyr tú táð, hin ungi maður,
farið skaltú fá,
viltú standa í allan dag
og stýra mót bylgju blá.

19.

Gestur gekk til stýris at stá,
gott skal slíkum falla,
so stýrir hann allan dag,
at ikki náddi at halla.

20.

So vóx veður á sjónum hart,
at ráin læt tá bresta,
seglið brá fyri[3] borðið út
og affall var bit mesta.[4]

21.

Settust teir á bunkan niður,
vendu saman bökum,
Gestur leit seg ikki[5] um,
tí hann var frægur í tökum.

22.

Settust teir á bunkan niður,
vendu saman herðum,
Tormaður leit seg meir um tað,
at hann var frægur í ferðum.

23.

Tormaður stoytti byttu niður,
aðra aftur ímóti,

---

1) *V. 14, l. 1; sál.* A *og* B: C: eggjað væl um (til) beggja buga. — 2) Tormaður, C; AB: kongur. — 3) seglið brá fyri, B; A: seglini bóru for; C: seglini fullu á bunkan niður. — 4) *V. 20, l. 4;* C: tá var ælið mesta. — 5) ikki, B; A: eina tíð.

Gestur sat í sessi kvirrur,
tí hann var sterkur í hóti.

24.

Gestur stoytti byttu niður,
og Tormann gjördi vátan,
báðir trivu til vápna í senn,
men hvöngan kvöði eg kátan.

25.

Skúgvur gongur for Gest hin unga,
og biður hann ráina fella:
so er törvur á várum smiðum,
at sigla munnum vær valla.

26.

Gestur so til orða tekur,
heldur sær at gaman:
Tormaður er so orðhagur,
hann yrkir ráina saman.

27.

Tá ið teir hövdu ráina felt,
og seglið var komið til seggja,
hvörki var tá frá at taka,
ella við at leggja.[1]

28.

Sigla nú bæði dag og nátt,
fingu byr so blíðan,
tóku havn í Eiriksfirði
skamt frá Brattalíð.

29.

Tormaður gekk seg haðan burt,
sum sögur ganga frá,
tekur nú öxina Bjarnasmið,
stoytir yvir seg kápu blá.

30.

Loðin letur liðið samla
við Torkels bónda ráði,
har kom Skúgvur af Stokkanesi
og teir Bjarni báðir.

31.

Loðin gekk í búðina inn,
honum var leiðin tekk,
sovnaður lá tá Tormaður
framm á brúðar bekk.[2]

32.

Loðin gekk í búðina inn,
mangir við honum vóru,
nívdu Tormanni framm úr sessi
og illa við honum fóru.

33.

Tí svaraði Tormaður,
tá teir hövdu roytt hans hár:
hasin var út af Ísalandi,[3]
skyldur frændi vár.

34.

Gestur so til orða tekur,
væl kann byggi stilla:[4]

---

1) *V. 27, l. 3 og 4:* B: einki turvdi af at taka og ei, *o.s.v.* — 2) *V. 31 indskudt efter* B (*det findes også i* C) — 3) *I* B *er det Gest, der siger om Thormod:* hesin er af Sjólandi (Snjolandi?), *ligesom også versene 33 og 34 stå i modsat orden i* BC. — 4) *V. 34, l. 2;* C: vitel teimun stilla

roytið ikki Tormann skald,
tí hann mann reiðast illa.[1]

35.

Öxi brá undan skeytafeldi,
hana vá hondin hátt,[2]
Loðin hjó hann í herðar niður,
vann hann tað víggið brátt.

36.

Tormaður gekk seg haðan burt,
sum sögur ganga frá,
tekur nú öxina Bjarnasmíð,
stoytir yvir seg kápu blá.

37.

Torkel hann er ráðamaður,
hann kann einki á sundi,
kjós tær mann af várum liði,
Tormaður, tær til fund.

38.

Egil hann er seyðamaður,
hann kann nakað[3] sund,
hann skal vera í ferð við tær
tann fagrasta leik[4] í lund.

39.

Verður tú á tingum staddur,
tú hoyrir hvöllan brest,
tak tú tá til tínar fotur,
tú loyp sum tú kant mest.[5]

40.

Tormaður gekk seg haðan burt,
framm at Torgríms stóli,
haðan er tann sögan gjörd,
ið dreingir gita við hóli.

41.

Öxi brá undan skeytafeldi,
hana vá hondin hátt,[6]
Torgrím hjó hann í herðar niður,
vann hann tað víggið brátt.

42.

Hann settist undir herðar hans,
Tormaður sigur svá:
loypið mær eftir manni teim,
ið Torgrím tröllа[7] vá.

43.

Egil var á tingum staddur,
hann hoyrdi hvöllan brest,
tá tók hann til sínar fotur,
leyp sum hann kundi mest.

44.

Eg sær koma tógva menn
sunnan eftir heiði,
eingin hestur loypur so skjótt,
hann stödgar teim á leið.[8]

45.

Ikki fingu teir Egil fyrr,
enn dagur tók at halla,
teir bukaðu bein í baki hans,
tá skulvu ægrar allar.

1) *V. 34, l. 4;* C: tað mann ljótast illa. — 2) hana vá hondin hátt, C; A*:* honum var fundin fátt. — 3) nakað, A; B C: einki. — 4) tann fagrasta leik, A B; C: at royna leik. — 5) *Versene 39 og 40 stå i modsat orden i* A; *rettet efter* B C. — 6) *Rettet som i v. 35.* — 7) trölla; A: tröllið. — 8) leið, A; B: skeið.

46.
Eitt kom æl af útnyrðingi
hvassur var tann skúrur,
allir krokaðu Torgríms frændur
inn í eina búð.

47.
Gingu teir í búðina inn,
hvör ræður öðrum at fagna:
hvör hevur Torgrím tröllа[1] vigið,
slíkt mann ófrið magna.

48.
Reiðir vóru tá Torgríms frændur
lögdu lak um hann,[2]
sógu teir ein í hvítum feldi
fyri so dökkan mann.

49.
Tormaður gekk frá helli niður,
víða íð hann reikar,
møtir hann einum gomlum manni,
lúsa-Oddur hann eitur.

50.
Hoyr tað tú hin gamli maður
hvaðan komst tú í dag,
eru teir heima Torgríms frændur?
satt sig tú mær!

51.
Heima eru teir Torgríms frændur,
satt at siga tær,
Fálgeir er á fiskiklakki
yvir tað salta hav.

52.
Tórður og Torkel fylgja honum,
teir frægastu menn í landi,
kunnu so væl teir tríggir brøður
at vega við búnum brandi.

53.
Hoyr tað tú hin gamli maður,
eg gevi tær kápu mína,
tú skalt mær ímóti meta
vond og verju tína.

54.
Hann fór í ta kápu blá,
hin lætst allvæl inna,
lúsa-Oddur leyp afstað,
royndi leggir stinnar.

55.
Hann fór í ta kápu blá,
Tormaður snúðist til neysta,
lúsa-Oddur leyp af stað,
royndi leggir treystar.

56.
Fálgeir legði skútu sína
framm móti slættum sandi,
allir hyggja at lúsa-Oddi,
íð fyri stendur á landi.

57.
Falgeir talar til sínar menn:
tær goymið væl tigara fonglar,

[1]) tröll:a, A: tröllið. — [2]) legði (lögdu) lak um hann (*svøbte ham, Thorgrim, i et lagen?*), B; A: login læk um hann (*luen legede om ham, drabsmanden, — de besluttede at indebrænde ham?*).

látið ei tjóvin lúsa-Odd
stjala burtur onglar.

58.

Tormaður stendur í neysti ein,
vil eg fyri tær greina,
tríggjar vá hann reystar kempur
hvörja við sínum steini.

59.

Fálgeir leyp frá skútu síni,
hann vildi at honum ná,
Tormaður hevði hjarta lætt,
og undan helt hann tá.

60.

Fálgeir leyp frá skútu síni
hann vildi at honum skunda,
Tormaður hevði hjarta lætt,
og síðan helt hann undan.

61.

Runnu teir eftir björgum framm
inn á eina rók,
Tórður kom tá at við hann,[1]
hann gav ikki reiði ró.

62.

Ryktust[2] teir um tóna inni,
tá viknaðu dreingir í fótum,
Tórð[3] hann hjó í herðar niður
inn at hjartarótum.

63.

Fálgeir og hann Tormaður
tókust á rókini saman,
leys fell öxi af Tormans hond,
af dró barna gaman.[4]

64.

Ryktust[2] teir um tóna inni,
so er greint fyri mær,
leys varð öxi úr Tormans hendi
niður í salta hav.

65.

Ryktust teir um tóna inni,
teir duttu út björgum af,
Fálgeir legði at Tormanni,
hann helt honum leingi í kav.

66.

Fálgeir legði at Tormanni,
í kavi hann helt honum leingi,
hesir kunnu á sundi leika,
báðir raskir dreingir.

67.

Gud og signaður Ólavur kongur,
sum öllum dugnað veitir,
hann láti meg sigur af Fálgeiri fá,
tann afrekskappi hann eitur.

68.

Gud og signaður Ólavur kongur,
sum öllum dugnað gevur,
hann láti meg sigur af Fálgeiri fá,
tann afrekskappi hann er.

69.

Lindin gekk í brókum sundir,
tað var seggja vandi,

1) hann (Tormann); AB: teim. — 2) Ryktust, C; AB. fiktaðust. — 3) Tórð (*jf. v. 61*); ABC: Torkel. — 4) *V. 63 indskudt efter* C.

síðan vendist hans hövur niður,
Fálgeir misti anda.

70.

Tormaður legði at einum skeri,
tá tók sjógvur at fløða,
har læt hann tá liggja kvirrur,
sjúkur og sárur[1] af møði.

71.

Kelling gongur á tarabrúk,
sær seg út frá landi,
hon sær Tormann á útskeri,
staddan í stórum vanda.[2]

72.

Kelling vappar eftir tarabrúk
við sítt búgvið spjót,
skeyt hon tað í útsker út
og Tormann stakk í fót.[3]

73.

Skúgvur og hann Bjarni bóndi
teir eiga bát á sandi,
teir eru ofta á sildarhavi,
tá íð aðrir liggja á landi.

74.

Skúgvur og hann Bjarni bóndi,
teir rógva á sildarhav,
funnu Tormann á einum skeri,
komin af deyðakav.[4]

75.

Skúgvur[5] so til orða tekur,
heldur á búnum knívi:
lat tað ongan livandi vita,
at Tormaður er á lívi.

76.

Torkel býr í Brattalíð,
(eyka skal hetta frøði)
Sigrið eitur húsfrú hans,
og læknar eru tey bæði.

77.

Torkel býr í Brattalíð,
tað vil eg fyri tær greina,
hagar skulum vit Tormann flytja
bæði til heilsu og beina.

78.

Sigrið tók við Tormanni,
grøddi hon hann við blíði,
illa líkar Torkeli,
hon kom til songarsíðu.[6]

---

**B.** (Optegnelse af Schrøter fra Sydero, i Oldskriftselskabets arkiv) i 80 vers og

**C.** (Opt. fra Sando af Johannes Klemmentsen) i 80 vers have kun enkelte ubetydelige afvigelser fra **A**, hvilke for en stor del ere anførte under texten her.

---

1) sárur. A; C: troyttur. — 2) *V. 71 indskudt efter* C. — 3) *V. 72, l. 3 og 4 efter* C; A: hon fann Tormann á einum skeri, stakk hon hann í fót. — 4) komin (komnan) af deyðakav, A; C: neyðum komin af. — 5) Skúgvur B C; A: Gestur. — 6) *V. 78, l. 4*, B: hon kom til songar síðla; C: tey søkja seingir síðla.

## 15.

# Tröllini í Hornalondum.

---

**A.** Kong Olav sejler med Ormen den skamme langs nord med landet; han har mange svære drömme for de mange hedninge, som bo der nordpå. Kongen lader stevne alle disse til thinge; der byder han dem at antage den kristne tro; nogle antage den, andre flygte bort til fjærne øde steder eller skjule sig i höje. Kongen vil få at se den lede trold, som ene vil råde over de andre. Thorstein Oxamegin siger, at han kaldes Arint Bunkebjörn, at han tager både skibe og mandskab ind i bjærget til sig; hans öjenbryn ere som fjældhamre, ørene som bukkehorn, skægget sort som sod og langt nedhængende, neglene voxede en alen frem af fingrene. Olav styrer da til Hornalande at binde troldene der. Der kommer so hvass en byge ned fra fjældene, og nu efter solens nedgang se de en rise vandrende ned mod skibet med et reb bundet til en stor jernkrog i sin hånd, han synker ved hvert skridt op til knæ ned i jorden, og derpå vader han ud i søen. Nu tiltaler Olav og spörger, hvor han torde sejle norden for det höje Horn, da ingen, som har vovet sit skib der, nogensinde er vendt tilbage. Olav svarer ved at bede ham tage det første tag i skibet og prøve, hvorledes det vil gå. Arint mener, at han vil kunne göre det med lethed, da han har taget större skibe end dette op i fjældet til sig; han kaster da krogen ud og trækker så stærkt i linen, at han synker ned i klippen op til knæ; uskadte kastes Olavs mænd hen i bagstavnen, da de tre planker af skibets sider hæves op af vandet; krumholtene løsnes fra plankerne. Olavs mænd blegne uden Thormod skald, som leger med sin runestok.

Kongen går da frem fra løftingen og spörger denne fjældtusse, hvorfra han er. Arint svarer, at han længe har hersket over Hornaland, kåret dertil på thinge, nemlig i hundrede hele og hundrede halve år for hver negl på fingrene (altså i 1500 år). Olav opfordrer ham fremdeles til at tale med sig og sige ham, hvormange jægere han har hjemme i sin hal. Arint svarer Olav: „mere spörger du mig, end jeg spörger dig,“ men alligevel fortæller han ham, at der blive udrustede tolv skibe i Hornelandene; når hvert af dem kommer hjem fra havet med en fangst af sexten sælhunde, og hver af disse sælhunde bliver skåren i ni dele, og hver af disse ni dele igen i ni stykker, da ere tre om hvert stykke, såmange ere troldene i Hornelandene. Olav ønsker, at denne gode fangst må bekomme disse mange folk ilde; han beder nu Arint atter prøve at løfte skibet. Arint tager det andet og tredje tag uden at få skibet op, hvorimod han selv synker ned i stenen op til lænderne; Olav beder ham nu stå der som sten igennem alle tider, så at hver mand siden kan lande der uskadt. De små trolde sidde inde og længes efter, at Arint skal komme hjem med føde til dem. Årle om morgenen kommer troldkvinden ud at se efter ham; hun strækker sin lange hals frem, glor med öjnene og åbner munden; Olav gör også hende til sten i denne skikkelse. De små trolde komme ud og se hende stå så stiv og udbryde: hvad mon fejle vor moder, at hun ikke kan lukke kjæften sammen. Troldene inde i fjældet udruste sig nu med jærnstænger til kamp, men da de skulde gå ud af hulen, sank åbningen sammen; thi Olav bød, at hulen skulde lukke sig uden åbning på. Den stærke gamle jætte bad da troldene lede sig hen hvor åbningen havde været, at han kunde gennembryde den med sit hoved; tolv støttede ham på hver side og kastede ham mod klippen, så han brækkede sin hals, men hulen vedblev at være tillukket, så

at ingen slapp ud; de stærkeste af troldene levede længst, da den ene åd den anden.

---

Dette kvæde haves også **dansk** (Danm. gl. folkev. nr. 51). Hornalond(=Hornelummer i den danske vise) er vel det norske bjærg Hornelen, om hvilket der endnu går et lignende sagn i Norge (Fayes norske sagn, 2den udg., s. 116). — Også i Gåsedal på Vågo findes en stor sten i lighed af et hoved, som kaldes Kellingarsteinur, og oppe i hamrene på fjældet en mængde opret stående stene som kaldes Garparnir; det er trolde, som sankt Olav har forvandlet til sten (jf. Danm. gl. folkev. i indledningen til nr. 50).

---

**A.** (Optegnet på Mikjunes 1847.)

1.
Frøðið er komið frá Íslandi
skrivað í bók so víða:
havið tær nakað um hana hoyrt?
frá kann eg at týða.
— Ólavur kongur herjar hann
mót tröllum,
hans eru segl af silki reyð,
Ormurin rennur, árar leika í tolli.

2.
Frøðið er komið frá Íslandi,
skrivað í bók so breiða:
havið tær nakað um hana hoyrt?
frá kann eg at greiða.

3.
Frøðið er komið frá Íslandi,
hegar íð skald tað tók,
havið tær hoyrt um kongin tann,
íð skrivaður stendur í bók?

4.
Tað er signaður Ólavur kongur[1],
siglir norð við landi,
hann hevur skeið og skamri Orm
og mangan bitran brandin.

5.
Tað er signaður Ólavur kongur[1],

---

[1]) Tað er signaður Ólavur kongur; **A**: Tað er Ólavur Tryggvason, *hvilket må være en fejltagelse for Olav den hellige (jf. v. 21 o. fl. st.); kendenavnet Tryggvason forekommer heller ikke oftere i denne opskrift om Olav kong, ligesålidt som det findes i nogen af de andre opskrifter af kvædet.*

hann siglir út við Ytra,
hann hevur skeið og skamri Orm
og mangan brandin bitran.

6.

Ólavur siglir af suðurlondum,
fylgja honum streymar:
heidnir hava fyri mær borist
í mangar meðigar dreymar.

7.

Ólavur siglir af suðurlondum,
fylgja honum vindar,
fyrstu kirkju á suðurlondum
hann letur við kraftir binda.

8.

Kongurin sker ein tingakross,
hvörjum manni hann sendi,
kom so mangur heidningi,
tað sást ikki yvir enda.

9.

Kongurin stígur á tingið framm,
hann býður teim öllum skel:
tær skuluð taka við kristnari trúgv,
tað líkar mær so væl.

10.

Svaraði fyrsti af heidnum monnum,
tungu bar hann so snjalla:
vær viljum taka við kristnari trúgv,
hann skjýtur hana yvir os allar.

11.

Svaraði annar af heidnum monnum,
tungu bar hann so neyva:
hirðið ei hvar íð beinini rekast,
tá íð búkarnir liggja deyðir.

12.

Kongurin býður teim kristnu trúgv,
hesum heidnu monnum,
triðja kundi hann ikki fá,
tá fall litur af sonnum.

13.

Tað er nú sum oftum var tá:
ræddur er hvör sín deyða,
summir flýddu í havsbotnar
og summir inn í heygir.

14.

Til tess svaraði Ólavur kongur,
stendur í miklum váða:
síggja vil eg tað ljóta tröll,
sum eitt vil öllum ráða.

15.

Svaraði Torstein oxamegin,
fellur niður til kníggja:
hoyr tú kongurin, harri mín,
hann er ei góður at síggja.

16.

Arint eitur hann bunkabjörn[1],
tú tarft ei eftir at fregna,

---

[1]) Arint bunkabjörn, A; B: Ari bukkabjalvi, C: Aria bukkabjalvi.

alt tekur hann í fjall til sín
bæði skeiðir og reystar tegnar.

17.

Arint eitur hann bunkabjörn,
tú tarft ei eftir at spyrja,
hann tekur alt í fjall til sín
bæði skeiðir og dreingir dýrar.

18.

Brýnnar eru sum hamrar tveir,
ið svartir standa í fjöllum;
oyruni eru sum bukkahorn,
tey ringla við gullbjöllum.

19.

Kjaftur hans er ógvuligur,
nasar hans eru langar,
so er hansara kjálkabein
sum fjórðingsvegur at ganga.

20.

Skeggið er sum sótið svart,
tað stendur niður á bringu,
neglinar eru stórar og langar,
alin framm af fingrum.[1]

21.

Svaraði signaður Ólavur kongur,
stendur í miklum váða:
síggja skal eg tað ljóta tröll,
sum eitt vil öllum ráða.

23.

Sigldu framm við Hornalondum
tá tók kongur at ráða,
opna tóku tá Hornalond
eystur í flagdaskála.

23.

Ólavur sigldi af suðurlondum,
fylgja honum vindar,
tröllini í Hornalondum
vil hann við kraftum binda.[2]

24.

Blánaði æl í Botnum norður
streymur við bylgjugerð,
vísti vond og leiðingar,
at kongurin var á ferð.[3]

25.

Sterkt kom æl af rustum niður,
dreingir gjördust mettir,
risin seg úr fjalli gekk,
tá ið dagurin setti.

26.

Síggja teir allir, hesin tussi
vil at skipi venda,
hevur eitt tog og helmarreip
og stóran krók á enda.[4]

27.

Skeggið var sum sótið svart,
tað niður á nalva stóð,
jörð trað hann til kálva upp
og út í sævarflóð.

28.

Hvör hevur teg so djarvan gjört,
tú sigldi fyri Hornið háa?

---

1) af fingrum; A: á fingrar, — 2) *V. 23 indskudt efter* C. — 3) *V. 24 indskudt efter* B. — 4) *V. 26 indskudt efter* BC.

tað hevur eingin aftur komið,
her hevur skeiðir vágað.[1]

29.

Hvör hevur teg so djarvan gjört,
tú sigldi fyri Hornið inn?
leiðin lá um Aldan suður,
onnur norð fyri Kinn.

30.

Leiðin lá um Aldan suður,
onnur norð fyri Kinn,
hoyr tað tú, hin reyðskeggjuti,
hvör vingladi teg her inn?

31.

Hoyr tað Arint bunkabjörn,
dvölst nú[2] ikki longur:
tak nú á tað fyrsta tak,
og vita, hvössu gongur.

32.

Svaraði hann Arint bunkabjörn,
hirði ei um minni:
ofta havi eg størri skútu
latið í fjall mítt inn.

33.

So tók Arint fyrsta tak,
skipið tók at hvökka,
heilir allir Ólavs menn
aftur í stavn ræðu stökka.[3]

34.

So tók Arint á fyrsta tak,
tað turkaðust súðir tríggjar,
hann sakk niður í helluna
upp til sína kníggja.[4]

35.

Kastaði hann krók á havið út,
línan rökk at landi,
so tók hann á Ólavs skip,
tað tognaði borð frá bandi.

36.

Allir bliknaðu Ólavs menn,
tá ið hann á skipið tók,
uttan hin ungi Tormaður
hann las í rúnarbók.

37.

Allir bliknaðu Ólavs menn
sum mjeskur mjöður í skál,
uttan hin ungi Tormaður,
hann las tað rúnarmál.[5]

38.

Allir bliknaðu Ólavs menn
sum mjeskur mjöður í alvi,
uttan hin ungi Tormaður,
hann leikti við rúnarkalvi.

39.

Kongur gongur úr lyfting upp
framm eftir bunkabrún:
hvaðan er hesin fjallatussi,
hvar byggir tú tún?

---

1) *Versene 28—31 indskudte efter* B. — 2) dvölst nú, C; B: eg dvölji teg. — 3) *V. 33 indskudt efter* C. — 4) *V. 34 indskudt efter* B. — 5) *V. 37, l. 3—4;* B: Tormann skvald á bunka stendur, trýstir a rúnarmal.

40.

Leingi havi eg fyri Hornalondum ráðið,
kosin kongur[1] á tingi,
hundrað heilt og hartil hálvt,
fyri hvönn nagl á fingri.[2]

41.

Svaraði signaður Ólavur kongur,
af miskunn var hann kendur:
vit skulum eiga orðum saman,
ikki ráðast á hendur.

42.

Hoyr tað Arint bunkabjörn,
enn beiði eg teg til mála:[3]
mong tað eru tey veiðitröll,
tú hevur[4] í tínum skála?

43.

Meir spyrt tú meg, enn eg spyrji teg,
ger ikki af tí hól:
ganga út af Hornalondum
róðrarskútur tólv.

44.

Ganga út af Hornalondum
róðrarskútur tolv,
sextan selir á hvört føri
koma so heim af sjó.

45.

Níggju[5] verða fjósar ristar
af hvörjum aldansfiski,[6]
tá fer hvör í níggju sundir
og tá eru trý um stykkið.

46.

Til tess svaraði Ólavur kongur,
hyggur hann upp í björg:
illa gegnist góður fángur,
fast hjún eru mong og mörg.

47.

Hoyr tað Arint bunkabjörn,
dvölst nú ikki longur:
tak nú á tað annað tak
og vita, hvössu gongur!

48.

Kastaði hann krók á havið út,
línan rökk at landi,
togna tók tað helmarreip,
tað brotnaði jarn í hondum.

49.

Til svaraði hann Ólavur kongur,
hann gerst nú nýtur drongur:
tak enn á kalv og kynjalegg,
og vita, hvatíð gongur.

50.

Upp leyp Arint bunkabjörn,

---

1) kongur, A; D: eri eg, BC: dagur. — 2) C *har derpå følgende vers:*
Hevur tú rátt fyri Hornalondum fimtan hundrað vetur,
um tú ræður annað slíkt, ei verður í heimi betur.
3) enn beiði eg teg til mala, C; A: enn beyð eg teg mæla; B: teg bjoði eg til mala. 4) mong tað eru tey veiðitröll, tú hevur... A; B: mangar hevur tú veiðimenn heima... — 5) Níggju; A; BC; tiggju. — 6) aldansfiski, C; A: aldursfiykki.

til tess var ei seinur,
so tók hann á Ólavs skip,
tað fjaldi hans mjadnarbein.

51.
So tók Arint triðja tak,
skipinum vildi venda,
hann søkk niður í helluna
upp um sínar lendar.[1]

52.
Her skalt tú til áburð standa
allar ævir til enda,
takið nú vík og havnarlag
hvör sum her vil lenda!

53.
Inni sita smatröllini,
nú er um tað at røða:
seinur er Arint heim til hallar
osum krásir at føra.[2]

54.
Út kom gívurin árla morgun,
rættir út hálsin langa,
gløir eygum, glettir á tonn,
sankt Ólavur bað so standa.

55.
Til svaraðu tey smáu tröll,
hildu sær at gaman:
hvat mann breka móður vári?
hon fær ikki kjaftin saman.

56.
Leiðin lá for Aldans sund,
onnur inn fyri Kinn,
hoyr tú tað hin reyðskeggjuti,
hví vinglaði tú her inn?[3]

57.
Út kemur gívurin árla morgun,
hon stígur á stinnar stólpar:
nú skal ganga af grimum út
honum at koma til hjálpar.[4]

58.
Tröllini í Hornalondum
búðu seg út so víða[5]
út við stórum jarnstongum,
tá tók hellið at síga.

59.
Tí svaraði Ólavur kongur:
verði her enn sum fyrr,
aftur lokist hetta helli,
verði her ongar dyr![6]

60.
Tað var signaður Ólavur kongur,
alt var sum hann vildi,
einki slapp af hellinum út,
men alt hann inni birgdi.

61.
Til so svaraði hann sterki kall,
stinnur í alvi sínum:[7]

---

1) *V. 51 indskudt efter* C. — 2) *V. 53 indskudt efter* B. — 3) *Dette må være jættekvindens ord til kong Olav; i* B *og* C *er det Arint, der udsiger dem (se V. 29—30); desuden burde vel både dette og følgende vers være sat før v. 51.* — 4) *V. 57, l. 3—4 eft.* C; A: atakt havið til aðrir bøndur, gangið nú honum til hjalpar. — 5) so víða, B; A: til víggja. — 6) *V. 59—60 indskudt efter* C. — 7) V. *61, l. 2;* B: elli tekur onga pinu.

ofta havi eg størri hamrar
brotið við kolli mínum.

62.
Tröllini í Hornalondum
ríða seg til tinga:
førum vær tað magnið,
sundir mann bergið springa.

63.
Til tað svaraði hann sterki kall,
gerst nú nýtur drongur:
leiðið meg at hellisdurum,
at vita, hvössu gongur.

64.
Tólv fóru undir hans hvörji hond,
studningin hann fekk,
studdu hann so móti hellisdurum,
hálsur af liði gekk.

65.
Havið tærhoyrt fráHornalondum,
hvat tröllini gjördu á sinni?
tað livdi longst sum sterkast var,
tá íð hvört át annað inni.

66.
Tröllini í Hornalondum
skuldu leypa bukk,
tey fóru niður til Krítuness,[1]
haðan kom einki upp.

67.
Signaður verði Ólavur kongur!
alt var sum hann mælti,
einki slapp af helli út
tað hann inni læsti.

---

**B.** (Svabo I, 11) i 49 vers, **C** (**a** Hentze, nr. 12, **b** en anden senere opskrift af Johannes Klemmentsen) i 50 vers og **D** (Fugloyjarbók, nr. 1) i 44 vers, have ingen betydelige afvigelser fra **A.** (Versene 8—14 findes kun i **A**; ifølge **C** lader kongen synge messer, inden han drager bort; de sejle derpå nord forbi Ytra og standse ved Horn; kongen siger til sine mænd, at de senere skulle gå nord til Botnar, hvor der ere flere trolde.)

---

1) Krítuness, A; B: meinvitis; C: kritilsins.

## 16.

# Gongu-Rólvs kvæði.

---

**A.** Ingeborg har lært os at kvæde om tapre kæmper i Norge, som længe ville blive omtalte. Illgerð-Steinur og ódnar-Björn lade bygge et skib på Nordmyre, både stort og fagert; de ville sejle til Grönland, og have Snorri fót til styresmand. De lande først i Island og have god vilje til at skifte formand. Mår på Myre kommer ned fra fjældet med sin unge sön Rolf ved bånd og beder dem tage ham med, da han vel kan styre skibet. En storm kommer på, så bølgerne skjule landet for dem; men kæmperne vise sig raske, og Rolf forstår at styre snækken. De drive nord til Trölla-botnar. Risen kommer ned fra fjældet, griber om begge stavne på skibet og siger, at det er hans, da havnen tilhører ham. Derpå dræber han hver mand, som stiger op på rorbænkene for at gå i land; kun illgerð-Steinur, ódnar-Björn og Rolf undslippe. Disse tre tage da deres guld og gå op i landet; de gå i otte dage over de frosne jøklestier; da ere illgerð-Steins fødder stive af kulde; han sætter sig da ned og beder Rolf hilse venner og frænder i Norge, om det bliver hans skæbne at komme tilbage herfra; han graver sit guld ned og dør. Rolf tager Steins skatte, og nu gå de to da videre i otte dage; da kan ódnar-Björn ikke gå længer, og Rolf har nu tre byrder at bære på; i atten dage går han nu videre i bælmörke. Da ser han ild brænde i fjældet, og han graver nu guldet ned i den stærke höj med forbandelser imod alle trolde og mænd, som ville tage det op igen. Han går ind i huset; en stor kvinde sidder ved ilden, som beder ham, den stakkel, komme og varme sit frosne skind; men spår

ham, at risen Rosmar vil stege ham på spidd, når han kommer hjem. Hun ser på hans öjne, at han er af menneskeslægt (af menskum monnum), og spörger ham, hvorfra han er; han beretter, at han er opfødt i Island, at hans fader er Mår på Myre; hun glæder sig da over, at det er hendes kødelige broder, der har forvildet sig til hende og skjuler ham under en hel opstabling af skind, så han lå så skjult, som om han var begravet i en stendysse. Medens han nu ligger der, hører han om natten larm og bulder, idet risen kommer hjem; der opstår fjældskred, hvor han træder. Han kommer ind til Hilda, og siger, at han har mistet sporet af en af skibbrudne mænd, som han hørte nævnt Rolf; han spörger hende, om hun ikke har fået nogen lækkerbidsken til ham, da han synes at lugte det af de bedske brande. Hun svarer, at en krage var flöjen over taget med mandeben i næbet, og at den havde kastet det ned igennem røghullet (ljåren), men at hun strax kastede det ud igen; før øvrigt sad hun ene hjemme og kunde ikke skaffe ham nogen fangst. Men risen gentager sin befaling, at hun skal komme frem med hvad hun har. Hun lægger da sine arme om risens hals og kalder ham sin kære, og spörger ham derpå, hvad han vilde sige til, om hendes broder var kommen; han lover ikke at göre ham nogen fortred; så tager hun da Rolf og sætter ham op på risens knæ; men han klapper ham så hårdt, at benene knækkes i hans side, og Hilda må nu tage ham ned igen, idet hun siger, at barnet ikke synes om den slags klappen, da risen ikke véd at holde måde med noget. Hun sætter mad frem for Rolf, og Rolf kender da sit eget mærke stå på oxelåret. En morgen tidlig går Rolf ud og ser da skibet ligge oppe på fjældet fast bundet; risen havde trukket det derop tilligemed sine to brødre, men siden dræbte han disse, for at råde ene. Sex vintre var Rolf i risens

bolig; den syvende kommer han i kærlighedsforståelse med kvinden der. Hun går nu ind for risen og beder ham føre Rolf bort fra landet. Rosmar tager sin skindpels på, sætter Rolf og hans guldkiste på sin rygg og vader i atten dage på havets bund; da ser Rolf dagslyset i horisonten og længes nu efter at komme på land, hvorfor han skærer beltet over for at komme ud af skindpelsen. Rosmar sætter ham på land og siger farvel til ham, da han strax må vende tilbage. Rolf takker ham, fordi han har ført ham tilbage til mennesker, hvor han kan se sol og måne, han beder ham hilse den unge pige i bjærget, samt se op imod øst, når han er kommet noget på vei, da han der vil se en fager dronning, som vil give ham styrke; risen ser da op mod solen, og blev stående som en klippe ude i Irlandshavet. Rolf var nu kommen til jomfrulandet; møerne gå ind i hallen og fortælle deres herskerinde, at en mand i blå brynje kommer op mod borgen; Lindin mjá (ɔ: den slanke lind eller jomfru — dette træ bruges nemlig ofte i kvæderne som en omskrivning på en kvinde) tager venlig imod ham og byder ham sæde i hendes hal. Rolf sover tre nætter i borgen ved hendes side, og den tredje nat omskiftedes hendes jomfrunavn. De andre jomfruer ville alle skue ham; de ville alle pine ham, slide hans hår, styrte ham i havet, men Lindinmjá forsvarer ham og henter fuglen Skuf at føre ham igennem luften til Norge; fuglen tager ham på sin rygg og sætter ham den syvende dag på et höjt fjæld ved Throndhjem, hvor han møder sin søster med en ung sön i sit skød. Han går derpå ind for kong Olav, fortæller der sine hændelser, bliver døbt, og lader derpå sit liv. Han kaldtes gongu-Rolf, fordi ingen hest kunde bære ham.

---

Dette kvæde haves på dansk i Rosmer (Danm. gl. folkev. nr. 41), på svensk hos Afzelius nr. 90, på norsk hos Landstad nr. 5 (Rolf Gangar, brudstykke).

De indre modsigelser i dette kvæde, såvelsom i det tilsvarende danske, har S. Grundtvig gjort opmærksom på i indledningen til Rosmervisen og underkastet dem en grundig undersøgelse. Han antager, at visen er fremgået af en sammenblanding af tvende forskellige sagn, som det nu ikke vel er muligt i det enkelte at søndre, af hvilke da det ene havde handlet om en kæmpe, der kom til en rise for at befrie sin bortstjålne søster, og det andet om en kæmpe, der kom til en rise, hvis datter han besøv (og bortførte?). Deraf kommer det da, at Hilda snart fremstilles som en jættekvinde (se v. 39: stór sat kona við eld), der kalder Rolf en lille pusling („vesæla vætti," skönt dette også kan forstås blot om hans nødlidende tilstand), der fremdeles tager Rolf og sætter ham som et barn på risens knæ; andre steder i kvædet fremstilles hun som et menneske, som Rolfs søster; — Hilda bliver således både Rolfs søster og hans brud.

For øvrigt har navnet gongu-Rólvur intet at bestille med den historiske gange-Rolf i Normandiet, ej heller med den fabelagtige göngu-Hrólfr i den islandske saga, som bærer hans navn. Det må derfor være en senere tilsætning i det færøiske kvæde for at give det bedre klang, at man kaldte det gange-Rolfs kvæde, og föjede slutningsverset (v. 131) til (inde i kvædet kaldes han alm. blot Rolf), da dette navn var almindelig bekendt. På lignende måde ere også navnene Ingibjörg (v. 1-2), Skúgvur á Stokkanesi (v. 109-110) andenstedsfra komne ind i dette kvæde.

---

## A. (Svabos oktav, nr. 2).

1.
Eg veit eina rímuna,
inni hevur ligið leingi:
Ingibjörg hevur os fróðskap kent
at ríma um reystar dreingir.
— Orlov biðjum vær, ærligir menn,
dans skulum vær fremja, er ikki dagur enn,
orlov biðjum vær.

2.
Ingibjörg hevur os fróðskap[1] kent
at ríma um reystar dreingir,
fornar kempur af Noregi,
sum gitið mann verða leingi.

3.
Fornar kempur af Noregi,
sum dømini hava stór,
lótu byggja ein feigan knörr
mánað fyri jól.

4.
Teir lata byggja ein feigan knörr,
mánað fyri jól,
nevndur er teirra stýrimaður,
hann eitur Snorri fót.

5.
Illgerð-Steinur og ódnar-Björn[2]
báðar kann eg nevna,
lata byggja ein feigan knörr,
til Grønlands vilja stevna.

6.
Brøður fóru á skógvir burt
eina morgun tíð,
funnn teir eitt fagurt træ,
teir lata knörr af smíða.

7.
Knörrur var bygdur á Norðmýri,
gott var i honum evni,
átjan alin og fjöruti
var kjölurin millum stevni.

8.
Knörrur var bygdur á Norðmýri,
slíkur var eingin í forðum,
átta føtur og tríati
var breiddin millum borða.

9.
Teir lótu byggja feigan knörr
fagran og so fríðan
bæði við bondum og bugsprytum,
kongi góvu teir síðan.

---

1) fróðskap *(jfr. v. 1)*; A; frosnir (?). — 2) illgerð-Steinur og ódnar-Björn; *medens det første af disse navne er temmelig sikkert (jf. den norske vises* Elljestein, *se Danm. gl. folkev. 2den d., s. 77 og 81), er det andet derimod dunkelt; jeg tror, at det ikke er* árnar- *eller* Arna-Björn, *da Svabos okt. har* Ödnarb., *hvilket* ö *her forudsætter* ó, *da* ó *på de nordlige øer lyder som* ö *i en kort stavelse; ordet* ódn *(isl.* ógn*) betyder i det færøiske fare, især uvejr på havet, kamp mod de oprørte elementer (se f. ex. Jómsvikingar v. 23, dette kvæde v. 23 o. a. st.).*

10.
Lótu byggja Grønlandsknörr
fagran og so fljótan
bæði við bondum og bugsprytum,
teir bóðu kong væl njóta.

11.
Knörrur flýtur for bryggju-
sporði[1]
við sínum gylta brandi,
eingin hevur tílíkur flotið
fyri kongins landi.

12.
Snorri kemur inn árla morgun,
konur mann hann grøta,
hvör sum siglir Groȣlandsfjörð,
ymist mann honum møta.

13.
Vundu upp ein hvítan dúk,
út í havið settu,
mikil var tann mannamúgva,
ið stóð á landi eftir.[2]

14.
Tá steig mangur feigur fótur
út af Noregis landi,
sigldu so í havið út,
sum sólin fagurt brandar.

15.
Lögdu inn í Íslandi,
hövdu mangt at kvitta,
fullgóðan hövdu teir vilja til
formannin[3] at skifta.

16.
Teir komu seg so síðla dags
fátt[4] var fólk á gongd,
har kom framm ein gamal maður
við ungum syni í hond.

17.
Har kom maður af bergi framm,
Máur[5] æt hann á Mýri:
gerið væl við mín yngsta son,
hann kann væl knörri stýra.

18.
Hildu undan Íslandi
úr tí havnalagi,
tóku inn unga gongu-Rólv,
hann kemur nú fyrst í kvæðið.

19.
Tá var veður á sjónum hart,
Rólvur setst við stýri,
vundu seglið í húnar hátt,
og framm gekk knörrurin dýri.

---

1) bryggjusporði; A: bryggjuspora *(isl.* sporðr *er gået over til* sporl *på færøisk og blevet intetkönsord; i* bryggjusporður *el.* bryggjusporði *have vi vel altså den gamle form af det).* — 2) *V. 13 og 14 indskudte efter* C. — 3) formannin, C; A: formonnum. — 4) fátt, C; A: alt. — 5) Máur *er visst det islandske mandsnavn* Már, *og ikke* Mágur, *skönt dette på fær. vilde udtales på samme måde.*

20.

Tá var veður á sjónum hart,
sveinar halda í hand,
Ísland er sum fuglur at sjá,
aldan fjalir land.

21.

Vindur kom af rustum niður,
tað brakar í súðum hátt,
Seggir seg við grunni veður[1]
bæði dag og nátt.

22.

Báran brýtur, Ísland trýtur,
hurrar í hvörjum streingi,
aldan breyt í bæði borð,
allvæl dugdu dreingir.

23.

Tá var veður á sjónum hart,
ódnin mátti kallast,
so stýrir hann gongu-Rólvur,
at hvörjum borði hallar.

24.

Fingu ein so stóran sjógv,
Rólvur stóð við stýri,
aldan breyt í húnbora hátt,
tá bliknaðu dreingir dýrið.

25.

Fingu ein so stóran sjógv,
öllum tókti undur,
seglini fullu á bunkan niður,
togini gingu sundir.

26.

Tá tók at bendast í breiðum báti,
skulvu borð og bitar,
viltust[2] norð í Tröllabotn,
gekk teim súrt við slitur.

27.

Risin kemur úr fjalli oman,
trívur um stavnar báðar:
eg eigi vík og havnalag,
hvör vil sínum ráða.

28.

Tað var fyrsti af teirra monnum,
skyldi upp at ganga,
hann var kiptur af tilju niður,
snarliga misti anda.

29.

Tað var annar af teirra monnum,
skyldi upp at gá,
hann var kiptur af tilju niður,
deyður fell hinum hjá.

30.

Harra gud í himiríki
verði við teirra neyð,
trýhundrað mans á knörri doyði,
treyt hvörki drekka ei breyð.

31.

Eg fái ei við orðum greint,
hvat teir allar hefti,
tá svav fátt á teirra mál,
tríggir livdu eftir.

---

1) Seggir seg við grunni veður, A; Seggir *synes her at være opfattet som skibets navn* (*jf.* B *sammesteds:* hvítar gæs við grunni vóðu), *da* veður *står i entallet; var det* seggir ɔ: *mænd, kæmper, måtte der stå* vóðu, *fore frem, eller* vógu (*hvorved* seg *blev genstandsord*), *svang sig.* — 2) viltust, BCDE; A: sleipaðu.

32.
Illgerð-Steinur og ódnar-Björn
og gongu-Rólvur hin triði
laða gull í barm á sær,
teir ganga frá deyðum liði.

33.
Hvör er treyður frá vereldar eyð,
minni kemst til handa,[1]
laða gull í barm á sær,
teir ræðu frá skipum ganga.

34.
Gingu fullar átta dagar,
frysti jökilstræti:
hvör sum kemur í tílíka neyð,
hann missir gleði og kæti.

35.
Niður settist illgerð-Steinur,
kólna tóku hendur og føtur:
tað sær eg, segði gongu-Rólvur,
tú bíður tess ikki bøtur.

36.
Verður tær tess eyðið,
tú kemur til Noregis heim,
heilsa bæði vinum og frændum,
kanstú mál at greina.

37.
Her gravi eg mítt gull og fæ,
tað mann ongan saka;
tá kvaðst við á baki hans:
eg skal burtur taka.[2]

38.
Tí svaraði gongu-Rólvur,
bukkaði niður til knæ:
svörji tann eið á mína trú,
nú havi eg byrðar tvær.

39.
Gingu fullar átta dagar,
frystir við jökilstíg;
hvör sum kemur í tílíka neyð,
hann lær ikki allan tíð.

40.
Niður settist ódnar-Björn,
kólna tók hond og fót:
eya meg, segði gongu-Rólvur,
tú bíður tess ikki bót.

41.
Verður tær tess eyðið,
tú kemur til Noregis líð,
heilsa bæði vinum og frændum,
tú lova ikki roysni mítt.

42.
Her gravi eg mítt gull og fæ,
tað mann ongan saka,
tá kvaðst við á baki hans:
eg skal burtur taka.

1) minni kemst til handa, B; A: uttan fyri mín vanda. — 2) *Ifølge dette er det vel Rolf, som står bag ved den døende, og siger, at han vil tage guldet til sig; i de andre opskrifter derimod forekomme disse ord langt mere passende efter v. 47, hvor Rolf selv har gravet alt guldet ned i den stærke höj med besværgelsens ord; da svarer en bag ved ham, neml. risen Rosmar: jeg skal tage det alligevel.*

43.
Tí svaraði gongu-Rólvur,
bukkar niður til kníggja:
svörji tann eið á mína trú,
nú havi eg byrðar tríggjar.

44.
Tá eykast honum gongu-Rólvi
meiri angist og vandi,
tá ræð hann í átjan dagar
í kolmyrkri at ganga.

45.
Rólvur gekk tá átjan dagar
langa leið og drjúgva,
eld sá hann í fjalli brenna,
högar neistar fljúgva.

46.
Grevur hann gull í sterkan heyg,
tekur nú tröllum at banna:
liggi aldur og allar ævir,
njóti tín eingin manna!

47.
Grevur hann gull í sterkan heyg,
tekur nú tröllum at blóta:
ligg her aldur og allar ævir,
eingin skal tín njóta!

48.
Tí svaraði gongu-Rólvur:
úti má ikki standa,
hvört her byggja tröll ella-folk,
eg fari her inn at ganga.

49.
Rólvur gekk í skálan inn,
sum stór sat kona við eld:
vesælur vættur,[1] dvölst hjá mær
og verm tín frosin feld.

50.
Vesælur vættur,[1] dvölst hjá mær
og verm tín frosin bein,
kemur hann Rosmar[2] risin heim,
hann sprytar teg upp á tein.

51.
Hon reiv af honum frosna váð,
setti at eldi at dasta,
glerið lá um beinini niðri,
ei var í gulli glastra.

52.
Tað sær eg á tínum eygum tvá,
tú ert af menskum monnum,
sig mær, frægur, eiti títt,
hvaðan ertú af sonnum?

53.
Eg eri alin í Islandi
við alskyns mekt og prýði,
nevndan hoyrdi eg faðir mín,
Máur æt hann á Mýri.

---

1) Vesælur vættur, A* (vættur *er ellers altid hunkön, eller i formen* vætti intetk.); C: vesæla vætti. — 2) Rosmar, ABC; DE *have ikke dette navn, men kun* risin; *hvalrossen kaldes nu på fær.*: roysningur, *hvilket vel er en senere fordrejelse for* rosmungur (*isl.* rosmhvalr. *el.* rostúngr *norsk* rossmår), *i det navnet er blevet sat i forbindelse med* reystur, *stærk, og* roysni, *styrke.*

54.

Er hann so sannur faðir at tær,
sum tú hevur fyri mær nevnt,
ont hevur teg af leiðini borið,
óbeint hevur tú stevnt.

55.

Er hann so sannur faðir at tær,
sum tú hevur mær svorið,
samborin erum vit systkin tvey
bæði til kals og konu.

56.

Eg eri so vön við tröllagleim,
angur kann eg ikki virða,
mær er vandi til handa komin,
hvar skal eg Rólv teg hirða?

57.

Førdi hon hann í skinnini grá,
hon hevði onnur klæði,
feldi[1] hann so í tætta urð,
sum hann í steini væri.

58.

Rólvur liggur í urðini,
lýður á trölla táttum,
oman ruddu dalir og fjöll,
tá ið risin kom heim á náttum.

59.

Oman ruddu dalir og fjöll,
tá ið risin kom heim á kvöldi,
enntá tóktist gongu-Rólvur
liva við lítið veldi.

60.

Eg gangi ikki so út og inn,
eg kenni ikki beiskum brondum,
Hilda, hevur tú krásir veitt,
tú greið tær snart af[2] hondum!

61.

Hvat skal mær til krásir verða
uttar á hurð at hitta,[3]
eg havi ikki krásir at veiða tær,
tú kant tað ikki kvitta.

62.

Mann havi eg á reki funnið,
hoyr meg Hildan svinna,
eg tapti ein af hundrað tólv,
eg kann hann ikki finna.

63.

Mann havi eg á reki funnið,
tapt havi eg ein af tólv,
tá stóð eg fyri aftan stýrið,
eg hoyrdi nevndan Rólv!

64.

Eg gangi ikki so út og inn,
tað rýkur af[4] beiskum ranni,
tað er í mítt helli komið
eittans bein úr manni.

65.

Hvat skal mær til krásir verða,
heima siti eg ein,
kráka fleyg yvir ljóara í dag,
hon feldi mannabein.

---

[1]) feldi, C; A: maldi. — [2]) af, C E; A: á; D: greið tær heilar a hond. — [3]) uttar a hurð at hitta; A: uttar a hurðar hitta (?) — [4]) tað rýkur af, B; A: eg kenni

66.

Kráka fleyg yvir ljóara í dag
við mannabein í munni,
hon kastaði tað inn, eg kastaði tað út,
tað snarasta sum eg kundi.

67.

Kráka fleyg yvir ljóara í dag,
hon feldi mannabein,
hon kastaði tað inn, eg kastaði tað út,
eg var ikki til tess sein.

68.

Eg gangi ikki so út og inn,
eg kenni ikki beiskum brondum,
Hilda, hevur tú krásir veitt,
tú greið tær snart af hondum!

69.

Tekur hon hendur um risans háls
og kallar hann sotan sín:
hvössu mundi tær verið við,
kom her bróðir mín?

70.

Kanstú mær hann heilan greiða,
kanstú við at víkja[1],
eg skal svörja tær tryggan eið,
ikki skal eg hann svíkja.

71.

Kanstú mær hann heilan greiða,
lat tað nú so vera,[2]
eg skal svörja tær tryggan eið,
eg skal honum einki gera.

72.

Setur hon Rólv á risans knæ
við so lítlari prýði[3],
ikki var klappan á holdi mjúk,
tað brotnaðu bein í síðu.

73.

Tekur hon Rólv af risans knæ
hon setur á hellisgólv:
tað stendst ei barni klappan tín,
fáum kanstú hóv.

74.

Hann bar honum framm oxalær
alt við ongan vanda,
Rólvur kendi falligt merki
á hesum kosti standa.

75.

Hann bar honum framm oxasíðu,
betur kundi hann ikki velja,
svörji tann eið á mína trúgv,
tá kváðst Rólvur at selja.

76.

Ragnar[4] nevni eg tann grima risa,
nógv hevði gull at ráða,
hann hevur knörr í fjallið sett
við sínar brøður báðar.

---

1) A: kvöst so (?) við at víkja; CD: kant tú við at fara (ɔ: *kan du bringe ham herhen, uden at göre ham skade*; víkja við *er da her brugt i* A *i samme betydning som ellers* fara við). — 2) lat tað nú so vera, C; A: kvöst so við at vera. — 3) við so lítlari prýði, A; D: tað var alt við blíðum. — 4) Ragnar, A; C: Áka.

77.
Hann hevur knörr í fjallið sett
við sínar brøður báðar;
við lívið skildi Rosmar teir,
tí hann vildi eina ráða.[1]

78.
Rólvur kemur út árla morgun,
rívur skruvu frá eygum,
hann sær knörr í fjallið settan,
bundnan við bondum beygum.

79.
Rólvur hugsar við sjálvum sær,
tröllini tey eru sterk,
hevði tað menskur maður gjört,
tá var tað eitt roysnisverk.

80.
Sex vetur var hann í Tröllabotnum
út í risans ranni,
inntil tann hin sjeynda,
tá legði hann ást við svannu.

81.
Tað var um ein helgan dag,
hon gongur fyri risan at standa:
eg veit tær eingi betri ráð,
tú flyt hann burtur af landi!

82.
Risin eigir ein bøttan bjálva,
mann meg rætt um minna,
har vóru átjan kobbaskinn[2]
og aldanshúðir tvinnar.

83.
Tekur hann Rólv á bak sítt upp,
gullkistu íhjá,
bar hann so til strandar oman
mót teirri bylgju blá.

84.
Átjan dagar við grunni veður,
glymur á hamra húðum,
hann kom ei á moyjaland,
fyrr enn sólin roðar á búðum.

85.
Tá var dagur í havsbrúnini,
Rólvur tók at troystast,
aðrari hendi beltið skar,
bjálva af sær at loysa.

86.
Tá var dagur í havsbrúnini,
Rólvur tók at hasta,
aðrari hendi beltið skar
bjálva af sær at kasta.

87.
Eg havi ført teg á land so gott,
aftur ljóti eg at venda,
kvendi teg við ástum beiða,
lukka mann teg henda.

---

1) *V. 77, l. 2, 3 og 4 efter* C; A *har:* íð ein vildi yvir ráða, so fór hans yndi, at hann drap sínar brøður báðar; *men dette er urigtigt, da det ikke er Ragnar (Aki), men Rosmar, der gör det; thi også efter* A *må Rosmar tænkes som en af brødrene (jf. v. 62 og 63).* — 2) kópaskinn, B C D; A: kobbasinir.

88.
Tú hevur sett meg upp á land,
eg síggi sól og mána,
tá íð tú kemur í hellið aftur,
tú heilsa ungu svannu.[1]

89.
So runnu tár af risans kinnum,
sum högl af hvössum æli:
far væl, Rólvur Uppsal-jall
eg nái ikki við teg tala.[2]

90.
Takk havi tú, fostri mín,
tú flutti meg til manna,
tá íð tú kemur í helli títt,
tú heilsa ungu svannu.[3]

91.
Tá íð tú kemur mitt á leið,
tú lít teg upp í eystur,
har manstú tá drottning sjá,
hon gevur tær fullgott treyst.

92.
Risin leit í sólarmagn,[4]
hann náddi ikki framm at ganga,
stendur í miðjum Íslandshavi,[5]
merkir stóran dranga.

93.
Moyjar komu í höllina inn,
siga frúnni frá:
vær síggjum mann[6] á borgararmi
miklan í brynju blá.

94.
Særtú mann á borgarmi
miklan í brynju blá,
leiðið mær hann í höllina inn,
nú vil eg hann sjá.

95.
Rólvur gekk í höllina inn,
mist hevði gleði og ráð,
uttarlaga sessin tók,
stavkallunum hjá.[7]

96.
Rólvur gekk í höllina inn,
mist hevði gleði og kæti,
upp stóð frúgvin Lindin mjá
beyð honum sess og sæti.

97.
Rólvur gekk í höllina inn
mist hevði gleði og teiti,[8]
bjarta brúður við borði situr
spyr eftir navn, hvat eitur.

1) *V. 88 efter* C (Jumfrú Svannu *rettet til* ungu svannu, *ifølge* A *v. 90*; A *har her dette v., indkommet fra Vedels text:*

Eg havi fört teg á land so gott, tú sært sól og mana,
eg bjóði teg fyri sannan gud, tú nevn ikki Jumfrú Svana.

2) eg nái ikki við teg tala, C; A: eg brúki ikki við teg valir. — 3) ungu svannu, A; B: hurðar svanni; C: urðar svannu. — 4) í sólarmagn, A; C: upp mót sól og mana. — 5) Íslandshavi, A; BCDE: Írlandshavi. — 6) Moyjar... mann, C; A: Inn kom ein af ternunum, sigur friðum frá: eg sær mann. — 7) *V. 95 og 96 indskudt efter* C. — 8) mist hevði gleði og teiti; A: við alskyns mekt og — (*det sidste ord i linjen mangler; jeg har gættet:* teiti, *da det skal rime sig på:* eitur, *og forandret de foregående ord i overensstemmelse med de foregående vers.*)

98.
Rólvur hevði vanan tann,
íð hann hevði fyrr,
uttarlaga sessin tók
ytst við hallardyr.

99.
Fyrstu nátt í borgum svav
á ríku frúar armi,
svörji tann eið á mína trúgv.
ei brást moyjarnavn.

100.
Árla var um morgunin,
sól tók fagurt at roða,
upp stóð Rólvur og klæddi seg,
allar vilja hann skoða.[1]

101.
Summar vildu slíta hans hár,
og summar fyri bakkan kasta,
uttan frúgvin Lindin mjá,
hon bað ikki Rólv so lasta.

102.
Aðra nátt á borgum svav
hjá ríku frúar síðu,
svörji tann eið á mína trúgv,
hans hendur fóru ei víða.

103.
Árla var um morgunin,
sól tók fagurt at roða,
upp stóð Rólvur og klæddi seg
allar vilja hann fjóna.

104.
Summar vildu slíta hans hár,
summar fyri bakkan kasta,
svaraði frúgvin Lindin mjá:
hví munnið tit Rólv so lasta?

105.
Triðju nátt í borgum svav
á ríku frúar armi,
svörji tann eið á mína trúgv,
at nú brást moyjarnavnið.

106.
Árla var um morgunin,
sól tók fagurt at skína,
upp stóð Rólvur og klæddi seg,
allar vildu hann pína.[2]

107.
Summar vildu hann á gálgan føra,
summar fyri bakkan kasta,
uttan frúgvin Lindin mjá:
hví munnuð tit Rólv so lasta?

108.
Summar vildu hann á gálgan føra,
summar ríva hans hár,
uttan frúgvin Lindin mjá,
hon fellir fyri hann tár.

109.
Heintið mærSkúgv af Stokkanesi[3]
við sítt nevið bljúgva,
hann skal flyta Rólv yvir hav
so langa leið og drjúgva.

---

1) roða og skoða *er gættet ifl.* C; *begge rimordene mangle i* A. — 2) skína *og* pina *er gættet, da rimordene her mangle i* A. — 3) Stokkanesi, ABC; DE: Viðauesi (*Om den historiske Skúgvur á Stokkanesi, se ovenf. i nr. 14 Tormann skald*;

110.
Heintið mær Skúgv af Stokkanesi
við sítt nevið hvíta,
hann skal flyta Rólv yvir hav,
sum vænur er á at líta.[1]

111.
Har kom fuglur, sum fyrr var nevndur,
settist har á jörð,
hvar hann kemur á víðan völl,
hann merkir eftir spor.

112.
Har kom fuglur, sum fyrr var nevndur,
hann fleyg yvir urðar og fjöll,
hvar hann settist á foldina fast,
hann merkti spor í völl.[2]

113.
Náttina eina og dagarnar tvá
mundi hann við honum bróta,
hann sá í miðjum Írlandshavi
feitan oxa flóta.

114.
Hann sá flóta ein feitan oxa,
betur kundi hann ikki velja,
svörji tann eið á mína trúgv,
gammurin kvaðst ei[3] at selja.[4]

115.
Tók hann Rólv á bak sítt upp,
sex dagar mundi hann renna,
inntil tann hin sjeynda,
tá mundi hann Trándheim kenna.[5]

116.
Næturnar sex og dagar sjey[6]
mundi hann við honum fara,
hann setti hann á tað hægsta fjall
í Trándheimi var.

117.
Rólvur kom úr fjalli oman,
alt[7] var fólk á gangi,

---

*herfra er navnet vel kommet ind i dette kvæde, skönt her åbenbart ikke er tale om nogen person, men om en kæmpefugl, som kunde bringe Rolf gennem luften fra dette mythiske jomfruland til Norge; der er en fugl på Færøerne, som kaldes skúvur el. skúgvur, isl. skúmr).* — 1) *V. 110 indskudt efter* C.
2) *V. 112 og 113 indskudt efter* C. — 3) ei, *mangler i* A. — 4) *Efter V. 114 findes i* A *følgende to vers:*

Hann sá flota ein feitan oxa,
kvaðst ei fra at fara,
setti hann á tað hægsta fjall,
í Trándheimi var.

Hann hevur so leingi á leiðini verið
burtur frá kristnum monnum,
hann sa ikki svartan fugl
á hvítum snjófonnum.

*Det første af disse vers synes mig mindre heldigt, da det heraf ikke var klart, at det var Rolf, og ikke oxen, han satte på fjældet ved Throndhjem; jeg har derfor istedetfor det indsat V. 116 efter* C. *Det andet vers hører ikke hjemme her, men, som i de øvrige opskr., enten foran ved v. 44, eller senere, hvor Rolf fortæller kong Olav, at han havde været langt borte fra kristne mænd, hvor der var sligt mørke, at man ikke kunde skelne den sorte fugl på den hvide sne.* — 5) *V. 115 står i* A *umiddelbart efter v. 111.* — 6) Næturnar sex og dagar sjey; B: nattina eina og dagarnar tva. — 7) alt, A; BCDE: falt.

motti han síni sælu systur
við ungum syni í fangi.

118.

Hann kom ikki fyrr til Trándheims niður,
enn alt[1] var fólk á máli,
sveinar trongdu kall í durum,
hann gekk óræddur í skála.

119.

Í fjallinum fjaldi eg mikið gull,
fáan veit eg mín maka,
hvör sum meg í durum treingir,
eg unni honum væl at taka.

120.

Kongurin talar til sínar menn,
biður teir allar tiga:
gevið kalli ljóð um stund,
hann kann frá ferðum at siga.

121.

Tí svaraði gongu-Rólvur,
ræður so orðum byrja:
fyrst er at geva manni mat
og síðan tíðindi spyrja.

122.

Teir bóru honum framm oxalær,
flykkini tvey af svíni,
tunnu breyð og laxir sjey
og bollaskál af víni.

123.

Teir bóru honum framm oxasíðu,
betur kundi hann ikki velja,
eg svörji tann eið á mína trúgv,
tá kvaðst Rólvur at selja.

124.

Oftum havi eg í vási verið,
stundum uppi í ský:
hvör sum míni fótspor stígur,
lær ikki alla tíð.

125.

Oftum havi eg i vási verið,
stundum niðri á grunn:
hvör sum míni fótspor stígur,
lær ikki alla stund.

126.

Sex vetur var eg í Tröllabotnum
í tann risans ranni,
inntil tann hin sjeynda,
tá legði eg ást við svannu.

127.

Tríggjar nætur á moyjaland,
farið til doma at taka,
harvið bygdist heimurin,
at kvendið fekk sín maka.

128.

Svaraði signaður Ólavur kongur
bæði við bold og ræði:
um tu livur annað slíkt,
eg gevi tær kost og klæði.

129.

Tí svaraði gongu-Rólvur,
gerst nú nýtur drongur:

[1]) alt. A; BCDE: fatt.

fáið mær prest at skrifta mær,
eg vil ikki liva longur.

130.

Skírdu[1] teir tann unga Rólv
fagran og so fríðan,
tá íð hann kom úr funti upp,
tá læt hann sítt lív.

131.

Tí var hann kallaður gongu-Rólvur,
eingin hestur hann bar,
kinnin var reyð sum humm-arklógv,
tá íð sólin roðar í kav.

---

**B** (Svabos saml. in 4to II, 17), i 111 vers, har nogle træk, som ikke findes i **A**; Norðmýri nævnes ikke; der siges:

Knörrur var bygdur af Norðmonnum, stendur í skræmi langa,
hvítar gæs við grunni vaða, røktan seym til ranga.

Skibet kaldes her „hvítar gæs" eller rettere som i **D** og **E** „hvíta gás," hvilket udtryk også en af de danske opskrifter af Rosmervisen har („hviden gås"); en hvid gås kunde også tænkes som skibets stavnemærke (se videre herom S. Grundtvigs undersøgelse heraf i Danm. gl. folkev. 2den d., s. 74—75). Da de forlode Island, påkommer dem en stærk storm:

So var veður á sjónum hart, sjógvurin breyt á tongum,
hvítar gæs við grunni vóðu, tað tognaði seymur í rongum.

De drive da nord til Afdalir, folkene dø i al denne vånde; de lide mangel på brød. Risen kommer ned til stranden og slår alle dem til døde, som ville gå op på land. Rolv går i bælmörke i Afdal, til han kommer indtil risens bolig („urðar rannur"). Versene 76 og 77 findes ikke her.

**C** (Optegnet på Sandø af Johannes Klemmentsen) i 151 v.; Rolfs fader kaldes her Máur á Tannamýri (el. á Mýri); hans søster hos risen kaldes Ingibjörg (anledningen dertil er vel de to indledningsvers, hvor en Ingeborg nævnes),

---

[1]) Skírdu, C; A: nevndu.

hvorimod risen selv i denne, som i de andre opskrifter, kalder hende Hilda („Hilda, hevur tú krásir veitt“...). Måden, hvorpå Hilda (Ingeborg) kommer bort fra risen, omtales kun i denne opskrift, (som heri stemmer overens med den danske Rosmervise), hvorfor de vers, som angå det, meddeles her:

a.

Sex vintur tað gisti hann
í ti risans ranni,
inntil tann hin sjeynda,
tá legði hann ást við svannu.

b.

Tað er frúgvin Ingibjörg
er gingin fyri Rólv at standa:
hoyr tú Rólvur, bróðir mín,
nú erum vit í vanda.

c.

Hoyr tú Rólvur, bróðir mín,
legg nú væl til ráða:
tá íð Rosmar hetta sær,
tá stendur várt lív í váða.

d.

Hoyr tú risin, sotin mín,
nú tekur at mangla breyð,
á örmundarhús tað etur hann os,
gistir hann vetur sjey.

e.

Tað er frúgvin Ingibjörg,
er gingin fyri risan at standa:
eg veit tær eingi svinri ráð,
enn flyt hann burt af landi!

f.

Hon ballar seg inn í mentarskrúð,
seg legði á kistubotn:
hetta skal Rólvur heiman hava,
flyt tað burtur brátt!

g.

Tók hann Rólv á bak sítt upp
gullkistu íhjá,
bar tey so til strandar oman
mót teirri bylgju blá.

Rolf kommer da til jomfrulandet; han siger farvel til Rosmar og beder ham hilse urðar svannu (bjærgets kvinde); derpå:

„Takk havi tú, fostri mín, for mínar byrðar tvinnar;“
ikki Rosmar hetta vardi, frúgvin har var inni.

Til søsteren høres nu intet, förend Rolf møder hende i Trondhjem, hvor hun taler således til Rolf:

Her síggi eg teg bróðir mín, eg langtaði teg at finna,
og eri komin af reki framm, tí tekur sorg at lina.

(Hun siger altså her, at hun er kommen derhen på et vrag).

**D** (Fugloyjarbók, nr. 67), 93 vers, kalder Rolfs fader Gian; han kommer til Snarifól i Norge (illgerð-Steinur og ódnar-Björn omtales ikke, förend efter skibbruddet), og beder ham lægge ind i Island og tage hans sön Rolf med, da han vel kan styre skibet (**E** tilföjer over den slemme Grönlandsfjord). De drive nord til Botnar, hvor alt mandskabet dør undtagen de tre, som gå bort fra deres døde stalbrødre og se da tre riser komme ned fra fjældet med krog og line og drage skibet op til fjælds. — Da Hilda tager Rolf og sætter ham på risens knæ, er han så bange, at han ikke tör se op på risen. — Lindin mjá kaldes her ljósa Vond; hun lader „fugl á Viðanesi“ flyve med Rolf til Island; men da han har været der en måned foruden glæde og gammen, længes han hjem til Norge; da han kommer der, møder han sin yngste søster med en sön ved hånd. Alle trænges om at se ham (men her tales intet om, at han skrifter sine synder og bliver døbt).

**E** (Optegnet i Hvannasund 1853), 104 vers, stemmer i alt væsentligt overens med **D**; i ingen af disse to opskrifter forekommer navnet Rosmar, han kaldes kun risin.

---

## 17.

# Geyti Áslaksson.

---

**A.** Gautes sang: Aslak fortæller sin sön Gaute, at han havde drömt, at kong Harald kom ridende til ham med grumme ulve, og at hans skibsmaster ragede op over fjældene.

Gaute beder ham ikke bekymre sig om alle de drömme, der kunne bæres en for i de lange vinternætter. Kong Harald spörger sine mænd, om de kende nogen, som kan måle sig med ham i styrke; en af svendene svarer ham, at en bondesön i Upplond vel kunde være hans ligemand. I vrede lover han denne svend døden, hvis det viser sig, at denne bondesön ikke er hans overmand, og dermed ruster han sine skibe og sejler over havet til Upplond. Konger rider nu op til Aslaks gård; Aslak står ude og tager imod ham. Harald spörger ham, hvor hans yngste sön er henne; Aslak beder kongen ikke minde ham om hans sorg, da denne hans sön forlængst er død og begravet ved Kölríns kirke. Kongen byder ham da at hente hans lig („hammen"), at han derefter kan dömme, om Gaute var hans ligemand. Aslak undskylder sig med, at han ikke kan kende hans ben fra de mange andre, som der ere begravede. Kongen vil ikke tage mod denne undvigelse, og rider da ud over hede, hvor han møder en mand, som kom fra jagten; kongen spörger om hans navn og får således at vide, at det er Gaute Aslakssön, som han efter Aslaks ord trode død. Kongen siger nu til Gaute, at han er kommen at prøve kræfter med ham; Gaute erklærer sig beredt til en slig prøve, hvad enten den skulde bestå i at kaste med spyd eller sten, skyde med bue, tæmme heste eller svömme. Harald vælger det sidste, og de prøve nu svömning en god stund; Gaute tager en kniv og en pung fra kongen, medens de ere i søen, endelig holder han Harald så længe under vandet, at denne må give sig tabt og bede ham holde op med denne leg; da Harald kom på land, havde han rent mistet sans og samling af udmattelse, og han bliver båren op i borgen. Kongen lader hente Gaute ind for sig; Gaute kommer strax og kaster til kongens store forundring den kniv på bordet for ham, som han havde savnet, da han kom fra svömningen;

han befaler Gaute (eller Heming[1], som kongen kalder ham), at gå og prøve svömning med Niklas, kongens måg. Dette sker, og en liden stund efter bliver Niklas båren død op fra strande. Kongen sidder i höjsædet og sender atter bud efter Gaute, som træder ind for ham og lægger den pung på bordet, han havde taget fra kongen, da de to svömmede sammen. Harald byder nu Gaute at skyde en valnødd af sin broders hoved. Gaute opfordrer kongen til at gå med dem til skoven for at se, hvorledes det går af. Gaute beder gud og sankt Olav kong styre pilespidsen, spænder derpå buen og skyder så heldig, at han træffer nødden uden at pilen rørte ved broderens hoved. Kongen sidder i höjsæde og sender atter bud efter Gaute for at spörge ham, hvorfor han den foregående dag havde haft to pile hos sig, da han var med ham i skoven; Gaute svarer, at hvis han havde dræbt sin broder med den første, da havde han tiltænkt Harald selv den anden. Kongen dömmer ham nu til at løbe på skier ned ad det 60 favne höje, men meget smalle forbjærg Hornet det höje, og siger ham også, at ingen er kommen uskadt tilbage fra den fart. Gaute beder ham stå nede i bjærgafsatserne at se derpå. Om natten kommer hellig Olav i drömme til Harald og beder ham næste dag have sin kappe løs om sig, når han står i bjærget for at se Gautes skiløb. Næste morgen spænder Gaute sine skier og løber ned ad bjærget; han styrer hen til det sted, hvor kongen står og griber i hans kappe for at rive ham ned i afgrunden med sig; men kappen hang løs om ham, og således udfriedes hans liv af denne fare. Gaute kommer uskadt ned af bjærget og den signede kong Olav fører ham hen på en grön slette; han beder ham ikke tragte Harald

1) *Efter Føringernes forklaring kalder kongen ham Heming (hamløber, genfærd), fordi Aslak have sagt ham død, hvorfor han havde befalet Aslak:* deyðan skalt tú hamin taka (*se v. 24*).

efter livet; Gaute svarer, at da må han ikke se ham oftere, hvorfor han beslutter at drage til England i vinterophold. Galtes sang. Toste jarl drager til Norge og klager over, at hans broder har underlagt sig hele England og opægger kong Harald at drage med hær til England for at hjælpe ham til sin ret. Harald undslår sig først med at Englands kyster ere for grunne til at lande der med store skibe, men dog lader han sig overtale og sejler bort. På vejen møder han Galte Islandsfarer, hvem han spörger, om han ikke har haft nogle varsler med hensyn til dette Englandstog. Galte svarer ham, at han havde set nogle skinnende ege stå ved stranden, som alle bleve sorte for hans öjne; han havde set syv fugle, hvis fjedre vare brændte, bagtil lignede de sværd, og de mødtes der på hede; og endelig havde han set en dejlig lysglands i luften. Dette udtyder Galte således, at kongen og hans mænd ville finde døden i England, hans sjæl vil fare til himlen. Kong Harald bliver rasende over denne ildevarslende spådom og byder sine mænd gribe Galte, der dog undslipper ved atter at ro ind i vigen. Harald lander da i England med sine mænd og slår sine telte ved stranden. Toste går nu til sin broder og indgår da det forlig med ham, at han skulde give ham halvdelen af indkomsterne, og at de begge skulde være hövdinger. Men da Toste spörger, hvad han vil give kong Harald, som har fulgt ham derhen med våbenmagt, så svarer kongen, at han vil ikke give Harald mere land, end der er vel plads for ham til at ligge i. For øvrigt indbyder han dem alle at komme til gæstebud hos sig. Toste går tilbage til Harald og fortæller ham alt, hvad broderen har sagt, og at han indbød kong Harald til sig, dersom han vil komme med fred. Harald vil tage imod denne indbydelse og gå til kongens hal; Toste råder ham til at tage sine brynjeklædte mænd med, men dette vil han ikke høre noget om,

da de skulle gå til skæmt. Men da de komme ind i hallen, se de kongens hird sidde brynjeklædt ved bordene, og disse besatte indgangen til hallen, såsnart Harald og Toste vare komne ind. Kong Harald drager sit sværd og stiller sig op mod væggen. Toste stiller sig ved hans side og lover, at de skulle begge falde på engang, da det var ham, der havde opmuntret ham til dette tog. Kort efter falder Toste, men Harald værger sig tappert. De gå nu ind for Gaute og bede ham kæmpe mod Harald, som för havde stået ham efter livet og således hevne sig. Gaute går da ind, og fælder ham også, men vandt aldrig sejer siden den tid, hvor han så kom i strid. De af Haralds mænd, som ikke faldt, sejlede tilbage til Norge.

---

Dette kvæde haves: **norsk** (Landstad nr. 15. **A-B**; Norsk Tidsskr. f. Vidensk. og Liter. III, 341; Norsk Folke-kal. f. 1850, s. 79; jfr. Torfæus: Hist. Norv. III, 371); **svensk** (Afzelius: Sagohäfder I, 48).

Stoffet er behandlet i Hemíngs Þáttr i Flateyjarbók (se P. E. Müllers Sagabibl. III, 356; P. A. Munch det norske Folks Hist. III, 344—45, jf. F. Schiern i Hist. Tidsskr. I, s. 45).

---

**A.** (Schröters opskr. i Oldskrifts-Selskabets arkiv.)

**I.** Geyta táttur.

1.

Áslakur droymdi dreymarnar,
segði teir ei for mörgum:
tóktist mær sum Haraldur kongur
stýrdi grimum vörgum.

— Glymur dansur í höll,
sláið ring!
glaðir ríða Norðmenn
til Hildurs ting.

2.
Áslakur droymdi dreymarnar,
segði teir ikki smærri: [1]
tóktist mær sum siglutrö
tey gingu fjöllum hærri.

3.
Svaraði Geyti sonur hans:
vær gevum ei slíkt í geyma!
vinturnáttin er so long,
at mangt kann bera í dreyma.

4.
Tað var reysti[2] Haraldur kongur
stendur í fremra stavni:
hvar vitið tit tann bóndason,
til útreið er mín javni?

5.
Svaraði kongins lítil svein,
stendur í öðrum stavni:
bóndasonur á Upplondum,
hann tykist vera tín javni.

6.
Tí svaraði Haraldur kongur,
letur í vreiði renna:
er hann ei mín yvirmaður,
tú skalt á báli brenna.

7.
So letur hann Haraldur kongur
síni skipini gera,
allar letur hann streingirnar
af reyðargulli vera.

8.
Tað var reysti Haraldur kongur
sigldi seg út í hav,
gyltir ringar af reyðargulli
í hans homlum var.

9.
Tað var reysti Haraldur kongur
út í havið sigldi,
gyltir ringar af reyðargulli,
og teir honum fylgdu.

10.
Vinda upp síni silkisegl
gull við vovin rand,
strika ei á bunkan niður
fyrr enn við Uppland.

11.
Tað var reysti Haraldur kongur
siglir við líðir framm:
fýsir meg í staðin upp[3]
at síggja henda mann.

12.
Kasta sínum akkerum
á tann hvíta sand,
fyrstur stígur Haraldur kongur
sínum fótum á land.

13.
Fyrstur stígur Haraldur kongur
sínum fótum á land,
tólv brynjaðir af hans monnum
undir hans hvörji hand.[4]

1) *V. 2, l. 2 efter* B; A: sigur tað ikki færri — 2) reyst, B; A *overalt:* inde (ondi?). — 3) *jf.* B; nú lystir meg upp á land. — 4) *V. 13, l. 3—4 jf.* B: sló hann sínar tjaldbúðir so skamt frá sjóvarstrond.

14.

Hagar var leiddur gangarin,
ið kongurin skuldi á ríða,
hann var klæddur við skarlak
og niður á miðja síðu.

15.

Hann var klæddur við skarlak
og niður á miðja síðu,
gyltur var allur saðilin,
sum kongurin skuldi á ríða.

16.

Hvítur var kongins gangari,
sögur ganga frá,
svartir vóru hóvarnir,
men oyruni vóru grá.

17.

Tað var reysti Haraldur kongur
heim í garðin fór,
úti sjálvur Áslakur
fyri honum stóð.

18.

Statt væl heilur, mín Áslakur,
og so tín yngsti arvi,
hvar hevur tú hann á landi stevnt,
hvat hevur tín drongur við starvi? [1]

19.

Tí svaraði Áslakur,
glógvar í gullinum reyða:
tú tarft ikki at minna meg
uppá mín sonar deyða.[2]

20.

Hoyr tú tað nú Áslakur,
sig mær satt ífrá:
hvössu eitur kirkjan tann,
ið tín son hvílir á?

21.

Hoyr tað tú nú Áslakur,
siga skalt tú mær:
hvössu eitur kirkjan tann,
ið tín son hvílir nær?

22.

Hoyr tað, reysti Haraldur kongur,
eg segi tær satt ífrá:
í Kölrín stendur kirkjan tann,
ið mín son hvílir hjá.

23.

Hoyr tað, reysti Haraldur kongur,
hetta segi eg tær:
í Kölrín stendur kirkjan tann,
ið mín son hvílir nær.

---

1) *V. 18 jf.* B:
Statt væl illi Áslakur, hvar er tín menski arvi?
eg vil roysni royna við hann, vit erum ei um tað starvi (vit erum um tað at starva?).

2) *V. 19 jf.* B:
Tú gert ikki at minna meg á ta tungu neyð,
eg beri sorg mínum hjarta um mín sonar deyð.

24.
Tí svaraði Haraldur kongur,
stígur framm yvir fold:[1]
deyðan skalt tú hamin taka
upp úr dökkari mold.

25.
Enn svaraði Haraldur kongur,
sló tað upp við gamni:
deyðan skalt tú hamin taka,
vita, hann var mín javni.

26.
Tí svaraði Áslakur,
glógvar í gulli enn:
hvössu skal eg hans bein nú kenna
burtur blant aðrar menn?

27.
Tað var reysti Haraldur kongur
ríður framm yvir heiði,
motir hann einum ungum manni,
komin af djóraveiði.

28.
Motir hann einum ungum manni
undir silkihúgvu,
kinnin var reyð sum hummarklógv
og eygað sum í dúgvu.

29.
Motir hann einum ungum manni,
eingin íð hann kendi,
silkihúgvu á hövdi bar
og finskan buga í hendi.

30.
Haraldur so til orða tekur,
gott er at taka til evna:
sig mær ætt og eiti títt,
og hvössu skal eg teg nevna?

31.
Svaraði sá hin ungi maður:
hvat skal slíkum gegna?
Geyti Áslaksson
so skalt tú meg nevna.

32.
Svaraði reysti Haraldur kongur,
glógvar í gulli reyður:
hetta mann vera tann bóndasonur,
íð os er sagdur deyður.

33.
Hoyr tað reysti Haraldur kongur,
hvat skal slíkum sæta,
at tú fert so víða um lond
alt eftir mítt navn at gæta?

34.
Hoyr tað Geyti Áslakkson,
eg geri tað ei at loyna:
til tess eri eg higar komin,
roysni við teg at royna.

35.
Svaraði Geyti Áslaksson:
býðst ei betri nú,

[1] V. 24, l. 2 ff. B: har hann stóð á fold.

allar leikir, sum tær viljið,
kjósi sjálvur tú!

36.

Stong at skjóta. spjót at leggja,
jútskan hest at temja,
og til hvörjar útreiðir,
ið tær viljið fremja.

37.

Stein at varpa, örvum skjóta,
jútskan hest at taka,
tó vær leikum á sund um stund,
og tað mann einki saka.[1]

38.

Tí svaraði Haraldur kongur,
frá mann frættast víða:
vit skulum os á sundið út
at renna í streymin stríða.

39.

Teir fóru seg úr öllum klæðum,
aktaðu ikki um bátar,
moyjar og so konurnar
tær taka so hart at gráta.

40.

Leiktu teir á sundinum
eina so lítla tíð,
Geyti vann af konginum
ein silvurbúin knív.

41.

Leiktu teir á sundinum
eina so litla stund,
Geyti vann af konginum
ein silvurbúgvin pung.

42.

Leiktu teir á sundinum,
sögur ganga af,
Geyti helt tá konginum
hálva ökt í kavi.[2]

43.

Leiktu teir á sundinum,
so fór millum seggja,
kongurin kendi møði við sær,
hann biður at landi leggja.

44.

Hann sá hvörki himmal ei jörð,
tá ið hann kom af sundi,
bóru hann so í eina borg
og sterkir stólpar undir.

45.

Bóru hann so í eina borg,
hann skortaði ikki fíggja,
so er mær af sonnum sagt,
hann svav har dagar tríggjar.

46.

Kongurin situr í hásæti,
tekur hann so til orða:
heintið mær Geyta Áslaksson
og stillið hann inn for borð.

47.

Geyti gekk í höllina inn,
kastar knív á borð,

1) *V. 37, l. 3—4, jf.* B: um enn vit roynum stund á sund, vit latum tó hvöngan saka.
2) *V. 42 med overdrivelsen i den sidste linje forekommer ikke i* B.

kongur situr í hásæti,
hann talar ikki eitt orð.

48.

Niklas eitur mágur mín,
hann trýr so væl pá Krist,
hann skal teg Heming á sundi spreingja,
þartil hevur hann lyst.

49.

Leiktu teir á sundinum
eina so lítla tíð,
deyðan førdu teir kongins mág
aftur í grøna líð.

50.

Leiktu teir á sundinum
eina so lítla stund,
deyðan førdu teir kongins mág
aftur í grøna lund.

51.

Kongurin situr í hásæti
sær á sínar örvar:
nú skal boð til Geyta gera
ongum görpum öðrum.

52.

Geyti gekk í höllina inn,
kastar pung á borð;
kongurin situr í hásæti,
hann talar ikki eitt orð.

53.

Hoyr tú Geyti Áslaksson,
hvat ið eg segi tær:
tú skalt skjóta valnötur
af hövdi bróður at tær.

54.

Hoyr tað reysti Haraldur kongur
tað segi eg tær her:
tú skalt teg á skógin burt,
at vita, hvössu leikurin fer.[1]

55.

Geyti fór á skógin burt
við sínum báðum broddum,
biður nú gud og sankt Ólav kong
ráða for örvaroddum.

56.

Geyti legði örv á strong,
gud var honum við,
so skeyt hann tað litlu nötu,
hin stoð eftir kvirr.[2]

57.

Geyti legði örv á strong,
gud var honum hollur,
so skeyt hann ta litlu nötu,
ikki rørdist kollur.

58.

Kongurin situr í hásæti,
sær á sínar örvar:
enn skal boð til Geyta gera,
ongum görpum öðrum.

59.

Svaraði Geyti Áslaksson,
boð kom honum til handa:

---

1) *V. 54 indskudt efter* B. — 2) kvirr, A; B: við frið.

nógv hevur reysti Nöregis kongur
at gera í faðir míns landi.

60.

Geyti gekk í höllina inn,
og Hemingur nevndist hann har,
snarliga gekk tá seggur í sæti,
var bæði fimur og snarur.

61.

Hoyr tú, Geyti Áslaksson,
siga skalt tú mær:
hví hevði tú örvar tvær
í gjár á skóg við tær?

62.

Tí hevði eg örvar tvær
í gjár á skóg við mær:
hevði eg dripið bróður mín,
onnur var ætlað tær.

63.

Tí svaraði Haraldur kongur,
heldur á reyðum ringi:
hoyr tað, Geyti Áslaksson,
vit hittast enn á tingi.

64.

Svaraði Geyti Áslaksson,
hann heldur á öðrum ringi:
mongum er væl fjálvað um,
men ikki eru öll á tingi.

65.

Tá skalt tú renna for bergið tað,
íð eitur Hornið háa,
har er eingin aftur komin,
íð skíðir[1] hevur vágað.

66.

Tríati favnar er tað breitt
annað slíkt er tað hátt,
har hevur eingin aftur komið,
íð sær hevur skíðir[1] vágt.[2]

67.

Skal eg renna for bergið tað,
íð Hornið háa er,
tá skált tú standa á bergskorum,
og vita, hvör leikurin fer.

68.

Tað var reysti Haraldur kongur,
fyrsta svövn hann fekk,
tað var signaður Ólavur kongur
í dreymi fyri hann gekk.

69.

Hoyr tú Haraldur, bróðir mín,
hvat íð eg segi tær:
leysa hav tú skikkjuna
í morgin yvir tær.

70.

Geyti legði skíðir á,
hann rann for Hornið háa,
so treiv hann í kongins skikkju,
hans lív stóð tá[3] í váða.

71.

Hann kom niður í bergskorar,
meti gud hans neyð!

---

1) skíðir; AB: skeiðir. — 2) *V. 65 efter* C; A:
Fýra mílur er tað högt og átta er tað breitt,
har er eingin aftur komin, skíðir hevur veitt.
3) hans lív stóð tá, B; A: næst um stóð.

hann var í ongum öðrum klæðum,
enn skarlaksskikkju reyð.

72.

Hann kom niður í bergskorar,
meti gud hans trá!
hann var í ongum öðrum klæðum
enn ein kyrtil blá.

73.

Tað var signaður Ólavur kongur,
honum var tungan snjöll,[1]
hann bar mann[2] úr bergskorum
framm á grønan völl.

74.

Hoyr tað Geyti Áslaksson,
hvat ið eg segi tær:
drep ikki Harald bróður mín,
so illa líkar tað mær.

75.

Hoyr tað, signaður Ólavur kongur,
og so svari eg tær:
lat ikki Harald bróður tín
koma for eyga á mær.

76.

Hoyr tað, Geyti Áslaksson,
hugsa nú við tær,
hvóssu tit skuluð í heimi liva,
hvörgin annan sær.

77.

Tað var Geyti Áslaksson,
vildi fara fyrst,
hann fór seg til Onglanda,
hann tók har vetravist.

## II. Galta táttur.

78.

Tostan fór til Noregis
at kæra sína neyð:
vár bróðir hevur undir seg tikið
allan Onglands eyð.

79.

Tostan jall gár for Harald kong,
svör á sína lund:
vár bróðir hevur undir seg tikið
alla Onglands grund.

80.

Tær bjóði eg nú Haraldur kongur
buga mín at røkja,
eg trúgvi tær ein manna best
við odd og egg at søkja.

81.

Tú tarft ikki Tostan jall
meg til ferðar eggja:
stórum skipum hóskar lítið,
tí grunt er at landi at leggja.

---

[1]) *V. 73, l. 2, ff.* B: gud mundi hann har til kalla. — [2]) mann, A; B: Geyta.

82.
Fjórðingin, ið eg tær bjóði,
mín bróðir tað nú veldir,
um tú frægi Filkirs[1] arvi
fara vilt tá heldur.

83.
Tað var reysti Haraldur kongur,
út í havið lagdi,
motti honum Galti Íslandsfari,
rímtur af mörgum bragdi.

84.
Kongurin sigldi í havið út
við teim gyltu lögdum,
motir hann Galta Íslandsfara,
rímtur af mörgum brögdum.

85.
Hoyr tað tú hin lítli maður,
situr í báti niðri:
veist tú nakran fyrilit
at greina frá várum sigri?

86.
Eg sá eikirnar standa við sjó,
sum skínanda gullið bjartar,
tá fell af hvör ein kvistur[2],
vóru so allar svartar.

87.
Eg sá enn eitt annað træ,
tað var af öllum meiri:
harri, tað eru sálir tigra
og slíka garpa fleiri.

88.
Eg sá fljúgva oknir[3] sjey,
rann teim blóð at veingi:
tað ber fyri tigara sál,
tær missið lív og dreingir.[4]

89.
Eg sá fljúgva aðrar sjey,
brent var teim á fiðri,
aftan til[5] sum svörð at sjá,
tær mottust har á mýri.

90.
Eg sá ljós í lofti brenna,
ein so fagran skara:
tað verður fyri tigara sál,
hon mann til himla fara.

91.
Tað var reysti Haraldur kongur,
heldur á eggjateini:
tær skuluð Galta á hondum taka,
munnuð tó vera seinir.

---

1) Filkirs, A; B. Filkus (*eller* Vilkus, *se* Sjúrðar kvæði, *side 115 o. fl. st., hvilken da vel oprindelig er den samme som Vilkinus i Vilkinasaga, og siden en almindelig benævnelse på en mægtig kæmpe, som her*). — 2) *V. 86, l. 3rettet;* A *har:* tá fell hvör af einum kvisti, *hvilket Schröter oversætter: da faldt af dem hver en kvist;* B: sortnaði hvört af öðrum tá, í seinasta vóru tær svartar. — 3) oknir, A; B: alkur. — 4) *V. 88, l. 3—4, jf.* B: harri, tað er fyri sjálvum tær, tu missir lív og dreingir. — 5) aftantil, A; B: frammantil.

92.
Hildarmaður af heitum skalv
niður á knæið hvassa,
kongurin bresti litlum lóv,
og tá skalv hjartað í Galta.

93.
Galti fór við furkum framm,
legði árar í sjó,
hirdi litið um kongins vreiði,
seg frá skipunum dró.

94.
Galti fór í víkina inn,
sum hann hevði ligið leingi:
kongurin helt framm síni ferð,
hann misti bæði lív og dreingir.

95.
Galti fór í víkina inn,
sum hann hevði ligið fyrr:
kongurin helt framm síni ferð,
hann misti bæði lív og lið.

96.
Kasta sínum akkerum
á so hvítan sand,
fyrstur stígur Haraldur kongur
sínum fótum á land.

97.
Fyrstur stígur Haraldur kongur
sínum fótum á land,
og albrynjaður Tostan jall
undir hans høgru hand.

98.
Og albrynjaður Tostan jall
undir hans høgru hond,
teir slógu sínar tjaldbúðir
so skamt frá sjóvarstrond.

99.
Tað var uppá ein helgan dag,
sólin skein so víða,
kongin lystir í staðin upp
at skuða teir kostir fríðar.

100.
Kongin lystir í staðin upp
at skuða teir kostir fríðar,
gingu undir ein högan heyg,
so eingin skuldi á lýða.

101.
Tær vil eg Tostan, bróðir mín,
ríkið aftur fáa,
allar hálvar landkomstir
at vera hövdingar báðar.

102.
Tær vil eg Tostan, bróðir mín,
landið aftur leggja,
allar hálvar landkomstir
at vera hövdingar beggja.

103.
Tí svaraði Tostan jall
alt foruttan trega:
Haraldur kongur fylgdi mær
hvat skulum vit honum geva?

104.
Tí svaraði Tostan jall,
gott er slíkt at njóta,

Haraldur kongur fylgdi mær,
hvat skulum vit honum bjóða?

105.

Honum vil eg ikki meiri geva,
sjálvur vil hann sær kjósa:
hava land for sína longd
og litlum sigri rósa.

106.

Honum vil eg ikki meiri geva,
sjálvur vil hann tað liggja:
hava land til sína longd
og nógv rúm í at liggja.

107.

Eg bjóði tigum öllum heim,
meiri af monnum og minni,
um tær viljið halda frið
og ongum neisur vinna.

108.

Tí svaraði kongurin,
heldur á búnum stáli:
um hvat mælti kongurin,
í dag fann teg á máli?

109.

Mær vildi kongur bróðir mín
ríkið aftur fáa,
allar hálvar landkomstir
at vera hövdingar báðar.

110.

Mær vildi kongurin bróðir mín
ríkið aftur leggja,
allar hálvar landkomstir
at vera hövdingar beggja.

111.

Tær vildi hann ikki meira geva,
sjálvur skuldi tú tær kjósa:
hava land til tína longd
og litlum sigri rósa.

112.

Hann vildi tær ikki meiri geva,
sjálvur mundi tú tað tiggja:
hava land til tína longd
og nógv rúm í at liggja.

113.

Hann beyð ogum öllum heim,
meiri af monnum og minni,
um vær vildum halda frið
og ongar neisur vinna.

114.

Tað var tá sum ofta er enn:
mangt er í brögdum vunnið,
illa líkar Haraldi kongi,
at hann ikki ensku kunni.[1]

115.

Tí svaraði Tostan jall:
tí skal ikki spara:
hava við ogum brynjað lið,
tí gott er við frið at fara.

116.

Tí svaraði Haraldur kongur:
tað mann ei um vara,

---

1) *Denne ytring findes ikke i B.*

hvat skal ogum brynjað lið?
til skemtan skulum vær fara.

117.

Teir fóru seg til hallar heim,
slíkt kom teim ei í huga:
brynjað lið at borði sat,
og ei hava ráðini dugað.

118.

Hirðin leyp at hallardurum,
sum skínanda gullið bjartar,
kongurin hopar til hallarvegg
við stáli og stinnum hjarta.

119.

Brandi brá og mælti svá:
hilmar undan leypa,
eg skal standa eftir ein,
lív mítt dýrt at keypa.

120.

Brandi brá og mælti svá:
tað mann nú[1] so verða:
báðir skulum vær falla í senn,
eg mælti teg fyrst til ferðar.

121.

Upp leyp ein af kongins monnum,
sínum brandi brá,
hann kleyv ungan Tostan jall
sundir í luti tvá.

122.

Tað var spell, at jallur fell
frá tí rúnar veldi,
kongurin stendur eftir ein,
so sigst, af grimum feldi.[2]

123.

Jallurin fell, og tað var spell,
frá tí gullinum reyða:
kongurin stendur eftir ein,
teir søkja til hans deyða.

124.

Gingu inn for Geyta í loft
og dugnað biðja sær:
gott er at hevna fornar sakir,
deyðan vildi hann tær.

125.

Gingu inn fyri Geyta í loft
og dugnað biðja sær:[3]
gott er at hevna fornar sakir,
deyða vildi hann tær.

126.

Geyti læt tá dubba seg,
tó tað var honum í móti,
stakk ígjögnum stillis bróst
við tí valda spjóti.

127.

Tað var Geyti Áslaksson,
ið kongin fordi af lívi,
hann vann ikki sigur síðan,
hvar hann var í stríði.

---

1) nú; A: ei. — 2) so sigst, for (af?) grimum feldi, B; A: og søkir for held: (?).
3) *V. 125, l. 2, ff.* B: biðja hann dubba seg (*hvilket passer bedre til næste vers.)*

128.
Tað var Geyti Áslaksson,
ið kongin førdi til heljar,
so er fallið hundrað mangt,
at eingin mann túsund telja.

129.
Allir teir, ið eftir vóru,
sigldu tann sjógvin salta; [1]
kongurin fell í Onglandi,
og út gekk gáta Galta.

---

**B** (Hentze nr. 18) i 120 vers; i Gautes tått stemmer denne opskrift i det hele nöje med **A**; kun er det her Haralds dronning, som først fortæller ham, at bondesönnen i Upplond er hans overmand, men senere har også **B** de samme vers (5 og 6) om svenden, som henviser Harald til Gaute. Her tales intet om, at kongen red fra stranden op til Aslak; derimod er det ligesom i den norske vise (se Moes opskrift nr. 1 i folkekalenderen, vers 4), Gautes (Hemings) hest, der omtales som mærkelig, idet Harald første gang møder ham (se v. 16). Iblandt Hemings færdigheder nævnes også i **B**: jútskan hest at temja; hvilket ikke ellers i de færøiske kvæder omtales som exempel på kæmpeidrætter; dette er såmeget mærkeligere, som den norske Hemingsvise ifølge Torfæus synges med omkvædet: „kunde I så vel på jydsken (ysken?) hest udride.“ Efterat Gaute har prøvet svömning med kongen (mellem v. 46 og 47), forekommer følgende vers:

Hemingur spælir á sundi út snimma á einum morni,
hilmir komst á höga fjall, eitur í Smalsarhorni.

I Galtes tått er der flere steder större uoverensstemmelse, dog mest kun i udtrykkene, mellem disse to opskrifter. I **B** sender kong Harald, efterat være landet i England, Toste ene til broderen for at byde ham fredsvilkår; Harald siger:

---

1) *V. 129, l. 1—2, jf.* **B**: Aftur sigldu Haralds menn sjögnum sjógvin salta.

Gakk á tal við bróður tín ríkið aftur at fáa,
allar hálvar landkomstir at vera hövdingar báðar.

Gakk á tal við bróður tín, gott er slíkt at nýta,[1]
sig: Haraldur kongur fylgir mær, hvat skulum vit honum býta?

Bjóð honum ikki betri kor, um enn hann vil tað kjósa:
hava hálvt landið sína tíð, so litlum sigri rósa.

Bjóð honum ikki betri kor, um enn hann vil tað tiggja:
hava hálvt landið sína tíð, so nógv rúm í at liggja.

Da Toste kommer tilbage fra sin broder, fortæller han Harald: eg gekk á tal við bróður mín, ríkið aftur at fáa o. s. v. og slutter således:

Hann læt sær líka tey korini, hann sjálvur vildi kjósa:
hava hálvt landið sína tíð, so litlum sigri rósa.

Her er det ikke, som i **A**, Englandskongen, Tostes broder, der ikke vil give den norske kong Harald mere end såmeget land, hans legeme kan hvile i (jf. **A** v. 105-106). Efter disse vers følger så v. 99 i **A**, hvorpå Harald og Toste drage op til Englandskongen:

Teir klæddu seg upp við skreyt og skart, heim til hallar fóru,
sögdu so hinum góða nátt, teim sum eftir vóru.[2]

Tá kom út tað fyrsta lið, glógvar sum gullið bjarta,
teir hopaðu at einum borgararmi við stál og reystum bjarta.

Tá kom út tað annað lið, eitur málmara-torn,[3]
Norðmenn taka staðin inn: tit verjið Lundinborg!

Tostan fell og tað var spell o. s. v.

Da kong Harald værger sig tappert, gå de ind for Gaute og

---

[1]) gott er slíkt at nýta *(vi skulle benytte os af vor overmagt over ham, jf.* A *v. 104)*; B: sadlir teim gott skal nýta (?). — [2]) teim, sum eftir vóru, B; C: ið eftir á skipunum vóru. — [3]) eitur malmara-torn, C; B: sett við marmor og torg.

bede ham fælde kongen; derpå står der: Geyti læt tá dubba seg konginum ímóti ɔ: hann rustede sig mod kong Harald, hvorimod **A** v. 126 har: tó tað var honum ímóti ɔ: Gaute rustede sig, skönt han nødig vilde, hvilket passer bedre med Hemíngs Þáttr (men kan også meget let i kvædet være rettet til overensstemmelse med denne); derpå hedder det:

Tað var Geyti Áslaksson, kongin skilti við anda;
síðan vann hann ongan sigur, hvar hann beitti branda.

**C** (består af nogle enkelte vers, optegnede af Schrøter, hvilke findes som varianter bagefter **A**). Idet Harald og Toste ville tage mod indbydelsen og gå til Englandskongen, har denne opskrift følgende vers, som også findes i **B**:

Liggja teir í landtjöldum, drukku mjöð hin hvíta,
eingin blæs sá vindur í vág,[1] at Norðmenn máttu nýta.

Eingin blæsur vindur í vág, at Norðmenn máttu nýta,
kongurin kvittar í staðin upp at skuða landkostir fríðar.

---

# 18.

## Margretu kvæði.

Den rige og tapre kong Magnus i Norge sætter sin eneste datter i kloster. Da Margrete har været der en tid, får hun lyst at se igen sin faders gård. På vejen møder hun en mægtig ædling som sønderriver hendes kjortel og

---

[1]) í vág (*i havnen*), C; B: í vár (*dette forår*); *dette forklarer grunden, hvorfor de ikke sejlede derhen med hele deres magt.*

udfører på hende den syndefulde gerning. Margreta beder ham for den höjeste gud sige hende, hvem der har gjort hende denne last og skam. Han svarer hende, at hans navn er Olav, hans fader hedder kong Magnus og Gertrud hans moder, og at han selv var opfostret i skovene. Margreta siger, at dersom det er sandt, hvad han har sagt, da er han hendes egen broder. Olav beder hende gå hjem i klosteret, at bære sin sorg der med tålmod og ikke fortælle nogen nonne, hvilken mén hun har lidt. Hver høst gör kongen et gilde og indbyder dertil alle nonnerne i Marieklоster; de gå alle glade derhen, uden Margreta, som må sidde hjemme. Kongen savner hende og spörger, hvi hun ikke også kom, om hun er syg eller har ladet sit liv. Den onde abbedisse svarer, at hun kunde ei komme, fordi hun går med barn, som anden lystig viv. Kongen rider bort på den hest, som abbedissen ejede, hen til klosteret; datteren står ude og tager imod ham. Han fordrer hende til at sige, hvem fader er til det barn, hun er frugtsommelig med; men hun svarer, at hun heller i Jesu navn vil lade sit unge liv end sige dette, hvorpå kongen smækker dören i for hende og siger hende ikke god nat. Da han havde redet en stund, fik han det i sinde at lægge ild i klosteret og indebrænde Margreta. Da Olav kommer fra skoven, ser han, at klosteret brænder; han kommer træt og mødig dertil og slukkede ilden med sit hjærteblod. De toge da begge søskendene og svøbte i et lagen; åben var vejen for dem til himmelkongen.

---

Dette kvæde er også **islandsk** (íslenzk fornkvæði, udg. ved S. Grundtvig og J. Sigurðsson, nr. 14).

---

(Optegnet i Våg på Sydero 1848).

1.
Magnus kongur í Noregi
bæði ríkur og reystur,
hann gav sína onkadóttur
inn í nunnukloystur.
Sótu tey systkin tvey í tann
grøna lund,
sum fagurt tjald neig úti við
Oyrarsund.

2.
Tá íð hon hevði í kloystri verið
mánaðirnar tvá,
tá lystir frúnna Margretu
sín faðirs garð at sjá.

3.
Ta íð hon hevði í kloystri verið
mánaðirnar tríggjar,
tá lystir frúnna Margretu
sín faðirs garð at síggja.

4.
Tað var frúgvin Margreta
skuldi ganga heim,
mætur var sá edilingur,
íð henni møtir á leið.

5.
Hann reiv af henni stakkin
niður úr hvörjum geira,
gullband um hennar herðar lá,
hon hevði ikki eftir meira.

6.
Hann reiv af henni stakkin
so hennar silkiserk,
til hann hevði vunnið henni
tað syndar neyðsinsverk.

7.
Nú hevur tú rivið míni klæði
sundir,
gjört mær last og skamm:
eg biðji teg fyri tann hægsta gud,
tú sig mær nú títt navn.[1]

8.
Magnus kongur er faðir at mær,
frú Gertrúð er mín móðir,
Ólavur eri eg nevndur sjálvur,
eg vóx upp á skógum.

9.
Er Magnus kongur faðir at tær.
frú Gertrúð er tín móðir:
undarlig eru dømini,
tú ert mín egin bróðir.

10.
Far teg aftur, frú Margreta.
í tín kloysturstein,
ongari sig tú nunnu frá,
so væl ber tú títt mein!

11.
Far teg aftur, frú Margreta,
í tína kloysturborg,

---

1) *V. 7, l. 3—4: den kone, som dikterede mig dette kvæde, sang disse to linjer på dansk således:* Jeg beder dig for den øverste gud, nú sig mig eders navn.

ongari sig tú nunnu frá,
so væl ber tú tína sorg!

12.

Aftur fór frú Margreta
í sín kloysturstein,
ongari segði hon nunnu frá,
so væl bar hon sitt mein.

13.

Aftur fór frú Margreta
í sína kloysturborg,
ongari segði hon nunnu frá,
so væl bar hon sína sorg,

14.

Kongurin letur veislu gera
eina á hvörjum heysti,
býður hann öllum nunnunum
út af Mariu kloystri.

15.

Glaðar vóru nunnurnar,
í gildi skuldu fara,
uttan frúgvin Margreta,
hon mátti heima vera.

16.

Glaðar vóru nunnurnar,
í gildistovu gingu inn,
ríkur[1] situr Magnus kongur,
hann saknar dóttur sína.

17.

Hvat er mín dóttir af sóttum sjúk,
ella hevur látið lív,
hví gár hon ikki í gildið inn
sum annað lystugt vív?

18.

Hvat er mín dóttir af sóttum sjúk,
ella hevur givið upp ond,
hví gár hon ikki í gildið inn
sum onnur liljuvond?

19.

Allar sótu nunnurnar,
eingin tordi at tala,
uttān hin illa abbadissa,
sum betur hevði tagað.

20.

Ei er tín dóttir af sóttum sjúk,
ei hevur hon látið lív,
hon gár seg við barninum
sum annað lystugt vív.

21.

Ei er tín dóttir af sóttum sjúk,
ella hevur givið upp ond,
hon gár seg við barninum
sum onnur liljuvond.

22.

Eingin hestur í ríkinum
kongin bera mátti,
uttan hin eini apalgrái,[2]
sum abbadissan átti.

23.

Enntá var tað Magnus kongur,
heim í garðin fór,

[1]) ríkur *er vist en misforstaaelse for:* ryggur (hryggur, *sörgmodig*), *hvilket udtryk findes i det tilsvarende vers i det islandske kvæde.* — [2]) eini apalgrá; *opskriften:* illi abbalagrái (*hvilket vist er en forvanskning* af apalgrár, *som det islandske kvæde har*).

úti hans sæla dóttir
fyri honum stóð.

24.

Ver vælkomin, mín sæli faðir,
bigar nú til mín,
drekk nú hvat tær betur líkar
mjöðin ella vín.

25.

Lítið er mær um mjöðin tín
allvæl minni um vín,
sig mær skjótt og skundiliga:
hvör er faðir at barni tínum?

26.

Fyrr vil eg í Jesu navni
her láta mítt lív,
fyrr enn eg tær segi
barnfaðir mín.

27.

Fyrr vil eg í Jesu navni
her láta mín and,
fyrr enn eg tær segi
mín barnfaðir for sann.

28.

Enntá var tað Magnus kongur,
sló tá hurð í gátt,
tað kom honum síðst í hug
at siga henni góða nátt.

29.

Tá íð hann hevði riðið
eina so lítla stund,
tá kom honum tað í hug
at leggja eld í lund.

30.

Tá íð hann hevði riðið
eina so lítla leið,
tá kom honum tað í hug
at leggja eld í stein.

31.

Tá kom honum tað í hug
at leggja eld í stein,
at brenna inni frú Margretu,
tí hon var heima ein.

32.

Ólavur kemur af skógvi heim
við so mangan mann:
hann sær heima í faðirs garði,
hvar kloystursteinurin brann.

33.

Ólavur kemur af skógvi heim
bæði troyttur og móður,
hann slökti tann heita eld
við sínum hjartablóði.

34.

Tóku tá bæði systkinini,
sveipaðu í ein dúk;
vísir lógu teirra vegir
til himnakongins út.[1]

---

[1]) *I det islandske kvæde føder Margreta tre sönner, idet hun dør; sankte Birgitte, Barbara og jomfru Maria stå der hos og svøbe börnene og føre dem til himmerige. Da det er bortfaldet af det færøiske kvæde, som omhandler fødselen, kommer v. 34 her til at henføres til Margreta oy Olav istf. til börnene).*

